# FRIESCHE RYMLERY

Yn twaa DIELEN bystænde,

Wier fin it EERSTE bystiet

Yn FORJYERINGS RYMMEN, BRULLOFTS RYMMEN, FORSTÆRRINGS RYMMEN, in MINGEL RYMMEN;

It OORDE DIEL bystiet uwt dy

150 PSALMEN FIN DAVID

Mey dy oore LÔFZANGEN,

For ien diel by ien forsammele, in for ien diel byrymme

Trog

JAN ALTHUYSEN,

*Jinwurdig Pastoor op dy Lytze Jouwer.*




TOA LIOUWERD,

By WYGER WYGERS, Boekedrukker, Bynder in Forkæper oppe Kelders, it Fyourde Huwz fin dy Kuwrmeytsers Pyep, der dy Rotterdamse Erasmus uwthingget.

1755.



# TOAEGENING

OON

Dy HÆG WOL BERNE HÆRREN

Jr. *HESSEL DOUWE ERNST fin AYLVA*, Grietman oer West-Dongerdiel &c. &c.

Jr. *EDUARD MARIUS fin BURMANIA*, Ried Ordinaris yn 't Hôf fin Frieslân.

IN

Jr. *ERNST FRANS fin AYLVA*, Grietman oer Baarderadiel, &c. &c.

## *HÆG WOL BERNE HÆRREN.*



*Oawol it zykker wier ten uwtterften toa bykleyen is, dat 'er ônder uwz eyn Friesen zoa folle binne, dy har eyn àdde moers taal ynne gruwn foragtje; ja dy it byney schânne for har miene toa wæzzen, om boersck (:zoa as min 't næmt:) toa sprekken; O nee! dat is ien taal, dy is for folle Stædjers fiers toa min, dy is 't lang*

*lang næt wurdig, om ien der mey op 'toa hådden, dit mey for' Boerren, in gemiene lieuw jyet ien byttie binne rinne, 'mar for dy ien byttie meer binne stiet it (:ney har tinken.) bydroefde lilts Boers toa sprekken, in zokke, dy dit dwaanme, kinne by folle lang næt for fatzoenlyke lieuw trog gæn; In doz wurt dy ådde Friesche taal næt allinne by folle lytz rekkene, mar joa wurt æk zoa dwaande mey'er tyed alleheel as uwt dy wråd bånd:*

*In schien it zoa al mey folle yn uws Lângiet, zoa binne der luwkwol önder dy Friesen jyet æk al oorre, in wol brauwe Lieuw, opriengte lyæfhabbers fin dy Friessche taal, in dy'er folle ågting for habbe, in dy it har yn 't minst nin schanne rekkenje, om dat lyts byttie, dat wy nog yn 't Friesch byschræun habbe, toa læzzen, in toa önderfiekken; önder zokke mey ik mey rieugt Jimme telle* Hæg Wol Berne Hærren! *Jimme wit ik, fin Jimme bin ik forzykkere, dat Jimme 'er gratte Lyæfhabbery for oer habbe; in wierom zoene Jimme æk næt? dit hoewe Jimme for zykker wier (:ney myn tinken:) Jimme æk net toa schamjen, it is ommers ien taal der Jimme ådders, in foråders finne ådde tyeden of toa byney oon dizze tyedden toa zels sprutzen habbe, wier yn æk (:in buwtten twyeffel æk mar oorre dingen, dy trogge tyed forlern gien binne:) dy ådde Friesche rieugten byschræun binne, zoa as min by* Schotanus, Gabbema, *in meer oorre syen kin; dit tinkt my jout ien klær bywyez, dat joa doa nin oorre taal, as allinne uwz eyn Friesche, yn uwz Lân bruwkt habbe: Dog dy is mey'er tyed zoa schien buwtten dy mode rekke (:wier dat it fin dinne komd is, lit ik jinwurdig oon zyn plæts:) dat 'er nuw al folle yn uwz Frieslân binne, dyze nog sprek-*

*ke,*

*ke, nog forstæn kinne, in dy doz syker wier allyk as fræmdelingen yn uwz eyn Lân binne, in dy dy Friesche taal zoa misłyk in zoa tyaed foorkomt, allyk as it æk dy Hæglærrir* C. H. Trotz *dien het, dy 'er yn zyn wurk, dat hy Schræun het oer dy gruwnwetten fin uws Lân, fin zeyt, dat min wol ien* OEdypus *fin dwaan het, om uwz Boeren, as joa mey eltzoor sprekke, toa forstæn, hoawol it mey him lang zoa folle nyeget næt is, as mey uws eyn Lânslieuw. Mar mey Jimme is it heel oors stelát* Hæg Wol Berne Hærren! *Jimme binne Lieuw, Dy ik by ônderfynning wit, dat ze'er har wurk fin meytze, om it jinge yn dy Taal byschræun is toa læzzen, in toa ônderzieken, dit dan dræuw my oon, om dit myn wurk oon Jimme toa toa egenjen, nim it yn ginste oon zoa folle as it is* H. W. B. Hærren? *in tink, al is it ienfâddig, dat it fortkomat uwt ien oprieugt, Jimme toadien hart, in læuw fry, dat it fen my om oors nin ding dien wurt, as oon dy iene kant, om dy hægagting, dy ik for Jimme alle trye hab, as Lieuwe næt allinne fin forstân, mar wier yn æk dy ruwnne Friesche oprieugtigheyt trogstrielt, in Dy noyt oors mey dy muwlle zisse, asse yn it hart tinke, in wier yn, om it mar mey ien wurd toa zissen, by it iel bloed, æk ien iel gemoed huwzhâdt, in oon dy oorre kant, om doz ienigsins myn tankbaarheyt oon dy âdste Grietman* Aylva *toa bytyuwggen, dy ik yn it byzonder oon him forschieldge bin, in it spruwt fort uwt oonmerking fin dy genegentheyt, dy Hy al fin myn Stadınte jyerren ôf toa aan dizze tyed toa my toadragen het, in om doz dy woldieden, dy ik fin tyed toa tyed fin Him forkrygge hab, ienigzins toa forjyelden; Ik hab næt oors* Hæg Wol Berne Hær, *æk wit ik, in bin wol forzykkere, dat T*

*oors næt byjærje, in dat ien oprieugt hart yn dissen Jou genôg is.*

*Het myn Rymlery oongiet, al is it ienfâddig, rieugt in slieugt, hoopje ik luwkwol, dat Jimme, dy gansch næt op grætsheyt, in swier fin würden geset binne, 'er ienig genuwggen yn synne zille, want zoa ik mar oon Lieuw fin forstân ienigzins foldwaan kin, jaan ik 'er nætten byt ney het ien party oorre, dy læst allis, het næt ney har smaak is, bygnibbelje wolle, 'er fin zizze meye; Dôgs om jimme næt langer mey disse toaegening lestig toa wæzzen, sluwt ik mey dizze winsk in bæ oer Jimme* Hæg Wol Berne Hærren, *Dy grætte Hymmil Keuning, Dy dit heelle wrâds ruwn riggærret, in bystyoert, Dy stirte fin tyed toa tyed zyn mylde zeyne oer Jimme uwt, Hy bystriele Jimme mey dy gæst fin wyzheyt, in forstân yn dy bytyenningen, wier yn Jimme trog it wyez bystyoer fin dy Hægste steldt binne, Hy nim Jimme Personen, in Jimme huwzgesinnen yn zyn Hymmelsche hoede, in war fin Jimme ôf het ôf ney lighaam, ôf ney gæst schæ dwaan kin, mar zeynigje dyr tyen Jimme allegærre stadig mey zeyningen fin it goede, in forheffe oer Jimme it lyægt fin zyn ænschyn, yn 't kort, Hy lied, in bystyoer Jimme hyer al trog zyn gæst, in ney zyn ried, in nimme hyer ney Jimme op yn zyn iewige heerlykheyt. In hyer mey bin in blieuw ik*

Hæg Wol Berne Hærren

Jimme Tyenstfurdige
Tyenner

JAN ALTHUYSEN.

Juwn op dy Lytze Jouwer (oors Hiaura) dizze sân-tiende finne Wyoed-moanne yn 't Jyer 1755.

FOR-



# FORREDEN

## Oon dy Lyæfhabbers fin dy

# FRIESCHE TAAL.

*IT gemiene sprekwurd zeyt, dy oon dy wey timmert stelt him oon folle berispingen, in opspraak blæt, in zoa giet it zyker mey har dy boeken schrieuwe, in uwtjaane, dy onder 't æg fin alle man komme, der zille altyt wæzze, dy 'er it ien of oor op toa zissen habbe; dy foragting, der ienige zommes for dy schrieuwer zels habbe, in it forordiel, der joa mey tyen him ynnomd binne, dogt har folle tyeds al het fin sokken ien óf-komdt, forsmaadjen, in forsmytten, schien er juist oors op it wurk zels zoa folle næt toa zissen falt, in zoa zil it huwtten alle twyeffel mey my æk wol gæn, ik stelde my zelver æk al foor, al ær ik dit wurk uwtjoeg, dat it lang by eltz næt allyke goed op-nimd wurde zoe, mar wa dog is yn stæt, om it alle man ney it zin toa meytzen, der is byney niet ien minsche ynne wrâd, of hy zil altydt fin dy iene óf oore bynyed, byrabbele, óf op dy iene, óf oorre wyeze hoffene wurde, dit het my de ónderfynning zelver mar al toa wol leerd, zels fin zokke dy ik miende tyenst toa dwaan; dit schrikte my eerst al ien bytie óf, om mey dit myn wurk toa forschyn toa kommen, mar my loekwol ney'er bytin-kende, steur ik my oon zokke blaffers nætten byt, in waarde op it oonrieden fin oorre brauwe, in oprieugte Lieuw toa riede, mey myn Friesche rymlery onder uwz oprieugte, ruwnaardige Friesen yn it iepenbier toa forschyn toa kommen, der ik nog zoa folle toa ærder toa oerhelle waarde, om dat'er huwtten* Gysbert

Ja-

Japiks *zyn rymlery by myn witten nin ien Friesch wurk apart ærnse toa fynnen is, 't jinge min ommers by* Winsemius, Schotanus, Gabbema, *in oorre fynt, tyennet myns tinkens mar allinne, om ienige staaltjes fin dy âdde taal, wetten, in het meer is, oon toa toonen, in zoa'er dogs fortoon nimmen meer wier, dy'er jyet ien lytz byttje wurk fin makke, zoe uwz eyn âdde Lantaal mei er tyed alleheel in 't forjyetboek reytze, in zoa dwaande zoeze nyeunke lytzen zoa schien wey wurde, dat min op it læst næt ien Fries yn Frieslân meer fynne koe.*

*It wurk zels bystiet uwt forschaatte rymmen, as forjyerings-rymmen, brullofts-rymmen, mengel-rymmen, en het meer is, dy for ien diel fin myn brauwe Heyte (dy ik dy ærre moat jaan, gelyk as ik æk jern dog, dat Hy yn 't rymjen fierre wey myn mâster is, allyk as æk eltz, dy'er ien bytiie forstân fin het, heel wol zyæn kin, in dat ik my yn 't minst næt schamje toa bykinnen,) makke binne, in dy oorre hab ik zelver yn myn stadinte jyerren op dy iene in oorre gær:ymme, in schien'er ônder binne, dy al hette klugtig in korswylig binne, zoa bin ik loekwol wol forzykkere, dat'er næts yn is, wier oon immen him yn opsigte fin dy deugd, in goede manæren zoe stiette kinne; trouwens dat zoe my (:buwtten dat ik der altydt fin jôngs ôf ien grætte jinnigheit yn hân hab;) jinwurdig as Pastoor yn 't minst næt flije; in ien kortswylig praat, of ien kortswylig rym toa meytzen, of toa læzzen, tinkt my kin for uwz lieuw, as 't mar binnen dy pællen fin ærbarheit blieuwt, yn 't minste nin kwæ: It oorde diel binne dy Psalmen fin David, wier fin myn forgonger* G. Japix *al yn dy âdde tyedt ienige fin yn Friesche rym brogt hie, dy zoa kinstig makke binne, dat ik nin kans zæg, om Him dat toa forbetterjen, in derrom hab ik dy zoa asse yn order moasten folgje, yn myn druwk oernomd, in, omse zoa folle better te ônderschieden, hab ik ônder eltz zyn namme zette litten.*

*Het dy spiælding oongiet, hier yn hab ik my ney dy jynwurdige uwtspraak flyd, zoa folle muwlyk wier, ien byttie moat min doggers yn 't Friesch oongænde it schrieuwen, in uwtsprekken toajaan, meer zil ik'er jinwurdig næt fin zisse, in hier mey dy goedginstige Læzers Gode byfellen, bin ik (:om dy sprekwyze fin* Gysbert Japix *toa gebruwken:) Jimme oerbadige Tjenner*

J. ALTHUYSEN.

NEY-

## NEYBYRIEUGT
### OON DY
## FRIEONLYKE LÆSSER.

DY goedginstige Læzzer bylæwe it næt kwællyk toa nimmen, dat dy Psalmen as ien oorde diel, æfter dy oorre Rymmen komme: dit is næt schyed (zoa 't eltz dy mar ien lyts byttie forstân byzit, in næt mey al toa grætte haadt in nyed tyen my ynmond is wol tinke kin) uwt ienige forngting for dy Psalmen; Nee! ik forklærje mey oprieugte wierheyt, dat ik der for, næt as for ien minsche wurd, mar zoa as it zykker is for Goadts wurd zoa folle agting hab, as oyt ien minsche kin habbe, in dit wier æk dy reeden, wierom ik nuw in dan myn ledige uwrren bysteegge omze yn Friesche Rym toa brengen. Mar datze æfter oon stænne is komd, oon dy iene kânt, om dat G. *Japix* it æk zoa dien het, der ik noyt fin hærd hab dat immen op jin hân het, in oon dy oorre kânt, om dat dy Psalmen jyette allegærre næt klær wierne, doa wy mey it wurk bygônnen toa druwkken. Nimze dan, forziekje ik frieonlyk fromme in oprieugte Lânslieuw yn tank oon, in hezze's næt allinne uwt nyschierigheyt, mar æk om 'er jimme gæstlyk in iewig forndiel mey toa dwaan, in hyer mey farwol.

*Oppe Lytze Jouwer dizze 25 finne Rispmoanne ynt Jyer*
1755.

AAN DEN HEERE

# JAN ALTHUYSEN,

Als hy zyne

## FRIESCHE POËZY,

En eenige Vaarzen van zynen Vader in 't licht gaf.

*DRaagt Bolswert zynen roem op JAPIKS braven Zoon,*
*Die aller Friezen oor met keurmuzyk kon streelen;*
*Nu zal ook Franeker in deze glorie deelen,*
*De ALTHUYSENS steeken hel dien GYSBERT na de kroon.*

*Hoe wort myn geest vermaakt, myn Vrind, door uwen toon!*
*'t Zy ik uw lier den lof van groote liên hoor speelen;*
*'t Zy ik uw Zangster zie by 't sterfbed zitten kweelen;*
*'t Zy my uw harpsnaar voert naar 's hemels hoogen troon.*

*'k Vind hier 't natuurlyk fraai, dat Theocryt deed pryzen:*
*'k Vind hier een deftigheid van Maroos herderswyzen:*
*Hier maakt der Boeren spraak den Stedeling beschaamd.*

*Oprechte Friezen, kust deez' dichterlyken veder.*
*Bedilzucht, snoer uw tong. Betweeters, buigt u neder.*
*Hy zwerve balling 's lands, die zyne Landtaal blaamt.*

ERNST WILLEM HIGT.

*Alkmaar*
*den 9 van Oogstmaand.*
1755.

NA

N A K L A N K

Op den

# S L O T R E G E L

van het Nevenstaande

# K L I N K D I C H T.

HY zwerve balling 's Lands, die zyne Landtaal blaamt;
*Klinkt straf, geleerde HIGT, aan 't hof, en op saletten:*
*Doch hoe zich 't wangebruik hier ook moog' tegenzetten,*
*'t Wort echter, braave Fries, door 't Hollandsch' hart beäämd.*

*Die zich zyn moederspraak, uit loutre grootsheid, schaamt,*
*En, om der mode will', zich bindt aan vreemde wetten;*
*Dewyl hy 't zoet niet kent van eigen taalbanketten,*
*Schendt de eer zyns Lands, dat nooit een eedle ziel betaamt.*

*ALTHUYSEN! waardig Zaad van vrygebleeven' Friezen!*
*Gy zelfs wilt vryheidsmerk niet uit uw taal verliezen;*
*Maar slaat, op GYSBERTS trant, der oude Friezen toon.*

*Dit Konststuk zal zyn' roem bestendig met zich draagen,*
*En 't schranderst' Friesch' vernuft, door 't fraai verrukt, doen vraagen:*
*Wien komt de Zangprys toe, den Vader, of den Zoon?*

JAN DE KRUYFF.

## OP DY

# FRIESCHE RYMLERY

## FIN

# JAN ALTHUYSEN.

*UWZ âdde Frieſcbe taal waard mey 'er tyed forgetten,*
*In yn ien tyeuſter bôl bydobbe, in byſletten,*
*As immen der næt mey yn 't fyld toa forſcbyn kaam,*
*Dy dit wer as ien twâde* Gysbert *ondernaam,*
*Om uwz Forâdders ſpraak wer libbendig toa meytzen,*
*Om næt ſtilſwyend yn 't forjyettelbuwk toa reytzen:*
*Zoa ruwn Dy Bolſerder wol ær mey 't Frieſcb for wey,*
*In* Jan *trooyt* Japix Zoon, *Dy brauwe* Gysbert, *ney;*
*Hier kin ien fromme Fries blyer, in golbartig Syonge*
*Dy Pſalmen Davids mey uwz âdde Lântæls tonge,*
*Hier fynt men yn dit buwk meer Frieſcbe Rymlery*
*Fin Boaskjen, Stærren, in meer oorre Rymkes by,*
*Hier yn wurt immen næt mey guwttery uwtſtritzen,*
*In yn ſyn namme næt byneydield, in misſpritzen,*
*Hier ſtiet nin ontyuwg yn, of fuwl ſlabittig praat,*
*Nee! dat bin dingen der æk dizze Scbrieuwer baat,*
*Soks boeſt min æk fin Him yn 't minſte næt toa tinzen,*
*Syn ægmerk wier bier mey ſyn Lânslieuw toa byſcbinzen,*
*'t Is yn ienfâddigbeyt gærmakke, in byſcbræun,*
*In dy 't næt læzze wol, der is næt oon misdræun,*
*Der zille byer in der jyet wol lyæfbabbers wæzze,*
*Der uwt nyſcbierigbeyt dit Frieſcbe Buwk troglæzze,*
*'t Is æk by âds zoa wæſt, allyk as 't jyette giet,*
*Foranderîng fin kôſt dy ſmakket mennig ſwiet.*

S. A.



OON-

# OONWYEZING

FIN DY

# FRIESCHE RYMMEN.

## *FORJIERINGS RYMMEN.*

Blædz.



## *BRULLOFTS RYMMEN.*

## OONWYZING.

### FORSTÆRRINGS RYMMEN.



### MINGEL RYMMEN.



FRIESCHE

# FRIESCHE RYMLERY.

## 's Hægstens Lôf in Pryez.

Soa

'Oer it Sluwtten fin dy MUNSTERSCHE FREEDE nuw krekt hondert jyer lyn.

As æk

Oer it oppe Wrâd kommen fin dy

'JONGE PRINS

# GRAAF FIN BUREN,

Dy 8 finne Linte moanne int jyer 1748.

Ynt Friesch uitgjealpe.



P, op, myn Sjong-faam, nuw ist tyed,
Wæz nuw næt sluwg, lit uwz opweytze;
Kom litte wy fin harten blyed
Dy Floyt, in Pieppe wer klær meytze:
Op, op, wy habbe duwbbeld stôf
Toa Sjongen toa dy Hægstens lôf.

Uwz blydschip wiet oonier wol græt;
Wy mogten Goad wol jaan dy ærre,
Dat WILLEM oer uwz heelle Stæt
Ynt kort Sædhâdder waard forklærre:
Mar dit jyer jout uwz duwbbeld stôf
Toa Sjongen toa dy Hægstens lôf.



Ik

'T Is nuw forlyn krekt houdert Jyer,
Dat wy uwt Spânjens twinglândye
Wey rekken, dat hy twongen wier,
In uws forklærje moast for frye,
Ja Lânnen, der dy Spaansche rie
Nin kerl meer oan toa fizzen hie.

For Lânnen, fiz ik, dy treg 't fwurd
Har fryheyt hiene kluwk byhelle;
Al foel dit Flippes jyet foa hurd,
Hy koe er dôg him næt tyen ftelle;
Hy moaft toa Munfter ien beftân,
In freede meitze mey uws Lân.

Dôg 't is uwz Lâns-lieuws kluwkheit naat,
Dy dit uwtwurke het allinne:
It is dy Hængfte, dy uws Stæt,
In Lân forkarde al lang forhinne;
Der Hy zyn Tjerke plantje foe,
In min fry uwt Him tyenje koe.

Fry folle Jyerren æfter ien
Wiern al uwz eerfte, in âdde ynwenners
It heelle Lân troch yne gemien
Fæft allegearre ôfgoden-tyenners;
Toa dat dy Roomske Goadstyenst kaam,
Dy neyerhân dy oerhân naam.

Doa fyeugten joa lang ônder 't juwk
Fin Romen, in zyn flawernye,
Ær dat joa mogten 't rienget gebruwk
Fin 't Byebel-buwk for har forkrye;
Joa wierne lang yn fekken ftæt,
Dat joa fin Goads wurd wiften naat.

Mar Him dy wônder yn aandwaan,
In kræftig is yn al zyn diedden,

Bylyæfdend har dy ginst toa jaan,
Yn plæts fin tzæf mey koon toa fiedden;
Hy joeg zyn wurd har ynne hân,
Dat brogt har yn ien oor forstân.

Dat makke dat uwz folk byguwn,
Hoa dat joa wiern fordwaalt, toa merken;
Men zæg ynt fyeld faak buwn by buwn
Der preekken joa yn plæts fin tyerken:
Dit kaam dy Roomske huwnling oer,
Dit joeg ynt Lân ien græt rimmoer.

In 't gyng næt freedig juyst, foa 't elts
Ligt by him selver kin oertinke,
Dit naammen d' oore byenster kwelts;
't Wier næt as Galge, Ræd, fordrinke:
Hyer toa kaam Alva yn it Lân,
Dy foe it hâdde ynne hân,

Doa karde min ien bloerie uwt,
Wier yn (wa is it næt ien walge)
Hy, dy dy rieugter wier, 't besluwt
Al sliepend naam fin ney dy galge,
Ney Galge mar mey dat gespuwz,
Rôp hy faak nog al ynne zuwz.

In Alva, snurke dat hy hie
Wol agtien tuwzzen fin uwz zielen
Kort witten trog dy helsche rie,
In trog Beuls hannen toa fornielen:
Al wer min Reysge, gyng, ôf tæg,
't Wier næt as mordjen het min sæg.

Dog dit wier juyst dy rieugte wey
Om onder Spânjen wey toa reytzen:
Dy tyende penning wurke mey,
Om uwz ien frye stæt toa meytzen;

Joa koen næt dielde ſokkin læſt,
Dy noit yn 't Lân ſoa græt hie wæſt.

It eerſte wurktjuwg, dat Goad woe
Toa beſte ſin uwz ſtæt gebruwkke,
Dat wier Prins WILLEM, WILLEM ſoe
Uwz ônder 't Twingelâns juwk weyluwkke;
Ien Prins, wâns roem noyt ſil forgæn,
Soa lang dy wrâd ſil blieuwe ſtæn.

Hy is 't mey zyn Zoannen kluwk,
Dy 't trog dy Hægſte der toa brogten,
Dat Gielæg ſoa fier for uwz buwk,
Dat joa op 't læſt ſelfs Freede ſogten:
't Wier Munſter der min Freede ſlæt,
Doa waarden wy ien frye ſtæt.

Het tinkt 'er Lânslieuw jimme ſin,
Bin wy dan næt for ſokke dingen,
Soa græt as min bytinke kin,
Dy Hymmel ſchieldig tank toa bringen,
Dy uwz nuw Hondert Jyer oon ien
Het mey zyn kræft, in ginſt byſtien.

't Is wier it gyng juyſt forre wyn
Trog al dy tyed næt, mar wy kinne,
Soa 't wy uwz ſels næt hâdde blyn,
Wol witte wer dat komt ſin dinne;
Wy hellent uwz ſels oppe læ,
't Wier om uwz zuwnnen, om uwz kwæ.

Mar Hy, dy allis ſtyoert, het uwz
Wer altydt mey woldieden zeyne;
Wy habbe ſtoffe by de ruwz,
Al wer dat wy uwz æggen weyne,
Om Him toa jaan lôf tank, in pryez,
For zyn byſtyoer ſoa goed ſoa wyez.

Twas

Twaa moannen wierner nauw forby.
Fin dit Jyer, ôf wy kryeggen reedden
Fin blydschip alwer oppe ny;
Eltz is yn schik in wol toa freedden.
Uwz WILLEMS ANTJE kryeg ien Zoon,
Dit nuwggit uwz, dit stiet uwz oon.

Nuw is uwz bæ, nuw is uwz winsch,
Der wy forschaatte Jyerren hiene
Forhærd, nuw is 'er næt ien minsch
ôf rôpt, dy Hymmel wol forliene;
Dat dit Jong Prinske libje mey,
In brauw oongroeye dey by dey.

Hoa blyed wier eltz soa gauw hyer kaam
Dy mie, dat ANTJE wier byfallen,
In doa min 't fin ien Prins fornaam;
Dy Stikken tongren finne Wallen:
't Ien *Burwyef rôp tyen 't oor*, dat's schoon,
Har Hægheyt het ien Jonge Zoon.

Nuw bloeyt dat Huwz wer oppe ny,
Nuw griennet wer d' Oranje-Stamme;
Ja, brauwe Prins, nuw meye wy
Bly syæn, dat jens Nassousche Namme
Op ny wer libbet yn jens bern,
Dy oors yn Heyte gyng forlern.

Næt dat dy brauwe Namme kin
By minske huwggen oyt forstærre;
Soa lang dy Sinne nimt zyn rin,
Sil min der wol fin sprekken hærre:
Mar datter nimmen meer oerblæuw,
Dy Him Oranje-Nassouw schræuw.

Dôg der omtrent is nuw uwz noed
Fordwuwn, dy wuwnne is genæzzen;

Nuw habbe wy wer grætte moed,
Blieuwt mar dy Jonge Spruwt yn wæzzen,
Groeyt Hy mar brauw wurt hy mar græt,
Oors is fortoon uwz winschjen næt.

D' Alsyænde Goad; dy mey zyn æg
Uwz yerdryk fin ruwnom byglurket,
In uwt zyn Winplæts fin om hæg.
Het oyt ien minske dogt, of wurket,
Sjogt in bystyoert dy wrâd ynt ruwn,
Is dit wurk fin, dy het dit juwn.

Kom lit uwz dan yn dizze tyed,
Myn brauwe Lânslieuw allegærre,
Dy Albystyoerder blier, in blied
Jaan for zyn wyez bystyoer dy ærre;
Lit uwz Him tankje ier, in let,
Dy uwz za folle goed dien het.

Mar lit uwz æk gelykker hân
Uwz bææn ney dy Hymmel zeyne.
O Hymmel Keuning! spârje uwz Lân,
In lit jens æg fin uwz næt weyne;
Bywarje uwz dôgs for it swurd,
Dat uwz reeds driegget wreed, in hurd.

Jens hân is ommers næt forkort,
Dat y næt soene helpe kinne;
Sprek y dan moat dy fyân fort,
Hoa sterk in magtig datse binne:
Blies uwt blies uwt it Oorlogs-fyoer,
Jaan uwz næt oon uwz fyân oer.

Lit dôg foral jens frieonlyk æg
Uwz Huwzlieuws stallen æk byweytze,
Nim fin uwz wey dy swiere plæg,
Der folle ærm in blæt trog reytze;

Sjôg del, in ſparje dôg uwz Ky,
Dy ſtomme Biſten, ſparje dy.

Nim Uwz Stædhâdder æk toa wagt,
Lit Him jens ginſte noyt ontbrekke,
Zyn dwaan in litten nim yn agt:
In ſoa 't Hy (as dy lieuw nuw ſprekke
In 't joa byhægt) komt mey ynt Fyeld,
Wæz y dan zyn byhâd, in ſchield.

Bywarje æk zyn Huwzgezin,
Dat har nin kwæ oyt mey ontmiette;
War fin har ôf het ſchædde kin:
Mar wol jens zeyne dog uwtjiette
Oer dit jong bern, oer WILLEMS Zoon;
Bywarje dy foral fortoon.

Y habbe Him zyn Adders juwn;
Wy habbe Him fin joa forkrygge.
Alzeyner ſparje Him dan zuwn,
Ien tel fin Jyeren oppe rygge:
Bywarje dy Oranje Spruwt
For alle kwæ Jyer yn, Jyer uwt.

Lied, in byſtyoer Him mey jens hin;
Jaan dat jens lyægt zyn Gaeſt byſtriellet,
Dat Hy æk krye mey 't forſtân,
Wier mey zyn brauwe Heyte priellet,
Zyn Heyt, ien Prins der eltz fin ſprekt,
Dat næts zyn gau forſtân ontbrekt.

Stirt æk yn Him dy Helden moed,
Dy zyn For-âdders kluwk ontbritzen
Noyt het, dy Har noyt, om Har bloed
For uwz toa ſtirten, habbe ontlitzen;
Aſt is byſletten by jens Troon,
Dat ſoks mey Him 'er kaam op-oon.

Mar kin it mey jens Rie beſtæn,
Jaan Freedde dan trog al zyn Dæggen;
Lit Him lâns rieugte paden gæn,
In leer Him dwaan jens wolbyhæggen:
Ynt 't Kort jaan, dat dy Jonge Læt
Toa forndeel dy for Tjerke in Stæt.

I. A.

Ien lyts Frieſck Rymke

Op dy Forjyer-dey fin myn græte Fryeon

# JAPIK TIBOEL,

Doa hy zyn Fyftig Jyerrigge libbens dey
byritſen hie, op dy alfte fin dy
Sprockkel-Moanne, ynt Jyer fin
Sântien Hondert in Sæg-
ſen Fyertig.

Sjoegt in rjoegt, plegt Gysbert Japiks,
toa ſiſſen.

Op zyn Boerſck wey, Harkjer mar ſwyet ney.

WA helpt dizze dey toa fyerren,
Wa Sjongt nou yen hochlik liet,
Nuw 't myn Frjeon mey Fyftig Jyerren
Fix, in firdig ſtrykken giet.
Nuw 't wy yimme ſjæn, in hærre
Wyef, in Berntjes, lyts, in græt,

Dy

Dy tjenwurdig allegærre
  Binne Suwn, in wol in yn ſtæt.
Wa ſoe næt forhuwgge wæzze
  Op dy Yyerdey fin myn Frjeon;
Wa ſoe nuw nin Rymkes læzze,
  Derrom hab ik æk ien Schrjeon.
Derrom koe 'k it næt ney litte
  Om ien byttje mey toa dwaan;
Derrom, Frjeon, ſoa moat y witte,
  Sil ik joa dit Rymke jaan.
Læzzet, in oerlæzzet tygge;
  Frjeonnen lit uwz wæzze blyed.
Fyſtig Yyerren op ien rygge;
  O! dat is ien ſchoonne tyed.
Folle dy 'er næt toa reytſe,
  Jaa dy mæſte fierre wey,
Der ſân libbens tyed næt ſmeytſe
  Fin yen Fyſtig-Jyerrig dey.
Frjeon, y habbe næt toa kleyen,
  Dog y dat, it is jen ſchyld:
Giettet Frieſſen, giettet teyen,
  Y habb' ytten, klæn, in Jyld.
Mar y mey dy Hymmel tankje,
  Der joa hyer oon toa het brogt:
Ney Goad moaſt jens hart mæſt jankje,
  Hy wurt noyt toa folle ſogt.
Dy Him ſiekket ſil Him fynne,
  Rop him oon, Hy is ney by:
Al it Wrâdſche moat fordwynne
  As ien blætte Schildery.
'k Wed y mey my ziſſe ſille,
  Japik Frjeon, ik liæuw it wis,
Dat dy korte Wrâdſche wille
  Næt ien ortzen wurdig is.
As y nuw jen tyed oertinkje,
  Der y libbe habbe Frjeon,
Wiert næt as ien Sinne blinkje,

As dy riek, dy is fordrjeon:
Hoa red giet dy uwz ontduwkken,
Sjog him oors reys æfter ney:
Hoa 't hy fljeugt mey Ærne wjuwkken,
Ært me 't wit, soa is hy wey.
Libje mey jen Wyef, jen Ingel,
Simmers buwtten yn jen Tuwn,
Dy forsjoen is mey ien Singel,
Jyerren lang, dy Wrâd toa huwn.
Lit jen Bern der Simmers ploytze
Aap'len, Parren, Kers in Bøy;
Litse ney jen Blommen loytze,
Soa lang as 't har barre mey.
Ha dy schoonne Romske Bænne,
Mey Yerdbeyen swiet as Wyn;
As m'er ruwnom hinne gænne,
Man der waagst sin allis yn.
Der jaan y uwz faak toa beste
Mennig glæske fin dat swiet;
Wa soe næt soan libben leste,
Ast joa neye Wrâd hyer giet.
Nim nuw fort jen tyed toa reytsen,
Soa lang ast joa barre mey;
Mar foral soa siek toa weytsen
Ær dat komt dy hærre dey:
Dat y fæst sin hyer moat hinne;
Hâd dy Hymmel yn jens æg;
Tink, myn Frjeon, jens libbens Sinne
Is oont duwkken ney om læg.
Fyftig Dæggen, Fyftig Wykken,
Fyftig Moannen, Fyftig Jyer,
Sjog soa giet uwz tyed fæst strykken;
In uwz libben mey dat's wier,
't Wier ien Sprekwud sin dy âdden,
Fyftig Jyer dy hægste kræft,
In, soa ik 't wol hab onthâdden,
Meyer tyed soa giet me fæst.

As dy griese Tjærkhoafs Blommen
Om jens âdde hôlle flean,
In dy dey bygint toa kommen,
Dat y mey ien Stoak moatt' gean,
Om jen Schonken t' onderschroarjen
For it fallen, in meer kwæ,
As jen Flæsch komt toa fortorjen
Om jen âdde stramme læ;
In dy Dæd bygint toa tromjen
Oon jen Wenning, ward næt kel:
As y reytse oont forklomjen,
Lis jen holle flyttig del.
Træstje dan mey Poulis ziffen,
Brekt dy Dæd dit Yerdsen huwz,
Ik gæn stil, in ræstlik lissen,
Nim dy Hymmel for myn tawz.
Nuw hyer mey soa sil ik eyngje:
Gæn fort lâns dy rieugte wey;
D' Alderhægste wol joa seyngje
Hyer, in Eeuwiglik hyer ney.

Nuw ist allegeare toa eyn. S. A.

Ien Friesch Deuntje, om toa Sjongen
op dy
F O R J Y E R D E Y
Fin myn Grætte Stalke
I A P I K T I B O E L,
Ney dat hy Fyftig Jyer ynne Wrâd weest hie.

't Giet ney dy Wyse: Wer sil ik myn kleyen eynje.

't HUwgt my fin ien Jyer twaa trye,
Fader Tyboel, Grætte Frieon,

Hoa 't ik my by jou kwaam flye,
　In jou lekkre Wyn hab prjeon;
Hie ik nuw reys wer ien Fleske
　Uwt jens Kelder, grætte Stalk,
Wel ik likte mennig Gleske;
　Dan soe 'k prate as ien Alk:
Dan soe ik ien Rymke meytse;
　Dats nuw wer dy rieugtė tyed;
Nuw 't y 't Fyftigts Jyer byreytse;
　Bloed! het bin ik derrom blyed.
Dogs dat helpt næt; ik draeyt 't lærre
　Nuw reys op ien oorre buwg:
Kom Sjong-fammen, allegærre,
　Slaan dy hânnen oonne pluwg,
Help my Japix Jyerdey fyerjen,
　Help myn Penne oppe gleed;
Sonder guwchjen ôf maltyerjen,
　Der op hab ik 't juyst næt breed.
Fyftig Jyerren mey y telle
　Fin jen libbens tyed nuw joed,
In y kin it heel wol stelle,
　'T Giet jea fykker jyette goed,
Harke nammers ney myn zissen,
　Mæstyts bin y suwn in fris:
Nagts ien Wyef om by toa lissen:
　Sægs Bern habje oon iens dis,
'k Teller ônden fjour Zoannen,
　Gau in fris sin lyef in læ,
Rêp in rêd as jonge Hoannen,
　Næt toa stout, nog næt toa blæ;
'k Tel twaa Dogters dat bin Famkes,
　Puwkjes fin uwz heelle Stæd;
O! 't bin sokke læwe lamkes,
　Altydt evén nêt in glæd:
Mogt my sok ien Famke bârre,
　Der woe ik it wol om dwaan;

'k Wed

'k Wed ik dan nin pått'es spârre,
Tuwzen, tuwzen woe 'k har jaan.
Ik woe dan . . . . . hou: sæft myn Pinne,
Dit rint al toa fier fint Spoor,
Keer wer ney myn Stalke hinne,
Praat him jyet ien byttie foor,
Wol y ney myn zissen hærre,
Soa forsjoen sin Bern in Wyef,
Habje Frjeon for allegærre
Ytten yn, in Klæn om 't Lyef;
Der by is jen Souder, helder,
Brauw, forsjoen sin Turf in Hout:
Loyts ik fort reys yn jens Kelder,
Tuwzen Botzes der ist smout,
Wynnig mien ik, hou soa soe ik
Wol hâst reytze ynne baan,
Hien wy der reys uwt, dan woe ik
Jou for 't lest ien Zeynwinsch dwaan.
'k Sjog y Schinke hark dan tygge
Het ik nuw fort zisse sil;
Fyftig Jyerren op yen rygge,
Moat y jyette libje stil,
Mey jens Gærtje, in noyt kibje,
Mar sin moeyt' in læst ôntblæts.
Dat jen Berntjes meye libje,
In y bringe har toa Stæt:
Dat it jou noyt mey ôntbrekke
Nog oon ytten, jyld nog klæn,
Dat jens Turf jou lang mey strekke.
As y ney jens Kelder gæn,
Dat jym' altydt meye fynne,
Fol fint swiette druywe wiet:
Dat nin Rôt jens Koon mey slynne:
Dat jens Urwurk noyt stil stiet:
Dat nin tjenst nog swierre plæggen
Jouw oerkomm' oon lyef of læs.

Dat nin hurde onwaars flæggen,
Oon jen Huwz in Hoof dwaan schae;
'k Winschje Frieon jou for it leste,
Het oyt immen winschje kin,
Allis dy jou toa jens beste,
Alles gæn jou ney jou sin.
As jens Urglæs dan ofruwn is,
In jou libbens tyed forfleyn,
As it dan jou Stærrens stuwn is
Winschje 'k jou ien Zillig eyn,
Dat joa bly in blier hyer ney,
Meye hâdde 't great Jyerdey.

J. A.

## Ien lyts Fryesch Rymke,

Op dy Porjyerdey fin

# GÆRTJE PÔTHÔF,

## JAPIK TIBOELS Wyef,

Doa se Fyftig Jyer âd wurden wier, dy ien-en-twintigste fin dy Winter-moanne, yn Jyer fin Sântien hondert' sægsen fiftig.

Harkje Swiet, hoat giet.

'T IS jyet nin Jyer forlyn, doa wy dy Jyerdey fyerren
Fin Japik Tiboel; hey het wierne wy doa blied:
It huwgt my jyette wol, dat wy doa næt maltyerren,
Min iet in dronk der swiet, nuw ist syn Gærtje tyed.
In derrom moast ik æk mey Fryske Rymlerye
Har Jyerdey fyerje, 't is nuw joed dy rieugte Dey

Om

Om hette mey toa dwaan, ik koe dôgs næt ſtilſwye,
  Nuwt Gærtje Japik troyt mey Fyftig Jyerren ney.
Hoa, togt ik, is dit Wyef dy næt ien rymke wurdig;
  For Japik, for har lyaf hieſte oammers ſtrak ien kleer!
Ik rekke oonne gong, myn Gaeſt dy waarde ſundig,
  In fruſſele ynt kort dit Rymke for har gær.
Het ſil ik nuw toa lôf fin Gærtje Pôthôf ſchrieuwe;
  Sil ik mey wjoeken ney dy Sinne ôf Moanne flæn:
Nee dat wier al toa hæg, ik ſil hyer onder blieuwe,
  In ſwietties lânſe gruwn mey fæſte tredden gæn.
Allyk wol moaſt ik æk ien bytsie fin har ziſſe,
  It mey dan wæzze æk zoa bryk aſt wæzze wol;
Nuwt ik bylibbe hab zân blyden dey as diſſe:
  Ik myet ney myn forſtân har dan dy myette fol.
Hoa hetſe Jyerren lang oon Japiks holle blonken
  Allyk ien kroon, joa is ſyn træſt, in oorde hân:
Noyt het me Gærtje ſjoen as menning fremmenſch dronken;
  O nee dat frieonlik Wyef is yn ien oor forſtân.
Joa hâdt har brauwe Man, har Japik ljaf for æggen,
  Forſjogt har Huws, in klayt har Bern mey duwbble klæn;
In Japik ſynt him mey ſyn Gærtje næt bydræggen.
  O lokkig der ſàn Wyef ſjogt oon ſyn ſydde ſtæn.
Min meye har æk wol ien twâdde Lea nemme,
  As joa har Japik ney ſyn golle æggen ſjogt.
Syn Gærtje het him brogt fægs Bern, ien moye tæmme,
  Joa libje mey elkjoor ienfâddig, in oprieogt.
Wa ſoe dan ſokken Wyef for him æk næt byjærje,
  Wa ſoe om ſokken buwt næt fier toa ſyelde tjæn:
My togt mey ſokken ien koe ik it æk wol klærje,
  In menning as hy koe ſoe him 'er fin forſjæn.
Mar dat mey eltz in ien hyer ynne Wrâd næt barre:
  Hoa menning is hyer faak fæſt keppeld oon ien dyer,
Dy har wol tygge tjen har Manminſch door forwarre,
  In ſlæn him as ien Kat by tyedden wol ynt hyer.
Mar ſokken Manminſch is forſykker toa bykleyen,
  Der ſoa oonhelle is mey ſokkin liltzen ſnol;

Ik zis ſoan Griet, ôf Lys dy hærdme wey toa jeyen,
  Der altyt ynne huwz for mâſter ſpylje wol.
Mar Gærtje is ien Wyef blierhartig, in ſæftſinnig;
  Har wæzzen ſtiet næt ſtjoers, har muwlle ſprekt oprieugt;
Noyt iſſe tyen har Man balſtjoerig, fuwl, nog finnig.
  Min hært ooyt næt dat Man, in Wyef, ôf Bern hyer fieugt.
Dy Goadstyenſt ſtiet joa foor, in ſtyoert har Bern ney Tyerke;
  Joa lit har tyed næt loy, nog liddig gæn forlern.
Har Man giet Tongerdeys mey pongen Jyeld toa Merke,
  In kæppit ytten for ſyn Gærtje, mey har Bern.
Goadts wurd dat ſmakkit har altydt ſoa ſwiet as huynig,
  Joa hâdt har yn har Huws, in by har Berntjes ſtil.
Ja Gærtje is ien Wyef æk ynt Huwshâdden ſuynig:
  Ien Wyef der Japik mey byhâdden blieuwe ſil.
Mogt dit nuw jyette ien tel fin folle Jyerren duwrje,
  O! mogt it komme dat myn winſchjen waarde wier;
Dat Gærtje jytte lang har Japik mogt oongluwrje,
  In libje mey eltjoor nuw jytte Fyſtig Jyer.
Hoa weynig binner der ſóan langen libben ſmeytze.
  Dy mæſte reytze yn har jonge Jyerren wey,
Hoa folle binner dy nin Fyſtig Jyer byreytze,
  Dy ſoa lang libje om toa fyer en ſokken dey.
As diſſe o! it is ien zeyning fin dy Hægſte,
  As eltz it yn ſyn ginſt ſoa lang byſitte kin;
It libben ſmakket ſwiet ſels for dy alderlægſte,
  As hy mar libje mey, ſoa giettet ney ſyn zin.
Nuw Gærtje harke toa, 't wurt tyed, ik moat uwtſchiedde,
  Myn Rymlery rint ney it eyn, uwz libben mey;
In derrom wol ik joa fört alderlæſte riedde,
  Soa lang 't joa barre mey gæn lâns dy rieugte wey.
Y ſille dan ynt eyn ien better libben fynne,
  As dit jen libben hyer op Yerden is fordwuwn,
Ien libben wier yn plæts dat nimmer ſil fordwynne;
  Soks winſchje ik joa toa mey Man in Bern ynt ruwn.

S. A.

Myn Rymlery is uwt.

# Ien Fryesk Rymke
## op dy Forjyerdey fin
# GÆRTJE PôTHôF
## Wyef fin JAPIK TIBOEL,
### Doa joa Fyftig Jyer åd wurden wier.

IK Siet fæst op ien Juwntyedt let;
 In woe ien Rymke meytze
Op Gærtje, 'k hieter fæst op zet
 Mar koe 'er næt toa reytze;
ôft ik al gyng, ôft stoe, ôf ziet,
ôf het ik die, ôft het ik liet,
 Ja sels ynt hyer omschurde,
 Der koe dôg næt fin wurde.

Der stoe ik doa in wier bydæst;
 Dôg doa it næt woe glydde,
Lay ik myn holle swiet yn ræst,
 Der Weyn nog Zyællen rydde,
't Wier æk fty let al oppe juwn:
Mar klugtig ist my doa forruwn,
 Ey harke nammers tygge,
 Het droom dat ik doa krygge.

My togte ik wier yn ien Wåd
 Fin Palm, in fin Lourieren,
Dy joeggen der ien læflik Schåd;
 Ik fæg hoa dat dy Dyierren
Der hipplen by eltjoor yn 't grien:
It Nagtegæltie song mey ien:

'k Hærd oorre mey har kwellen;
Fry luwd dôg læflik kweellen.

Ik togt ik wol reys fierder gæn,
In fyæn dit Bosk trog hinne:
Doa fæg ik der ien Famke ftæn;
Næt fier fin my fin dinne,
Joa fæg my oon in hakke blier,
Ik læuw't ien fin dy nieogen wier;
Dy der foa as my togte,
Har toa formeytzen fogte.

Hoa! fpriekfe my dôg frieonlik oon,
Komft' hyer foa om toe rinnen?
Het tinkt dy ift dyn tyed næt Zoon;
Ien Rymke toa byginnen?
Nuwt Japiks Gærtje Jyerrig is,
Dit tinkt my is for dy heel mis:
'k Sey jaa: 'k woe wol ien Schrieuwe,
Mar kin nuw næt bydrieuwe.

Dit lykket ommers nærnfe ney,
Wier wol dit mey dy hinne?
Togt my dat joa wer tyen my fey;
Dan moat ik wol byginne,
Ik bin it Rymjen heel wol wind:
'k Hab Gærtje æk fin jongs op kind;
My tinkt ik filt wol bakke;
Hark nuw reys hetfe makke:

LIt uwz bærre lit uwz tyerje,
Lit uwz Gærtjes Jyerdey fyerje,
Dy nuw Fyftig Jyerren ââl,
Joed, is wurden ynne Wrâd.

't Huwg-

'T Huwggit my hoa ik for dizzen
Har sæg ynne widze lizzen;
Joa wier altydt stil in froed,
Joa wier noyt forkeerd nôg tyoed.
Doa joa wind wier sinne, Taate,
Koe joa aardig snappe in praate;
Joa wier Heyt in Memme pop,
Dy hien mey har folle op.
Hetse ådder waard in gretter,
Hetse waarde folle better;
Joa die allis foor in ney
Het Heyt woe, ôf Mem har foey;
Doa joa koe allinne rinne,
In reeds wier ien stikje hinne,
Habbe d' ådders wol bytogt,
Har æk oppe Schoalle brogt,
Der joa sonder har toa driuwen,
Læzzen leerde Fiks, in Schriuwen;
Ja it gyng soa brauw, dat sy
Kort har makkers ruwn forby.
Mar Mem liet it soa næt zitte,
Gærtje moast meer dingen witte,
Woe æk datse Breydje koe,
Datsit Naeyen har verstoe,
Dit æk slagge har bysônder,
In it lykke eltz ien wônder,
Hoa't soan jongen Famke koe;
Naeye in Breydje hetse woe.
Der mey moaste joa oont slobjen;
Mem dy lærde har Schurjen, Schrobjen,
Waschjen, Lægjen, in al het
Dy Huwshådding meer bylet.
Doa joa yn har Fryster Jyeren
Kaam, hoa't har dy Feynten tyerren;
Wit ik, eltz hie sin oon har,
Eltz dy naam har forne for,

Wier fin Japik ônder allen,
Gærtje best kaam toa byfallen,
  Dy har lang in hurd oonstoe;
  Dat joa mey him booskje soe:
Joa wist eerst næt hetse dwaan soe,
Oft joa him it Jawurd jaan soe:
  Mar hy ward him soa opfoeg,
  Datse 't him toa leste joeg.
Doa wiert wurkje ynne fâdden,
Gærtje paste op Huwshâdden:
  Mar mæst Jyerliks ynne Kræm,
  Brogt joa him ien moye tæm:
't Wiern nin prullen, nee het pokken!
Allegærre Bern as blokken,
  Derrer lægs nôg libje fin,
  Dy ik allegærre kin:
Fjour Jongers mey twaa Fammen,
Harke toa soa bin har Nammen,
  Antje, Dânjel mey Hendryn,
  Lammert, Cobis, Boudewyn.
't Eerste Berntje der joa brogte
Wier ien Famke, Japik togte,
  Hie ik der ien Jonge by,
  Bloed het soe ik wæzze bly:
Doa moast Heyte moat joa witte,
Sommis oon it Wids-tou sitte,
  Dy hy kloek houd oonne gong,
  Wylt Mem suyenany song.
Joa droeg sorg for alle dingen,
Om har Bern wol op te bringen,
  Dyse jytte Dey oon Dey
  Leert dy deugt toa folgjen ney,
Joa lit har ynt wyld noyt rinne,
As 'er sommis solle binne,
  Dy 'er nættenbyt ney jaan,
  Het for kwæ dy Bern æk dwaan.

Hoa

Hoa 't ſe mey har Japik libbet,
Der ſe noyt oer grauwt nog kibbet,
Folle minder flokt ôf ſieugt,
Dats ien luſt for dy it ſjieugt.
Om har hartlaaps ſin toa troyen,
Witſet altyt wol toa rojen,
Måkkit is al is hy tyoed,
Altyt mey ien Påttje goed.
Wol hy reys ien minsk traktærje,
Joa ſil oyt næt krimmenærje,
Noyt ien ſuwr geſigt him jaan,
As wol ſommis oorre dwaan,
Dy mey har forkeerde holle,
Ruwnom måſter wæzze wolle,
Der ien Manminsk næt dwaan kin,
Oft moat wæzze ney moers ſin.
Der kin Japik ſoa fin ſprekke,
Dat byney dy Balken brekke,
'k Hab ien *Wyef ik pog 'er op*,
O! 't is my ſån læuwen pop.
Joa wit wol ſoa goed as immen,
Dy Huwzhådding waar toa nimmen,
Der mey ſægs Bern wier in wis,
Fry al hette wurk oon is.
Mar dat moaſt ik næt forjyitte,
Har kin loekwol tyed oerſyitte,
Dat joa har ſchikt ynne klæn,
Om ney Tyerke toa toa gæn.
Dog lit ik mar fort ſtil ſwye,
'k Soe oors nau it eyn æk krye.
'k Hie wol wurk ien heelle dey,
Soa 'k fin Gærtje allis ſey.
Jyet ien wurdje twaa ôf trye,
Eert ik alleheel kin ſwye,
Moat 'er by nôg toa ien winſch,
For dit alderlæffte Minſch.

Mogt it ney myn winschjen barre,
Dat dy Hymmel har lawn sparre,
  Datse jyette Fyftig Jyer,
  Mogte libje mey plissier:
Datse mogte syæn in smeytse,
Dat har Bern toa Man brau reytse:
  Datse Japik hådde mey,
  Jyerren lang ney disse dey:
Dat altyt har Kas sin binnen,
Is forsyoen fin Jyld in Linnen:
  Dat har Faam oppast soa krekt,
  Datse oyt nin Schoetels brekt.
Dat it eyndling in ynt korte,
Gærtje nærnse oon mey schorte,
  Joa al wurtse jyet soa åd,
  Altyt goed giet neye Wråd.
In as jea sin hyer moat schiedde,
Wol uwz liæwen Hær har liedde,
  Yn dat Zillig Hymmels pleyn,
  Der it libben het nin eyn.

WYlt ik der alsoa by har stoe,
  Gyng dit mar uwtte holle,
Ik togt dat ik soa Rymje koe,
  Het soe ik dat jern wolle,
Mar joa hie 't leste wurd nau seyn,
Oft droommen hie mey my ien eyn.
  Uwz kammer liltze rakker,
  Dy blaste my toa wakker.

It Rymke wier my næt ien hyer,
  Dy Moarns nog sin forgetten,
Ik krygge strak ien stik Pompyer,
  Om heel fort toa byletten,

Dat

Dat dat my næt forjyette soe,
In schræuw 't soa gau op as ik koe,
Ik togt ik kint nuw klærje,
Dit sil ik har forærje.

Ik wol nuw fort ynt Famke dwaan;
For dizze reys byræste,
Woen y uwz Gærtje nuw reys jaan,
Nuw soe my wol reys læste,
In der mey winschje ik æk dan,
Dat jou fort meye mey jen Man
In Berntjes allegærre,
Lang Libje in Zillig Stære.

J. A.

## LOK-WINSK
Oon myn Græte Stalke
## JAPIK TIBOEL,
Op zyn 52 Jyerdey.

DAt wy joed dy âlfde hiene;
Schæt my by gelok ynt zin,
Jister juwn, soa as wy stiene
Forre Porte, ik oppe rin
Gau ney Huwz, der ik myn zinnen
Kort forsammele by ien,
Om ien Rymke toa byginnen,
Nuwt y binne Fyef reys tjien;
In twa Jyerren nog 'er boppe:
Meyertyed soa wurd y âd.

Hâd

Hâd joa Fricon nags wol byſtoppe,
  Sparlje næt, oors wurdie kâd.
Stek næt tolle æk toa Fyelde,
  Hâd joa mæſt by Truyke moer;
Al moat it dy Turf ontjyelde:
  't Is nog beſt by ien moy Fyoer.
Mey ien Pypke, mey ien Glæske,
  Fin it Frans dolhollig wiet,
ôf nuw lærre mey ien flæske
  Dimter-bier, dat ſmakket ſwiet:
In der by ien Spekkam t' ytten,
  ôf fin ien fet Schiep, ôf Kuw
Ien brauw Hagje toa ontbytten,
  ôf oors-wække bôlle, ôf ſtruw.
Fricon dit mey joa allis barre;
  Jaanne dan dy Hymmel lôf,
Tank him dat y nog wol farre,
  O! y habbe duwbbeld ſtôf.
ônder meer as tuwſſen lieuwe
  Fynſ min twaa nauw, ja faak nin;
Dy ſan âlderdom byklieuwe,
  Der toa Fyſtig, reytze kin.
Hoa giet minnig minſche hinne
  Eer hy pas it liægt ſyæn mey,
Eer joa tweintig Jyerren binne
  Reytze hyer al folle wey.
Mar y binne fiks, in furdig,
  Suwn, in wol mæſt trogge tyed;
In jens Truyke æk tjenwurdig
  Brauw yn ſtæt ſjogt, blier, in blyed.
Soo 't ik reys myn ægge weyne
  Ney it oorre Huwzgeſin,
Man der bin y wol yn zeyne,
  Fin jens ſægs Bern is 'er nin,
Der y hoewe oer toa kibjen,
  Dy zyn dwaan næt wol ſtelt oon,

(Bloed

(Bloed hoa fwiet ift foa toa libjen)
  Nog oer Dogter, nog oer Zoon.
Dy tjen Heyt, nog Mem opftænne,
  Dy joa fels nog dizze dey
Suwn, in wol oon Tafel fyænne,
  Op dy brauwe Lammert ney.
Mar it fil næt lang oonhâdde,
  Hoopje ik, dat hy fjogtig is;
In dat y ney winfch, in wâdde
  Him wer fyænne fuwn, in fris.
Sæft mar fæft al nôg uwtfchetten,
  Het ik princepælft moaft dwaan
Hie ik wrammels hâft forgetten,
  Om ien Zeynwinfck joa toa jaan.
Wol ik jou reys Stâlke fizze,
  Het ik jou nôg menning Jyer
Mey myn winfchjen toa foe lizze,
  Soa't 'er mey toa kryen wier.
Dat joa it noyt minder krye,
  Aft joa nuw giet oppe Wrâd.
Dat jens nye Klæn noyt lye,
  Dat jens Nagtrok noyt wur dâd.
Dat joa s' loekwol meye bruwkke
  Lange Jyeren oer ien buwg.
As y lotje moat y luwkke.
  Dat nin Flie jens Bloed oyt fuwg.
Dat jens Okfe op jens Stalle
  Brauw mey groeye, dat nin Muwz,
Of nin Rôt ontkom jens Falle,
  Soa dat bart dan kry har Puwz.
Dat joa krye Swolm, nog Wuwnnen;
  Dat joa nimmen makket kel.
Dat jou Frieon toa ninter ftuwnnen
  Oyt dy Portegra wer kwel.
Dat 'er tuske jou, in Truyke
  Nin forfcheelig wurd onftiet;

Noyt oervalle jou ien buyke
  Fin it minste Huwz-fortriet.
Dat ynt korte heel nin plæggen
  Jou oyt treffe oppe Wrâd;
Dat joa as je zæd fin Dæggen,
  In fin Jyerren binne âd,
Sæft finne Yerde meye schiedde,
  Buwtten pynne, buwtten læst;
Dan wol joa dy Hægste liedde
  Yn zyn Zillge Hymmel ræst.

J. A.

## Op dy Forjyerdey

Fin

## FREERK CRAB,

Doa hy Sân-in-tryttig Jyer âd wier.

HOa ræd flieugt uwz tyed hyer hinne, Hoa ræd rinne
  Hyer uwz libbens dægen wey.
Mogt min dat mar wol bytinse, Want min kinse
  Næt wer helje æfter ney.

Mânning fluwtte faak har æggen Yn dy dæggen,
  As min Jong in sterk fin læ,
'T Alderminste tinkt om Stærren, Of fordærren,
  Joed faak libben, Moarn is 't dæ.

O! hoa mânning hurde holle; O! hoa folle
  Stærre ærtze wurde âd;
Ærtze tinke om toa ærre Fin uwz Hære,
  Hyer toa libjen ynne Wrâd.

Moast

Moaft uwz dit dan nat opweytze, Ært wy reytze
Onforfyoens faak hyer æk wey:
Dat wy ney Goads wolbyhæggen Al dy dæggen
Libben, dy 't uwz barre mey.

Min mey wol agt jaan yn diffen Op it ziffen
Fin dy Keuning græt, in wyez;
Hâd Goad yn dy jonge dæggen Dôgs for æggen,
Ær dat jimme âd, in gryez

Wurde; ært min zoa fier rekke, Dat min fprekke
Zoe ik hab der oon nin nogt.
Ært min ftyef, in fwak fin holle Wol zoe wolle,
Dat min Goad hie ærder zogt.

Tink dan FREERK oertink dit tygge, Nuw 't y krygge
Habbe 't Sân in tryttigft Jyer.
Tink hoa kort uwz tyed flieugt hinne, Wylt wy binne
Hyer onfyker fyker wyer.

Tinke reys hoa ræd jens dæggen Hinne flæggen;
Loerze mar reys æfter ney,
Moat y dan næt zels bykinne, Datze rinne
As ien Zinneblinkje wey.

Wol y reys jens æggen weyne Ney Goads teyne;
Het al goed hy jou het dien,
Hoa dat zyn alfyænde æggen Yn dy dæggen
Zorgen, dat joa neddrukt hien.

Dat joa Wyef æk mogte krye By jou trye
Berntjes, fiks fin læ, in zuwn;
Dat hy jou altyt bywarre, In jou fparre
Æk nog zuwn toa diffe ftuwn.

Binne; tink dit oer, nin dingen Om toa bringen
Oon dy Hægfte tank, in lôf;

Habbe y, om oon uwz-Hærre Toa jaan ære,
Zykker wier nin duwbbeld stof.

'k Wol derrom, ær dat wy schiedde, Jou eerst riedde;
Håd dy Hymmel yn it æg:
Libje wol, in dwaan it goede, Lit it tyoede,
Wylt y binne hyer om læg.

Libje ney Goads Wet in Wille; O! y zille
Zykker lokkig wæzze man;
Libje ney Goads wolbyhæggen Al jou dæggen,
O! it sil jou wolgæn dan.

In zoa wiert, dat ik zoe wolle, Dat it folle,
Jyerren mey joa komme woe,
In yn allis het joa diene Zeyne hiene,
Dit wiert dat ik winskje zoe.

Zoa 't ik der mey koe bydye, Hy zoe krye
Het zyn hart fornuwgje kin.
Al ding him toa goede tygge, Ja hy krygge
Allis stadig ney zyn zin.

As hy hyer dan fry sin plæggen, Zæd sin dæggen,
In sin Jyerren hæg, in åd;
Zoa tit giet mey allegærre Reys moat stærre
In moat schiede uwt dy Wråd.

Dan zoe Goad him for it læste, Dat ist bæste,
Dat ik winskje kin, of mey,
Brenge lôs fin 't Ierdsch gewymmel Ynne Hymmel
Der nin plæggen folgje ney.

J. A.

Op it ynne Wråd kommen fin dy

Brauwe Fryster

# MARYKE CRAB,

Ney dat joa 'er Fyertig Jyer
yn wæft hie.

'k Schied 'er uwt mey Farse meytzen,
Zey ik wol håst, wierner nin
Die my wisten op toa weytzen.
Want min kin't dôgs næt ney 't zin
Fin eltz meytze, min zoe gryezje;
Want al dogt min, het min kin,
Dat dy iene faak zil pryeze,
Sprekt ien oor wer læbbig fin.
Makkit min op dy, of disse
Ien forjyerring Rymke klær:
Wol min reys ien Rym opzisse
Fin ien tygge brauw jong Pær.
Toont min ien dan ree, in furdig,
Om toa sprekken toa har lôf,
d' Iene zeyt joa bin it wurdig.
d' Oorre jout 'er brauw op ôf.
d' Iene zeyt, dat is wol rekke.
d' Oorre zeyt, der zit næt yn.
d' Iene zil toa lôf faak sprekke.
d' Oorre smyt it ynne wyn.
Schient joa zoa dy Rymmers plægje,
In har wurk faak smyte wey.
Wol ik it dôgs jyet reys wægje
Op uwz MYKE har Jyerdey.
Mar hoa zil ik dat bylisse?
Zil ik fin har jonge Jeugd

It ôfhælje? zil ik ziſſe
Hoaze d' âdders wier toa freugd.
Hoaze al hetze woe koe lærre,
Hoaze yn het har æg mar ſæg,
Har ſpyl-ſammen allegærre
Fyerre wey toa boppe tæg.
Doaze ien byttie fyerder hinne
Wier, hoa datze doa næt woe
Oyt toa wylde jeyen rinne;
Hoa kluwk datze zitte koe
Ynne huwz, om brauw toa lærren,
Het it æk mar wæzze mogt
Fin dy ſammen har affærren.
Hoa dat wier har grætſte nogt.
Hoaze altydt by âd, in jongen
Het ien brauwe Fryſter wæſt,
In zoa rieugte het har gongen
Dat 'er næts is toa har læſt.
Nee: hier wol ik mar ſin ſwye,
Dit lit ik mar æfter ney;
'k Zoe oors nau it eyn æk krye,
Zoa 't ik hyer ſin allis zey:
'k Zis for diſſe reys allinne,
Datze is ruwnom klær, in kânt;
Datze noyt ynt wyld zil rinne;
Noyt ſtiet as ien wiete wânt.
Datze yn deugd, in goe manærren
Mak'lyk ſtreek kin hâdde mey.
Noyt komt min ſin har zoa hærren
Datze giet ien kwæde wey.
Datze eynling in tot læſte,
In meer zis ik 'er, næt ſin,
Æk mey ien is ſin dy bæſte
Jonge Fryſters dy ik kin.
Wol ik nuw reys frieonnen ziſſe,
Het ik har toa winskje zoe;

Het

Het dat ik har toa zoe liffe;
    Aſt mey winskjen komme woe.
Datze jytte lange Jyerren
    Mogte libje ney har zin;
Datze noyt mey Roos, of Blyerren
    Kweld waard, in dat har ek nin
Oorre plæggen oyt ontmetten,
    ôf æts dat ien ſchædde dogt.
Dat (dit hie ik hâſt forgetten)
    Joa ien Man hâſt krye mogt;
Der har hart mey wier fornuwgge,
    Dy har trog har libbens tyed
Altydt flyde, in altydt fuwgge,
    Dan wier ik fin harten blyed.
Dat joa ('k wol 'er my ôfmeytze)
    As har libbens draeybam ſluwt,
Yn it Hymmelryk mogt reytze,
    In der mey ſchied ik 'er uwt.

J. M.

Forjyer Rym

Op

# KNILLISKE CRAB,

## Jonge Fryſter toa Liauwerd;

Op har Fyef-in-tryttigſte Jyerdey, dy ālfde fan Sprokkel-moanne, yn't Jyer 1753.

I.

LÆſt my nuw ik wol reys Syonge;
Harkjer nammers tygge ney;

'k Wol reys Rymje fin ien Jonge
Brauwe Faam, op har Jyerdey.
Hie ik nuw reys eerst ien dronkje
Fin jou swiete Ræde Wyn,
Dat zoe my dy Gæst ontfonkje;
KNILLISKE komschink reys yn.
Syog nuw glyt it folle glædder,
Syog hoa rint myn Pinne fort,
Syog nuw Schrieuwt hy folle rædder,
Nuw zil ik 't wol klærje ynt kort.
Nuw zis ik, dat Mæm for dissen,
Kaam oer Fyef in tryttig Jyer,
Fin dy ynne Kræm toa lissen;
Doa zæg Heyte bly, in blier,
In nin wonder 't wier ien Famke,
ôfze uwt it waegs wier draeydt,
't Wier ien lyæf, lyts, loddrig lamke,
Doa joa wier ynt Kap-ruft klaydt.
Ynt opwaegsen gyngt nog better;
KNILLISKE dy woegs moy op,
't Waard ien Famke glæd as Wetter,
't Waard ien Famke as ien top.
Doaze ien byttie fierder hinne
Wier, in krygge meer forstân,
Kaam joa, zoa 't min tinke kinne,
Heyt, in Mæm gâns ynne hân.
't Famke, om 't mar kort toa zissen,
Woegs yn goe-manæren op;
KNILLISKE oerwuwn yn dissen
Fjerre wey dy græste trop.
't Die my yn it eerste wônder,
't Die my zyker ynne gruwn
Bieustre ny, dat nimmen ônder
't Liæuwerder jong Feynte buwn
Kaam, om zok ien Faam toa fryen,
Dy al die, al het hy koe

Om har toa zyn Wyef toa kryen,
    Dy mey har jern Booskje woe.
Mar 't hoeft my næt toa bynyen,
    Dit schort oon dy Feynten næt,
Joa jout zeytz' har næt ynt lyen,
    Joa is æng for d' egte stæt.
Joa mey fin nin Booskjen hærre,
    ôft min hette praatte mey,
Joa blieuwt zeytze folle lærre
    Fryster al har libbens dey.
Joa wiert lockewol wol wurdig,
    Datze hie ien tygge Mân;
Joa is yn it praatten furdig,
    In joa het ien goed forstân
Fin Huwzwurk, in oorre dingen;
    Noyt komt joa har koftle tyed
Loy, in liddig trog toa bringen,
    As wol zommis folle schyed.
Sneyns zil joa it næt neylitte
    Om ney Tzerke toa toa gæn,
In dan klaytze har, moat min witte,
    Næt yn mâlle oerdwælske klæn.
Hægger wol ik nuw næt klieuwe,
    Meer wol ik 'er næt toa dwaan;
Ien ding moast ik nog bydrieuwe,
    In dan wol ik it op jaan.
Hær reys hoa 't ik dat zil meytze,
    Hark reys het dat wæzze mey;
Mogt it ney myn winskjen reytze,
    'k Winske dan op har Jyerdey,
Datze jyette lange dæggen
    Mogte libje ynne Wrâd,
In ney 's Hægstens wolbyhæggen
    Wurde stil, in noglyk âd.
Datze ynt korte mogte krye
    Ien brauw jong Tzerl ney har zin,

Dy har schikke, koe in flye:
Der it har noyt mey gyng jin.
Datze hyer op ierden krygge
Het har hart fornuwgje mey,
Dat næts har toa kwædde tygge,
Hyer, of iewiglyk hyer ney.
Dat, as joa fin hyer moat schiedde,
Goad har fry fin alle kruwz
Mey zyn kræftge hân wol liedde
Yn zyn Zillig Hymmelhuwz.

Ja A:

## TOA-JÆFTE
Oon myn Græte Stalke
# JAPIK TIBOEL.

MAr ien liltz ongelôk kaam juyst dy tyed toa barren;
In makke dat wy doa næt by eltjoor forgarren,
In winschen har gelok. doa 't wier dy rieugte dey;
In derrom fyerje wy nuw Japiks Jyerdey mey.
Dy 't ieninfyftigst Jyer nuw joed wer het byritzen,
In 't het him neye Wrâd oon nin ding nog ontbritzen.
Zyn âldste Dogter, dy lest zuinig wier yn stæt,
Is nuw wer zuwn, in fris, in har mankærret næt.
Zyn oorre Berntjes æk dy syogt hy nog yn wæzzen:
Hoa 't mey zyn Gærtje stiet der hab ik strak fin læzzen.
It giet him neye Wrâd toa disse tyed toa wol;
Fin huwzrie is zyn huwz, fin Flesk zyn kuwppen fol.
Hy kin zyn dwaan ruwnom zoa wol as immen klærje.
Om immen kwæ toa dwaan dat sil hy noyt brabærje.
Het krye d' Ærme lieuw fin him faak manning byt,
Hoa blyed gænze uwt zyn huwz, het laytze joa dan wyt.

Hoa

Hoa lyæf æk habbe him zyn boden allegærre,
Joa zoene mey eltzoor for him byney wol ſtærre.
Zyn Frieonnen draagt hy toa ien oprieogt Frieonnen hart,
Het æk dy nyed mey dwaan om har toa meytzen ſwart
By him, hy lit him trog nin nyeders praat forliedde,
Het datze æk meye dwaan dat joa goe frieonnen ſchiedde.
Nin æfterklapper is by him der toa yn ſtæt;
O! nee: Frieon Japiks Deugd is der toa al toa græt.!
Min hært him oer nin lieuw oyt flokken, raſen, kibjen.
Min ſjogt him mæſt altydt heel wol fornuwgge libjen.
Tjæn Gærtje, ôf zyn Bern is hy næt liltz, ôf ſtyoer.
In wurt hy al reys kwæ, dat is æk ſtrak wer oer.
Dôgs lit ik langer him næt oon zyn ærren lelje,
Lit ik toa Japiks Lôf nin dingen meer ophelje;
Mar lit ik lærre him toawinskje, dat hy mey
Nog libje Jyerren lang, ært hy hyer rekket wey.
Dat wy nog menning reys zyn Jyerdey meye hâdde;
Dat him nin kwæ oyt mæt, noyt plægje him dy kâdde.
Dat him æk Simmerdey nin mig oyt ſtek, ôf byt.
Dat nin ding fin zyn klæn oyt trogge mot forſlyt.
Zyn bier wurd oyt næt zuwr, zyn flesk mey noyt fordærre.
Zyn bræ noyt ſchimmelje, zyn blommen noyt forſtærre.
Zyn ſcharrir ſny him noyt as hy him 't burd ôfſchart;
Hy kry noyt ongelok, ôf dat hy rydt, ôf fart.
Hy wæz altydt byfryd for ſwierigheyt, ôf lyen.
Dy Hymmel dog zyn dwaan toa bæſte altyt dyen,
Dy warre fin him ôf al het dat ſchæ dwaan kin,
ôf oon him zelver, ôf æk oon zyn huwzgeſin;
Dy lit him, in zyn wyef nog lang it libben ſmeytze,
Ien hægge âdderdom har beydegær byreytze.
As joa toa leſte dan it libben binne zæd,
Bring hy har beyde yn dy græte Hymmel Stæd.

J. A.

# FRIESCHE RYMLERY.

## Gelok-wensching
Oer dy Boosck
Fin Zyn Trogloftige Hægheid

# WILLEM, KAREL, HINDRIK, FRISO,

Trog Gods belæven Prinse fin Oranje en Naſſou enz. enz. enz.

Mey har Keuninglyke Hægheid

# A N N A,

Kroon Prinſeſſe fin Græt Brittanje enz. enz. enz.



Teck nou piktonnen oon in lit dy klokken klinke;
Sjet dattet davert, ſlag op trommen lyts in græt,
Blies op trompetten, lit Oranje findels blinke,
Yn Frieſlân wier min noyt yn ſokken blyeden ſtæt:
As nuw, tis nuw dy tyed Prins FRYSO fin Oranjen,
Dy brauwe jonge Spruyt het Him trog Booſck forbuwn
Mey ANNA, Kroon-prinſes fint Keuninkryk Brittanjen;
My tinkt Zyn Hægheid het it der moy tyge fuwn;
Koe ik dy Wetter Goad Neptuyn yn d' æren knette,
As WILLEM mey zyn Breyd oer 't Noorder pykkel ſchom



Mot

Mot farre, dat hy dan dy Way-Goad mogt belette,
In riærre net toa hurd dat fâte wetter om,
Dat soe dat jonge Pær forsyker net swiet smeitse,
As 't wetter finne Zee sa bærde tjeune skjuwn,
Dan koe'n dy jonge Ljeu ligt oon it korjen reytse;
Joa hebbet farren dogs net folle uwnderfuwn:
O woe dat wyntje dan ney har bylæven dreeye,
In bliese seftjes yn de zeylen fin har schip,
Dat WILLEM mey Zyn Pop heel makklik oer mogt waeye!
Hey man oon 't roer pas op formy dogs strân in klip!
Der hært min al ramoer dats in byhâlden haaven;
Wæs wolkom, ropt it folk Prins Friefo's brauwe Soon!
Der leyt dy wangunst nuw ynt mæggre sân begraaven;
Nuw WILLEM mey zyn Breyd byhâdden lânnet oon;
Meyts hynst in weynen klær in tjoegge Har toa miette;
Ik hær joa benne alreeds ney Ljeuwert oppe wey,
Pas nammers tygge op dat jimme Har næt sjette!
Kom mey dat liltse fioer Har doggers net te mey,
Kom fromme Friesen! kom! kom nuw fin alle kânten,
Tis ommers jimme Prins forwolkomje dit Pær,
Wes nuw net sluwg of loy stan net as wiete wânten,
Kom frisselje mey my Oranje krânsen gær,
In setse oppe kruwn fin disse twa Parsoonen,
Uwt Hæge Huwsen teyn, der elts mey lof fin sprekt;
Joa bin it wurdig om toa fieren Keunings Kroonen,
GOAD jou dat disse Boosck uwz Lân toa forndel strekt!
Ik tjoeg ney Lieuwert toa dy dey is nuw op hannen,
Dat dit troglottig Pær har yntred sille dwaan,
Der gæne har al tjen sae'n hoopen Grette Mannen,
Om oon dit ljæve Pær har Zeegen-winsck te jaan;
Hyr bin ik ynne Sted wer sil ik nuw best rinne,
Om 't ien soa wel as 't oor for ægen klær toa sjæn?
Ik jou my ney it Hôf dit kin ik wol forsinne,
Dat der dy soljers mey dy stedljeu brau op tjæn:
Myn tyed het sjog ik der fin fyerren al oon kommen!
Dat binne raere ljeu, wol dat stiet sykker môy,

Joa siere op har kop ien hoopen goesse Plommen,
  Ik ljew je hebbe west yn d' ien of d'oore kôy,
En het gefoeggelt der har tærren schien uytlitsen;
  Mar as ik my betink om wa it is te dwaân,
Al hiense dan mey iens har âyen stikken britsen;
  Wa soe om hondert gies of eynen hette jaan?
Je meye oppe ny wer farsche ayen lisse,
  In briede meyer tyed wer pykken uyt dy dop.
Mar harke dygger toa het der dy ljeuwe sisse!
  Sjoeg nammers tygge toa der jinder komt ien trop;
Soe der uws Prins æk by mey Zyn Prinsesse wesse?
  O ja je bint, wyk! wyk! meyts romte for dit Pær!
Soa KAREL FRIESO koen Y disse Blom belesse,
  Dat joa soa gau dy Boosck mey jae moast meytse klær?
Is dit dy farsche Roos yn ALBJON ontlitsen,
  Dat Keunings Bærn om wa it FRISO wier te dwaan:
Is dit dy Britze styr al lang oon Him by spritsen,
  Der nuw as Lân-vorstin Zyn syde mey beslaan?
Kom lit ik nuw myn luwd mey oorre ljeu forminge,
  In roppe: Libje lang Prins HINDRIK fin Nassou,
Dy Hymmels hæge GOAD wol allis oer har bringe,
  Het zeegen hiette mey in bljeu jen ANTJE trou!
Smeyts nuw it egte swiet by Hærscher finne Friesen
  Mey ANNA puwk fint Lân op 't ærlik Brullofts bæd!
Trompetters wakker op nuw oont Wilhelmis bliesen,
  Meyts freugde lyts in græt yn disse grætte Stæd!
Het sjogtme hyr al nys yn steegen in op strietten,
  Al wert min 't æg mar weynt tis ruwnom fol ramoer,
Het sjogtme ynne Loft al gljuwne styrren sjetten,
  Hoa knapt in krækett' it wer bergje ik my fort fjoer,
Dat om ien hinne fljoegt? der barnne dy Piktonnen,
  Snaphornnen by dy ruwz dy staene gled net stil,
Mar jinder fin dy wâl der kraekje dy Kanonnen,
  Tis ôf de heele Staed oon flarden schuwrre fil:
Nuw woe ik brauwe Prins mey jin brauwe Prinsesse!
  Dat my dy aere æk mey menning barre mogt,

In ik tjenwurdig hie ien tygge græte flesse,
  Der wol forsjoen wier fin dat swiete druyve fogt,
Hoa hartlyk soe ik mey op jin wolwessen drinke;
  De tosken jockjer my al reeds al ney, ik ljeuw
Dat ik tjen oore soe mey folle glæsen klinke,
  In likkese soa schien datter nin drop in bljeu:
Mar oft ik dit al woe dat kin my net formeytse,
  Ast winskjen helpe koe in 't der mey wier toa dwaan
Ik soe æk wol by 't ien of 't oor geselschip reytse,
  In æk in byttie mey trog 't droegge keelgat slaan:
Dat winskjen helpe koe in 't der mey wier toa kryen,
  Dan woe ik wol dat GOAD, der magtig is toa dwaan
Meer as min winskje kin, for swierigheit in lyen
  Har mogt bewarje, in dan æk ney winskjen jaan,
Dat dy Oranje-bæm toa simmer fleurig bloeyde,
  In sjette meyer tyed haest jonge Looten uwt,
Dat ANTJE WILLEMS Wyef ynt korte soa oon groeyde,
  Soa datter binnent Jyer in lyts Oranje spruwt
Toa forschyn komme mogt, der Heyt of Mem gelykket,
  Wer fin min sisse koe dit is dy eerste frugt
Fin dy Oranje-bæm, der GOAD har mey forrykket;
  Wa wit hoa gau dat dan der fin it blyed gerugt
Trog klang fin klokken oer heel Frieslân soe forspriede,
  Mey bolder-balken dat it Iertryk dreunt der oon;
Soa koe ien boer ynt Lân dan wis in sykker ryedde,
  Dat uwz Prinsesse hie ien Dogter of ien Soon;
Dan sil dit treftig Huws wer oppe ny floræerje,
  In kriele meyer tyed fin Prinsselyke Bærn;
Oors soe dat aad Geslagt toa folle dicklenærje,
  In Nassous hæge stæt gyng buwten dat forlærn:
GOAD wol dit jonge Pær for ongelok bywarje,
  In dogse hyr foral op rjoegte pâden gæn,
Hy wolse beyde lang hyer suwn yn 't libben sparje,
  In jouwese hyer ney dy Hymmel toa har læn!
Der mey soa brek ik of in littet hyr by bljeuwe,
  Forguwn it my dat ik dy hikke nuw toa sluwt,

Ik

Ik hab næt meer besjoen het sbe ik dàn meer schrjeuwe,
For disse reys genôg myn Rymlery is uwt.

S. A.

## Lok, in Zeynwinsk
Oer it Boosk fin dy twaa brauwe Jonge Lieuw,
## TJÆRD SÆGMANS
Apteker toa Frætjer, oon dy iene kânt,
In
## AELTIE MIDVERDA
Oon dy oorre kânt yn dy zelle Stæd.

Yn dy egte stæd forbuwn dy 29ste finne Sprokkel-moanne, ynt Jyer 1739.

Min zoenet æk fyonge kinne ney dy wyeze
Rosemuwlle lay byditzen.

DAt oonhâdden fyeld dogt winnen
Is ien sprekwurd wier, in âd:
Dat forlies faak folgt op 't rinnen
Ônderfynt men ynne Wrâd.
'tEerst het uwz dy tyed nuw leerd
Mey uwz Appeteeker Tyærd.
Tyærd der het min faak mey tuwlle.
Tyærd dy doarst nin Fammen oon.
Tyærd dy laey it ynne muwlle.
Tyærd uwz âdste Preekers Zoon
Wit me nuw dat Booske het
Oon ien Famke glæd in net.

F 'k Wol

'k Wol æk fyten ien Wyef toa kryen
  Togte Tyærd, it giet hoa 't mey;
'k Sil næt langer wæzze myen,
  Schæmte moat nuw uwtte wey;
  Stoep doa mey dy holle kruwz
  Ney ien Borgemâsters huwz.
't Lok foel toa, hy waard ynlitten,
  Doar 'er by dat Famke wier,
Gynger tigte by har zitten,
  In joa laakke alzoa blier,
  In joa harke, in joa hærd
  Ney it swiete praat fin Tyærd.
Aeltie Lieuwes lit uwz pærje
  (Bær 'er har fin harten myld.
Lyæf ik kint mey dy wol klærje;
  't Iensem libben is faak wyld;
  Mey 't my barre disse dey
  Styoer my dôgs mey 't jawurd wey.
Tyærd dy koe zoa moy næt sjonge,
  Dat hy 't Wyld ney huwz toa dræuw;
't Famke hie zân lezzen tonge,
  In joa stoe æk lang næt slæuw;
  Mar joa warde har zoa taey,
  Dat ze 't Tyærd for eerst ontlaey.
Mogt hy lypje, mogt hy pypje,
  Hy moast ongetræst wer gæn!
'k Sil myn tonge better slypje,
  In wer ney it Famke flæn,
  Togte Tyærd, it giet hoe 't mey
  Op dy iene, ôf oorre dey.
Hy waard meyer tyed æk dryster,
  Flæg alwer op Aeltje oon:
Lyæf ik kar dy for myn Fryster,
  Lit uwz Booskje joed, ôf moon:
  Wotte Famke ik bin ree?
  Aaltje spylje wer fin nee.

Tjærd dy helle wer twaa schynnen
  Fin zyn Liæf zoa blauw as læd:
Dat brogt him byney oon 't kwynnen;
  Dog zyn Kruwden tyen dit kwæd
  Wurkene, dat dy Lyæfde sprong
  Him wer ney zyn Aeltie twong.
Hy stoe oon, myn Lyæf mey 't wæzze
  Zis dog ja, dat bid ik dy;
Kin ik dy dan næt bylæzze,
  Suwkkertuwt, kom pâttie my,
  't Lokte Aeltie Midverda
  Smiet har Tyærd it jawurd ta.
Blyeder wurd, door ik wol zisse,
  Hie 'er yn nin wykken hærd;
Æk nin blyeder dey as disse,
  Hie min syoen hoa blier dat Tyærd
  Laakke, doa't har wier ontfleyn
  'k Hie wol mey oon 't laytzen teyn.
Der mey waard dy knoop toalitzen,
  Dat's toa zissen 't Boosk wier klær;
Lok in Zeyne waard uwtspritzen
  Fin dy âdders fin dit Pær;
  In joa juwggen hart, in hân
  Frieonlyk oon eltzoor toa pân.
Lok, in zeyne hært min roppen
  Oer dit brauwe jonge Pær.
Jyet jen zeyne del fin boppen
  Oer har dôg Zeynryke Hær.
  Litze zylle forre wyn,
  Zeyne hâd zyn namme yn.
Zeynje al har dwaan, in litten;
  Jaanze beyde gær 't forstân,
Dat har gæn, in stæn, in zitten,
  In bystyoer stiet yn jens hân.
  Zeynje har yn disse stæt,
  Meytze fort jens Zeyne græt.

Mar foral zoa litze prieuwe,
Hymmelkeuning, dat jens wurd
Har swiet smakket, in trog drieuwe
As ien scherp twaasnyend swurd.
Litze smeytze dat jens swiet
Huyning fier toa boppe giet.
Mar dat moast ik næt forjyette,
Hark reys het ik zisse zil,
't Mey æk wol ien zeyne hyette,
Stænne mar ien byttie stil;
Wiert mey winskjen oors toa dwaan,
Woe uwz lyæwen Hær har jaan
Oer it Jyer ien lytze Jonge,
ôf ien Famke; as it krit
Dan koe Mæm fin nany syonge,
Affe oon it Widstou zit,
As dy Widze sniddig giet
Sæft myn Bærntie sliep mar swiet.
Jyet ien wurdtie twaa, ôf trye
Wol ik zisse, læuwe it fry,
Kin min juyst altyt næt krye
Zuwkker ynne rysenbry;
Mey it Booskjen komt ien oer
Sommis swiet, in sommis soer.
Wæz dan mey eltzoor fornuwgge,
Tink fry dat uwz liæuwen Hær
Jimme het toa gærre fuwgge,
In it Boosk het makke klær;
Ziek oon Him allinne træst,
Tyænje Him dôgs aldermæst.
Kibjen, tyarjen moat min mye,
Frieonlyk mey eltzoor omgæn,
Eltzoor fuwgje, eltzoor flye,
Tyen eltzoor næt op toa stæn.
O dy freede mey eltzoor
Sluwt alle onræst buwtten door!

Lit

Lit dan nyed, in wanginst grinsje,
 't Rekket jimme yne minste næt;
Lit dy Wrâd der buwtten brinsje,
 Jonge lieuwe jimme stæt
 Is gelokkig ast zoa giet,
 't Suwr dat ytme dan for swiet.
Schepper, dy it al riggærret
 Het op ierden giet òf stiet,
't Binnenst yn dy minsk formærret;
 (O! it libben is zoa swiet,)
 Litze libje buwtten twang
 Yn jens ginste Jyerren lang.
As har dæggen dan fæst rinne
 Ney it eyn, ja as har tyed
Is forruwn, dat elz moat hinne
 Meytze har dan iewig blyed.
 Bring har dan yn ræste stil,
 Der min noyt wer stærré zil.

Nuw ist allegærre uwt.

S. A.

## Ien Fryesck Rymke

Oer it Boosk fin dy twaa brauwe jonge Lieuw-

JAPIK FIN DER KOLCK

Oon dy iene, In

KAATJE HOFSTEDE

Oon dy oorre kânt.

't BArde læsten dat ik hærde,
 Hoa dat Venus oer har Zoon
Rase, kibbe, tyerde, in bærde,
 Ja mey kleyen him spriek oon.

F 3 Ruwn-

Ruwnom rinfte, ruwnom flieugfte,
  Ik fjog trog ien heelle dey
Dy nauw ien reys, oeral tjeugfte;
  Mar fin Fræntjer blieuſte wey.
Hoa lang ſitte my wol plægje
  Mey dat dyioen, mey dat ſieen.
Sittet dan næt ien reys wægje
  Om der reys ney toa toa gæn.
Fræntjers Fammen allegærre
  Wolle oyt byney nin wurd
Fin toa Booskjen praten hærre,
  Altyt even ſtyoerſch, in hurd.
Dôg lit ik fin Booskjen ſwye;
  Zelle komt it der ſoa fier,
Dat ien feynt dit kin forkrye,
  Dit bart nau om trye Jyer.
't Ienigſt dat har mey formeytze
  Is, (in dat lok is fry græt)
Dat joa reys har zelſchip ſmeytze
  Op ien Brulloft, oors nau næt.
Komt ien feynt him dan toa flyen
  Om ien Pâttje har toa jaan,
Dat is for har næt toa lyen;
  Nee joa gryezje fin ſoan dwaan
Soa 't joa bærre, in tyerje, in guwlle,
  Oft joa wierne mâl, ôf dol;
Jinder rint 'er ien toa ſchuwlle
  Der nin Pàttjen lye wol.
Dan iſt wyk, ey; lit my zitte,
  Dan luwkt min dy holle wey,
Dan iſt jonge wottit litte,
  'k Wol 't næt lye het mienſter mey.
't Is al tyed dat wy uwz wrekke
  Oon dy trotze Fammen der;
'k Lit my langer næt bygekke,
  Kom bytelje har dit wer.

Cupido hie ônderwyllen,
  Dat hy zoa ynt Wyld omflæg,
Mey ien fin ſyn grætſte Pyllen
  Kolk al ſchetten, ær 't hy ſæg.
Dy wiſt eerſt næt het him ſchorte;
  Mar doa hy toa Fræntjer kaam
Sæg hy Kaatje der ynt korte;
  Dy zyn hart ſoa ſchien ynnaam,
Dat hy Nags nôg Deys koe ræſte,
  Dat hy libben hie, nôg tyer,
For 't him barre mogt toa læſte,
  Dat Hy reys by Kaatje wier.
Bloed het hie 'er al ien drokte
  Ær dat hy it ſoa fier brogt,
Dat it him for eerſt mar lokte,
  Dat hy har forſiekke mogt.
Hy gyng oon har zydde ſitten,
  Mey ien laytzend muwlle blier.
Die 'er har ynt kort toa witten,
  Dat ſyn kommen om har wier.
Kaattje tierre, Kaattje bærde
  Strak tyen fin der Kolk as dol,
Doa joa dit wurd fin him hærde;
  Mienſte dat ik Booskje wol,
Spriekſe, in joa woe 't nauw lye
  Dat hy reys wer by har kaam,
Dit koe hy nauw fin har krye,
  Doa hy ôffchied fin har naam,
Hoa dat hy him æk mogt warre,
  ôft hy hæg, ôf læg opſprong,
Næt ien nagtſoen mogt him barre;
  Gæn mar ſeyſe juwn dyn gong.
Der koe næt ien byt fin wurde;
  Hy moaſt fort der wier næt op:
Mar hy koe 't næt heel lang hurde,
  ôf hy moaſt wer ney zyn pop,

Hy byguwn alwer toa fryen;
  Mar joa hyette Him ynt kort
Der tyen har mar fin toa fwyen:
  Hy moaft ongetræft wer fort.
Hoa 't hy fong, ôf hoa't hy pyeppe,
  't Holp him doggers næt jen hyer;
Eltz in ien kin ligt bygryeppe,
  Hoa miftræftig dat hy wier.
As ik fil dy wierheyt fprekke,
  Hie Kolk læuw ik næts bydræuwn,
Hie har Cupido næt rekke,
  Wier dy guwt fin Fræntjer blæuwn.
Mar wylt Mæm foa kibbe, in tyierde,
  Naam hy ær joa 't wift ôf fæg
Strak fyn Koker finne yierde,
  Der hy mey ney Fræntjer tæg.
't Eerfte Famke dat wier Kaattje,
  Dy him ynne Stæd kaam foor,
Dy mey immen hie ien praattje
  Oppe ftuwppen for har door.
Hyer oon fil ik my eerft wrekke,
  Dit is togt hy ien 'er fin;
Hy laey oon, dy Jonge rekke,
  Der mey tæg hy oppe rin.
Hoa it fort mey him byfleyn is
  Wit ik næt toa fizzen klær;
Hy het ært hy wer forteyn is
  Buwtten twyeffel rekke mær.
Dôg dit wit ik wol toa fizzen,
  Dat doa Kaattje rekke wier,
Joa (heel oors as wol for dizzen)
  Kolk toa laakke bly, in blyer.
Het hy æk fogt toa bydrieuwen,
  Hy moaft alwer by har gæn,
Langer fin har ôf toa blieuwen
  Koe dy jonge næt uwtftæn.

Hy

Hy kruwp har tigt ônder zydde;
  Lit uwz Booskje liæwe Faam,
Lit Dôg 't Jawurd dy ontglydde,
  Sey hy, ſuwkkerſwiette laam.
Al dat raſen, al dat bærren
  Wier doa oer, in joa byguwn
Doa meer ney zyn praat toa hærren;
  Doggers op dy zelle juwn
Koe hy it ſoa fier næt krye,
  Dat joa 't Jawurd him toa ſey;
Hoa dat hy æk mogte frye;
  Mar ien Påttje kryeg hy mey.
Doa wier hy ſoa ſchien oonſtitzen,
  Dat ſoa hy ynt kort næt hie
Wer zyn alderliæfſte ſpritzen,
  Hie ik witten him nin rie.
Der koe nauw ien dey forrinne,
  ôf hy wier alwer by har.
Sil ik dy dan noyt forwinne
  Swiette tuwt hoa 't ik my war,
Spriek hy, in it Famke ſwygge:
  Hy næt ſluwg, ôf ynne ſliep
Naam, in påtte har reys tygge;
  Jaan my 't Jawurd dôg myn ſchiep.
Lit ik dy reys tigt oonkruwppe,
  Ingel liæf, ey jaan it my.
Kaattje liet har 't Ja ontſluwppe,
  Der mey wier hy wol ſoa bly.
Doa joeg hyſe har by bosken,
  Doa joa dit wurd tyen him ſey.
't Wetter rint my omme tosken,
  Hie 'k ſok ien, ik die 't him ney.
d' Adders moaſten dit nuw witte
  Oftit wol wier ney har zin.
Kolk zyn Heyt woe 't jern toalitte;
  Kaattjes hie 'er næts op jin.

Ær dat ik nuw uwtſchied, woe ik
  Dat ik reys ien tygge klok,
Hie fint druywewiet, dan ſoe ik
  Der mey winschje har gelok.
Ha der hab ik, bloed dat ſmakkit,
  Dat glyd trogge keel fry glæd;
Ik moat nog wol reys dat makkit
  My op ny dy muwlle ræd.
Mogt it ney myn winſchjen barre;
  'k Winſche har dan dit toa foor,
Dat dy Hymmel har bywarre
  Lange Jyerren by eltzoor.
Dat joa altyt mogten libje
  Ræſtig, freedig, ſtil, in ſwiet,
In noyt mogten knorje, ôf kibjè
  Hoa tit ynne Wråd har giet.
Dat trog al har libbens dæggen
  't Jonge Pær mey wæzze fry
Finne tyenſt, ôf oorre plæggen,
  In nin ongelok oyt kry.
Dôg het mey ik al uwtſyette,
  't Beſte ſoe ik ſykker wier.
Soa mey gauwigheyt forjyette,
  Dat (toa witten) oer ien Jyer,
Ôf ien Moanne twaa 'er binnen,
  't Komt ſoa nauw 'er næt op oon,
Joa him komt toa miette rinnen
  Mey ien fikſe jonge Zoon.
Dan kin Heyt oont widzjen reytze,
  Dan kin Mæm reys helje op,
In mey 't deuntje har formeytze,
  Zuyenany, ſliep myn pop.
Mar ik wol uwt Rymjen ſchiedde,
  'k Læuw joa bin it æk al zæd,
In forlangje al dat wy liedde
  Har ney 't eerlyk Brullofts Bæd.

J. Althuyſen.

# Frieske Rymlery

Oer it Boosk fin dy twaa brauwe jonge Lieuw

## K L A A S Y P E I

Hæglærrir ynne Wiskinſt,

In dy Ionge Jiffer

## L Y S K E S M I T

Yn dy egte ſtæt forbuwn dy 7 finne Hæmoanne
ynt Jyer 1748.




LÆſten doa dy lytze knewel
Kupido toa Fræntjer wier,
Naam dat guwttje, naam dy ſchewel
Trogge heelle ſtæd zyn gier,
Alle Feynten dy him metten,
Hy mogt wæzze wa it woe,
Waarden fin dy jonge ſchetten;
Wier ien famke gyng ôf ſtoe,
Laey hy ſtrak op oon, in rekke
Æk forſchaatte, ſoa ik wit;
Mar ik wol fin nimmen ſprekke,
As YPEI, in LYSKE SMIT.
KLAES wier trog, in wer trog hinne
Fin him ſchetten; KLAES fordwuwn
Juiſt as ſtôf dogt forre ſinne,
Hie nin tjyer, nog wier næt zuwn.
LYSKE wier al zyn formeytzen,
Der hie Hy zyn æg op ſleyn:
Om by LYSKE reys toa reytzen,
Hie Hy faak al lagen leyn.
Dog dit woe ynt eerſt næt ſlye,
Soa it KLAES wol habbe woe,

Eynling 't lokte; der mey frye,
    Oft Hy 't Famke krye koe.
LYSKE, sey Hy, liæwe Famke,
    'k Hab soan bieustren zin oon dy,
Lit uwz Booskje, myn swiet Lamke,
    Suwkkertuwtje litte wy
Yn dy egte-stæt forgærje,
    't Is soa nochlyk, 't is soa swiet,
Lit uwz dôg toa gærre pærje.
    Mar zyn LYSKE SMIT dy liet
Dat mar bye ræg del glydde,
    Het dat Hy æk die, ôf sey,
Hoa 't Hy Har kruwp ônder zydde;
    't Lykker LYSKE nærnse ney.
Swy dôg stil, in gæn mar hinne,
    'k Mey næt oer sok mislyk praat,
Lit uwz blieuwe der wy binne,
    Fryster ik; duw Fryer maat.
Mar KLAES liet it juyst næt sluwppe,
    Oft it doa næt lokke woe:
't Barde juist datse oppe stuwppe
    Op ien juwn allinne stoe.
Hy wer ney zyn LYSKE ynt korte,
    Biste lyæf nôg næt byret,
Spriek Hy, bern het meyer schorte,
    'k Hab op dy myn zin dôg set;
Wurd myn wyef dôg mey it wæzze,
    Siz dôg ja, forsiek ik dy,
Lit ik dy myn Pop bylæzze,
    Swiettertje kom pâttje my.
Joa wist eerst næt het se dwaan soe,
    't Famke stoe ien torn forsleyn,
Oft joa Him it jawurd jaan soe;
    Dôg toa læste, in ynt eyn
Sprickse, KLAES, ik moat forklærje,
    Wiste toa myn Heyte rie,

Woe

Woe hy lye dat wy pærje,
'k Læuw æk dan dat ik it die.
KLAES ney Heyt ôft Hy 't woe lye,
In it wol wier mey zyn zin,
Dat Hy mogt zyn dogter krye,
Heyte hie er næts op jin.
Doa wiert wurkje ynne fådden,
Der mey wier it Boosk ftrak klær,
In min hærde jong, in ådden
Strak lokwinskjen oon dit pær.
Nimmen blyedder kin min tinke
(In nin nyegget fykker wier).
As YPEI, Hy koe nauw drinke,
In nauw ytte, Hy hie tjyer
Ræft, nôg libben fort Him barre
Mogt toa hærren, dat dy Faam
Him for Breegeman woe karre,
Him for Man, in Lyæfste naam.
Nuw giet KLAES mey 't puwkje ftrykken
Fin al, dy m'yn Fræntjer fynt,
Dy for nimmin hoeft toa wykken,
Nuwt Har LYSKE oon Him forbynt.
Twuzzen botzes; 't is ien Famke
Altydt ewen net, in glæd,
't Is foan lyæf, foan loddrig lamke,
't Is dy gnæpfte uwtte ftæd.
Dôg YPEI is Har æk wurdig,
Brauwer fynt me nauw ynt Lân,
Fiks fin lyæf, in læ, in furdig,
In der by fin græt forftân.
Brauw jong Pær nuw moaft, nuw woe ik
Jimme jern ien zeinwinsk jaan;
Doarfte ik it wægje, in koe ik
Dat mar foa 't byhærde dwaan.
Mar dôg better wægge, as fwygge,
Hark dan het ik fizze fil:

Folle jierren op ien rygge
Moatte jimme libje ſtil
Mey eltzoor, in freedde, in ræſte,
Buwtten ienig huwz-fortriet.
Dattet ſin it eerſt toa 't læſte
Jimme neye wrad wol giet.
Libje altydt zonder kibjen,
Al wurd jimme jyet ſoa âd;
Freeddig mey eltzoor toa libjen
Is mey 't beſte oppe Wrâd.
Dy Alzeyner jaan dat jimme
Syeugten, tyenſt, ôf oorre kwæ
Beyde gærre noyt fornimme
(Jonge Lieuw) oon lyef ôf læ.
Ien ding moaſt ik næt forjyette,
Dat, toa witten, oer ien jyer
LYSKE mey YPEI ontmiette
Mey ien jonge mey krol hyer.
Dan kin Mæm ien deuntje ſjonge,
Wylt Heyt oon it widſtou ſit,
Sliep myn berntje, ſliep myn jonge,
Jaan hem taatte as hy krit.
Dog 't is tyed ik wol æk eynne.
'k Siz allinne toa byſluwt,
Hymmelkeuning ſtirt jens zeynne
Oer dit jonge Pær dogs uwt.
Lit har lang jens ginſte ſmeytze,
Wol har beyde gær byſtæn,
Jaan har aſſe hyer wey reytze
Dan dy Hymmel toa har læn.

J. Althuyſen.

Ien lyts Frysk Rymke
Oer it Boosk fin dy twaa brauwe jonge Lieuw

# ERNST WILLEM HIGT,
# IN
# DIEUKE LEMKE,

Yn dy Egte ſtæt Forbuwn dy 9 finne
Slagtmoanne ynt jyer 1749.

Dy oors nogt oon Sjongen het kin it æk wol opnæuntie,
it giet ney dy wyeze finne Tuwr fin Babel, of
oors æk ney Poliſemis oon dy ſtrånnen.

LIt uwz nuw wer rymje, in ſchrieuwe, In bydrieuwe
Freugde; HIGT is Breegeman
Mey ien Famke hegt in Furdig, Him æk wurdig,
't Is ien puwkje mey fint Lån.
Doa ik dit eerſt kaam te hærren Mey myn ærren,
Togte ik dit jonge pær
Is æk wol ien rymke wurdig, Ik waard furdig;
Der mey makke ik ien klær.
'k Sil næt fin zyn fryen ſprekke, Oors ſoa rekke
Ik fier buwtten myn byſet;
Mar ik tink dat HIGT dit Famke, Zyn ſwiet Lamke,
Onderwyl reys patte het.
Doz bygin ik op toa nieontjen, Of toa rieontjen,
Zoa aſt eltz liæfſt habbe wol;
WILLEM HIGT du brauwe Jonge, Lit uwz ſionge
Mey dyn DIEUKE ſwiet, in bol.

DIEUKE

DIEUKE het ik æk reys wægge, Joa byægge
Har toa jaan yn d' egte stæt,
Mey it puwkje fin dy Rymmers, Letter Lymmers
Wiert dat joa har boosk byslæt.
't Booskjen sil dog næt op hådde, Jong in ådde,
Dogge 't zommis beyde mey;
Der trog wurt dy wråd forsterke, Zoa ik merke
Kin, zoa giet it foor, in ney.
Lit eltz roppe lit eltz bærre, Wa wol hærre,
Het Jan fin der Veen reys song,
Zoa ast wæst is silt wol blieuwe Meye lieuwe,
't Booskjen giet zyn wrådske gong.
Oors zoa moast dy wrad uwt stærre, In fordærre,
Muwlyk dat m' oer hondert jyer
Næt ien libben minsk soe fynne, 't Moast fordwynne
Al het hyer op yerden wier.
't Booskjen kin min næt mispryezje, Of fin gryezje,
As it mey ien goe byschie
Onder nomd wiert, by zyn zinnen Toa byginnen,
In ast giet mey ådders rie.
Sil it booskjen wol gedye, In wol flye,
Silt ney winsk, in wådde gæn;
Altydt wol toa akkirdærjen, Ney by jærjen,
Tyen eltzoor næt op toa stæn.
Lit uwz nuw dan lok uwtroppe, Lok fin boppe
Reyne fin dy Hymmel ôf
Oer haar dwaan, in oer har' litten, Gæn in sitten,
Ja oer allis huwz, in hôf.
HIGT ik moet æk lok opsjonge Mey myn tonge,
't Kinner ommers wol opstæn,
Mey jens wætterlânse schoalla; Maar fæst hoalla,
't Beste soe my wol ontflæn.
Derrom HIGT dan mey jen DIEUKE As ien mieuke,
Dog nuw æk mey jimme bæst,
Datter ytters komme meye, Dy næt kleye,
Litze ytte het har læst.

Alder-

Alderhægste litze libje, In noyt kibje;
  Jouze beyde it forstân
Om har bern wol op toa bringen, Toa bytwingen,
  Al wiert æk ien stik fægs, sân.
Der trog wurt har huwz formætre, In forgærre
  Oon har tafel yn it ruwn;
Heyt in Mæm dy jouwe ytten, Zonder krytten,
  Oon har feynt, in famnebuwn.
Dat har zoannen meye groeye, In æk bloeye
  As dy roosen oonne bæm.
Dat dy âdders mey har famkes, Liæwe lamkes,
  Groeye mey har berne tæm.
Jonge Lieuw, eer dat wy schiedde Wol ik riedde,
  Hâd foral dy Goadstyenst fæst;
Tyenje Him, dy 't al riggærret, In formærret;
  Lit dat wæzze 't eerst, in læst.
Libje ney zyn wolbyhæggen Folle dæggen,
  Zoa lang 't jimme barre mey.
Hymmelkeuning wolze zeyne, Ik moat eyne,
  Styoerse lanse rieugte wey.
As har dæggen dan fæst rinne, In byginne
  Meyer tyed ney 't eyn toa gæn,
Litze dan yn freedde ræste, In op 't læste
  Zillig stærre, in opstæn.

S. Althuysen.

Brullofts-Kranse

Op 't Friesk Gær Frusfele, for

# ERNST WILLEM HIGT,

Rector fin dy Latynsche Schoalle toa Alkmaar,

IN

# DIEUKE LEMKE,

Jonge Jiffer toa Fræntjer,

Trog boosk forbuwn dy 9 finne
Slagtmoanne 1749.

*Labor omnia vincit*
*Improbus* ....... VIRG. GEORG. L. 1.

'k HAb al oer ien jyer for dizzen,
'K Læuw næt dat ik flouwe zoé
Zey ik twaa, wol hærren fizzen,
Dat myn Stalke booskje woe.
Nuw ift wier, nuw fit it jyelde,
Nuw ift boosk forfykker fæft;
Op nuw rymmers, nuw toa fyelde;
Nuw oon 't rymjen al uwz bæft.
Spylfeynt, nim it næt yn 't tyoede,
Is myn rym ienfaddig fljeugt;
Ien ding kin it al forgoedde,
't Is uwt frieonfchip, 't is oprieugt,
'k Hie al ftalke lang bymurken,
Da jens zinnen dey by dey

Bieufter

Bieuster mælden, mislyk wurken;
'k Frægger ien, in oorre ney;
Het dat HIGT dôgs mogt mankærje,
Hy waard mægger, bleek sin kleur;
Woe min reys mey him riggærje,
't Hie nin fal, it hie nin fleur.
Kuyrren hie 'er ynne holle,
Knorrig, grantig, zommis kwæ,
Zommis goed, Hy wier al folle
Ziek, oft ziet Him ynne læ.
Mar as ik it fil byschrieuwe,
't Wier ien siekte zuwnerling,
Der nin Doktirs koen fordrieuwe:
Liæfde is ien mislyk ding.
Liæfde wiert æk, dy Him kwelde,
Dy trog al zyn zinnen sluwp;
Liæfde wiert dy Him ontstelde,
Dy zyn hart, in læ bykruwp.
DIEUKES liæwe loddrige æggen
DIEUKES wankjes bol in swiet
Makken, dat hy krygge flæggen,
Dat hy faak by nagt opsiet;
Of æk zommis laey toa weytzen
Hælle nagten zonder sliep;
Dan wiert wurk ien rym toa meytzen
Op zyn Engel, op zyn schiep.
Folle deys ien reys twaa, trye
Wier zyn gong forby har door,
Oft hy reys it lok mogt krye,
Dat zyn DIEUKE liæf wier foor.
Barddet dan datze oppe stuwppe,
Of allinne ynt forhuwz siet,
Kort koe hy by haar yn stuwppe,
Eer joa 't wist, ôf him yn liet.
HIGT, het mienste mey dat rinnen,
Spriek joa him toa læste oon,

Bern duw spylleste yn myn zinnen
  Juwn op juwn, in moon op moon;
'k Soe jern mey dy booskje wolle,
  Wier zyn antwurd, in der mey
Krygge hy harr by dy holle:
  Mar joa staat him fin har wey.
Sæft ik wol nin pattjen lye
  Wier it wurd, 't sil soa næt gæn,
Booskjen meyste wol fin swye,
  'k Wol zok praaten næt forstæn.
Min kin tinke hoa dy wurden
  Sneyen trog zyn flesk, in bloed;
Mar om 't fin har of toa hurden
  Wier ommuwllyk. Hy mey moed
Wer mey gauwigheyt ney DIEUKE
  Mey ien wæzzen blier in bly,
In forærre har ien prieuke
  Fin zyn swiette rymlery.
Der hy brauw zyn næd yn klagge,
  Dat it mey him flieugtjes stoe,
Dat zyn hart, in pols him jagge,
  Dat hy næt lang libje koe,
Buwtten har, dat joa it puwkje
  Wier fin Fræntjers famme buwn;
Dat 'er nærnse yn ien huwkje,
  Ja op Frieslans heelle gruwn
Sok ien wier, as dizze jonge
  Faam, in joa dy pryez wey striek;
Dat ynt praat haar swiette tonge
  Fier wey boppe ien oor uwtstiek:
Mey meer oorre sokke dingen,
  Dy ik juyst næt næmme kin,
Wiste hy 't zoa fier toa bringen;
  Dat joa, yn it kort fin zin
Heel toroorre, in haar, ærren
  Weynne ney zyn swiette praat;

Zonder meer zoa luwd toa bærren;
  Horreys zey ze beste maat:
Soest dy wol forbynne wolle,
  Zoa 't dy mode ynt booskjen is,
Om toa flyen ney myn holle,
  Oors ist uwt, oors is it mis.
Der wit ik my ney toa zetten
  Spriek hy, 'k wit het ik moat dwaan
'k Wit my heel wol neye wetten,
  Ney 't gebruwk fin 't lân toa jaan.
Nimmen sil oyt syæn toa uwzzers
  Dat dy reek rint tyenne Wyn,
'k Sil as oorre neylleplnwzzers
  My, as mannig taye gryn,
Mey nin ding fint huwz bymuye,
  Mey nin koyttzen finne pôt;
Master zittuw wæzze Duye,
  Master zittuw wæzze rôt.
DIEUKE wist næt meer toa sizzen,
  't Jawurd moast 'er eynling uwt;
Doa wist hy wol oon toa lizzen,
  Der mey kryeg hy tuwt op tuwt.
Lokkig HIGT mey ik wol sizze,
  Lokkig spylseynt is dy dey,
Dat soan brauwen Faam as dizze
  Toa jens wyef joa barge mey.
Hoa sil Alkmaars folk uwtroppe,
  Komme joa der beyde gær,
Frieslans jeugd giet uwz toa boppe;
  Het is dit ien brauw jong pær.
Oft ik nuw al meer ophelle,
  Oft ik fin zyn grijt forstan
Spriek, in folle woe fortelle,
  't Holp næt dit wit alle man.
Derrom lit ik dat mar blieuwe;
  Ien ding moast ik nammers dwaan

 ( Mogt

(Mogt ik dat nuw wol bydrieuwe)
  Dat ik har ien zeynwinsk jaan.
Dy Alzeyner lit zyn zeyne,
  Folle jyerren oer ien bawg,
Op har beyde gær del reyne.
  Heel oerfloedig, in onfuwg.
Dat joa mogge 't libben slytte.
  Buwtten kibjen, in eltzoor
Oyt nin liltzigheyt forwytte
  Zoa wol thuwz as buwtten door.
Allis het soe kinne schaedde
  War dy Hægste fin har ôf,
Nin ding dye har toa kwaedde;
  Mar dat allis toa har lôt
Mey forstrekke, mogt it barre,
  Dat it ney myn winskjen kaam,
Dan soen joa noyt kwællyk farre,
  Dan soe dizze jonge faam,
As dy moanne mey har striellen
  't Yerdryk ruwnom oppe ny
Het forlieugte nieoggen miellen,
  Har hartlaappe meytze bly
Mey ien Jonge, krol fin hyerren;
  Suwn in fiks fin lyef in læs.
Komme 'er dan op oorre jyerren,
  Nog forschaatte, 't kin nin kwæ.
Het meer jimme kin fornuwgje,
  Brauw jong pær, hyer of hyer ney;
Dat Goad jimme dat toa fuwgje
  Is myn winsk, der sluwt ik mey.

J. Althuysen.

Brul-

# Brulloftz - kranse
## Op it Friesk Gærfrussche
## For
# JAN DE KRUYFF, IN ANTJE TIBOEL.

WA hie it oyt zyn libben togt,
(Hoa mislyk kin it zommis barre)
Dat JAN DE KRUYFF hie ANTJE sogt,
Dat Hy om Har oer zee soe farre;
Koe Hy yn heelle Leijen nin
Ien Fryster fynne ney zyn zin.

Wel 't is håst næt om oon toa syæn,
It is for uwz håst næt toa lyen,
Uwz sok ien brauwen Faam toa ontjæn,
Uwz sok ien Fryster toa ontfryen;
Mar ôf 't uwz spyt, Hy nimtze mey,
In wy, wy loerre æfter ney.

It dogt my nættenbytte ny,
Dat Hy dit famke liæf het krygge,
Doa Hy Har mar reys fin ney by
Bysæg, in Har bylokke tygge;
Het isze blank, het sjogtze gol,
Het hetze wankjes swiet, in bol.

Het

Het isze kânt fin læ in lyf,
Het gietze libben oerre striette,
Ik liæuw Hy soe nin better wyf,
Yn Hollân oyt heel ligt ontmiette:
'k Wed dat Hy der noyt better sæg,
Het loertze loddrig uwt Har æg.

Mar der Har aerd in ynborst kin,
In al wa mey Har oyt het spritzen,
Dy moat, dy zil 'er zisse fin,
Dat joa yn 't minst næt is ontstitzen
Fin wittenschip, in kennis, in
Dat joa wol fiks mey praatte kin.

Het isze frieonlyk tyen eltzien,
Het isze ruwnlyk, in oonminnig
Yn 't sprekken, grutsch næt, mar gemien,
Byleefd, goedaardig, in sæstzinnig;
It is ien tamke as ien top,
It is ien puwkje, der 's næt op!

In derrom is it sykker wier
Nin nyeggit, moat ik jyet reys zisse,
Dat, doa Har JAN kryeg ynt forzier,
Hy strak zyn zin op Har moast lisse,
In as Hy zin oon booskjen hie,
Dat Hy 't næt lang naam yn byrie.

Joa koe 't juyst æk næt lang uwtstæn,
Doa Hy Har 't fyeor laey oonne schynnen,
In hoa joa 't sogte toa ontgæn,
Doa Hy it wurk kaam oon toa bynnen,
In Har ien pâttje joeg, der mey
Zoa krygge ANTJE 't æk schien wey.

In het for faam wier æk yn ſtæt
Om tyen de KRUYFF it uwt toa hâdden;
Syek ônder lytz, ſyek ônder græt,
Syek ônder jongen, ônder âdden,
Wier fynt min brauwer oppe wrâd,
It is ien man ney winsk, in wâd.

It is ien dy fin allis wit,
In dy ien wurdje mey kin ſprekke,
It is ien der forſtân yn zit,
It is ien dy fin nimmen lekke
Mey gruwn kin wurde, 't is ien dy
Altyd ſjogt frieonlyk, blier, in bly.

Ynt koet dit is ien brauw jong pær,
Dy beyde eltzoor wurdig binne,
Wier ſoe min as joa beyde gær
Oyt ærnſe ſokke twa byrinne;
Fin moijens, fin forſtân, in deugd
Bin joa it pronkje finne jeugd.

Mogt ik nuw komme ſoa ik woe,
Dan ſoene jimme wol fornuwgge,
Jong pær, lang libje; ja ik ſoe
Æk wæzze op it hægſt forhuwgge
As ik mogt hærre oer ien jyer
Dat ANTJE mæm, JAN heyte wier.

ôf fin ien jonge, ôf ien faam;
In as 'er jyerren meer forrinne,
Der nôg ien brauwe buwn bykaam
Fin bern, der joa' mey pronkje kinne,
In het dy tæm æk grætter is,
Het grætter æk dy zeyne wis.

Pas ANTJE, pas forâl wol op,
Dat joa jens JAN mooy folle ſtrielle;

Draag zorg fin joa kant dat jens pop
In joa toa gærre noit krakkielle;
  Lis noyt toa pruwljen, fyæn noyt foer
  Komt Him ien goede Frieon reys oer.

  Koyts Him it ytten tygge fwiet,
In pas foa 't hært brauw op huwshådden;
  Meyts dat it yn jens huwz wol gfet;
Dat allis wol blieuwt ynne fådden:
  Oertyoeg zoa trog jens wurk eftzien,
  Dat Hy ien brauwe kar het dien.

  It is dy Hymmels wyez byftyoer;
Dy hyer op ierden t al formærret;
  Dy alle dingen trog it roer
Fin zyn forfyænigheit riggærret,
  Dat y jens hån nuw zille jaan
  Ien man, oprieugt yn al zyn dwaan.

  Mar JAN y moatte æk tyen Har
Zoa folle aft muwlyk is dit mye;
  Bring zels jens huws næt ynne war,
Ien byttje moat y Har ynflye
  Aft al reys barde yn ien jyer,
  Dat it næt ney jens zin juift wier.

  Dy frouwlieuw habbe har gebrek,
In 't kin dy manlieuw æk wol barre,
  Dat joa reys buwtten it byftek,
In juift næt neye ftreek rieugt farre;
  Gong dan toa wurk æk mey byfchie,
  In håd jens wyef æk wol toa rie.

  Joa zil it, læuw ik, næt heel gauw
Zoa liltz, zoa mål, in bot fordærre,
  Dat joa fortyenje foe ien grauw,
Of dat joa kibjen moafte hærre;

Bruwk

Bruwk dan oer Har, bruwk dan æk y
Zels næt toa folle heerschippy.

War æk fin joa kânt allis ôf
Het ruwzje, in onræft kin forwekke;
Jaan Har nin reedden, jaan nin ftôf,
Dat joa ien kwællyk wurd kin fprekke;
Dog beyde gærre for it læft
Yn alle dingen jimme bæft.

Nuw Goad dy folle meer kin dwaan,
As oyt ien minske kin byjærje,
Dy winskje ik dat æk fil jaan,
Dat jimme lang, in lokkig pærje;
Dy fchinfe jimme dey oon dey
Het lok, het zeyne hiette mey.

Dy winskje ik, war fin jimme huwz
Al het toa neyddiel kin forftrekke.
In alle jinfpoed, alle kruwz;
Dy litte jimme noyt ontbrekke
Zyn gunft; zyn zeynryke æggen gæn
Oer jimme zitten, in opftæn.

Hy hoopje ik, hy fil noyt zyn hân
Ynt ien, ôf oor fin jimme luwkke;
In as reys, ney ien lange wân
Fin jyerren, 't libbens liægt moat duwkke,
Dan bring Hy, fry fin druwk, in kwæl,
Jimme in zyn zillig brulloftzæl.

J. Alhuyfen.

Frieske Rymlery
Oer it Boosk fin
# JAPIK BRAAM
Doctir ynne beyde Rieugten.

In dy brauwe jonge Fryster
# AUKJEN FONTEIN,

Yn dy Egte stæt forgærre toa Fræntjer, dy 24.
finne Oegstmoanne, ynt jyer Såntien-
hondert-nieogen-in-fiertig.

## JOUKE.

WEl Burman Wouter, hoa doz ier
Al oppe wey, wier wol dit hinne;
Hoa laytze y zoadanig blier,
Hoa komt dat y zoa pronke binne:
Het nyeggit is 'er oppin baan,
Het isser ynne Stæd toa dwaan.

Of het Lånhærre joa ontbæn
Toa gast om swiet by him toa ytten;
My tinkt ik syæn it oon jens klæn;
Y habbe zelle zokke rytten,
Dat y zoa moy, zoa gnep, zoa glæd,
Moarns ier al gænne neye Stæd.

WOUTER.

Nee Jouke Frieon, nee, nee ik fil
Næt ytte joed by uwz Lânhærre;
Der is al heel hette oors yn til:
Het nimmen joa dat noyt forklærre.
Uwz JAPIK is dy Breegeman
Mey AUKJEN 't puwkjen fin uwz Lân.

Nuw fil ik joed toa Brulloft gæn
Mey 't jonge pær, in my reys tygge
Formeytze, 't kin 'er nuw op ftæn
Nuw't JAPIK zok ien Wyef het krygge,
As AUKJEN is, der hy by dey
Forfyker wol mey pronkje mey.

JOUKE.

Het hær ik hyer, noyt better pær
Koe min hyer ærnfe yn ruwn bygryppe;
Hy is æk ruwnom kant, in klær,
In yn zyn dwaan heel wol trog flyppe.
Wit y æk næt, fortel 't dôgs my,
Ien byttje fin har fryery.

WOUTER.

Ja, JAPIK hie al lang omruwn,
It wier of't libben him forfeelde,
In of't dy Jonge wier forjuwn;
Min wifte næt het dat him fcheelde:
Nin ding koe Him fornuwggen jaan;
Mar 't wier Him om ien Wyef toa dwaan.

Hy hie zyn zin op AUKJEN fleyn,
Ney dat hy har mar nau hie fpritzen;

It wier dy Dogter fin FONTEIN,
Dy hie zyn hart yn liæfd ontſtitzen;
In 't is nin nieggit æk dat BRAAM
Forliæwe waard op zokkin Faam.

Joa ſpylle Him, alwer 't Hy wier,
Geduirig om, in ynne holle
Toa læſte freegge hy Har heel blier,
Oft joa mey Him zoe booskje wolle.
Mar hoa bydeſt ſtoe dizze Faam,
Doa joa dit wurd fin Him fornaam.

Zels waarde joa ynt eerſte kwæ,
In woe æk uwtterſteed næt lye,
Dat Hy Har reys kaam oonne læ;
Nin Pâttje koe Hy fin har krye:
Het dat Hy bæ, ôf die, ôf zey,
Der harke joa næt ien reys ney.

Mar loekewol joeg Hy 't næt op,
Hy togt ik wol it al wer wagje;
Hoa kinſte, ſpriek Hy liæwe pop,
Hoa kinſte my zoa bjeuſter plægje;
Ey hab meylyen dôg mey my,
Ik kin næt libje buwtten dy.

Ik ſil dy as ik Booske bin
Altydt, zoa 't hært, for æggen hâdde;
'k Sil al for dy dwaan het ik kin,
Ik ſil dy altydt hyette âdde,
Fin Tutte, Liæf, fin Bern, in het
For nammen meer dy liæfd byſet.

Ik ſil dy liæwe Bern altyt
Yn dy Huwzhâdding mâſter litte,
'k Sil hoa 't gæn mey mættenbyt
Fin kibjen, nog fin knorjen witte;

'k Sil

'k Sil altyt ziekeje zoa toa dwaan;
Dat ik dy Liæf genuwggen jaan.

Hy wiste trog zyn liæfdesfoer
Har yezkâd hart zoa toa oerwinnen.
Joa rekke trog zyn praat oerstyoer,
In oon it mællen al har zinnen.
Hy kryeg zoa dra dit næt ynt æg,
ôf Pâtte har ien tygge flæg.

Der mey ontsluwp it Jawurd Har,
It Famke koe næt langer swye;
Ik bin, spriek joa, hoa 't ik my war
Oerwuwn, wol Heyt it nammers lye.
Hy strak ney Heyte oppe rin,
In dy wiert æk wol ney zyn zin.

Nuw rint dy heelle Stæd hâst gær;
Eltz toont him ewen fiks, in furdig
Om toa lokwinskjen oon dit pær:
Nin wonder æk joa binnet wurdig.
Lit uwz dan mey dy heelle rest
Æk hyer toa dwaan uwz goeder best.

## J O U K E.

Ja Frieon y habbe græt gelyk,
Wier soe min better pær al fynne;
Ik wol æk Har al giet it bryk,
In juyst zoa rieugt næt lânse lynne,
Loekwol, zoa folle ik kin, in mey
Myn zeyne jaan op disse dey.

Dy Hymmel jaan har beyde gær
Ien lang, ien bly, ien lokkig libben;
Noyt wurdse mey eltzoor onklær:
O! woe Hy jaan dat joa noyt kibben.

Aſt zoa giet wurt min nochlyk âd,
Dan iſt ien Hymmel oppe Wrâd.

WOUTER.

Dy Hymmel jaan har al it ſwiet
Altyt fin d' egte ſtæt toa ſmeytzen;
Hy jaanne dat it har wol giet,
Hy jaan har altyt fry toa reytzen
Fin ziekten, zieugten, of oor kwæ,
Fin læſten, muwllykheyt, in ſchæ.

JOUKE.

Dy Hymmel lit zyn frieonlyk æg
Oer al har dwaan, in litten rinne;
Noyt treffe Har ien ſwiere plæg
Zoa lang as joa op ierden binne;
Noyt litte Hy Har lye brek
Of oon it fiedſel, of oon tek.

WOUTER.

It Jyer is hoop ik næt forruwn,
ôf AUKJEN ſil æk Mæm al hyette,
In mey ien Jonge fiks, in zuwn
Har JAPIK frieonlyk gæn toa myette,
In dat joa æk forſchaatte Bern
Fortoon dan krye woe ik jern.

JOUKE.

Ja Wouter Frieon, der dog ik by,
Dat joa zoa lang ynt libben blieuwe,
Dat joa har Berns Bern (ôf wol y
Oors nog ien graadtje heegger klieuwe)

Æk

Æk meye fyæn, in groettje fry
Foral dy jonge lieuw fin my.

WOUTER.

Dat fil ik Jouke heel wol dwaan,
Der fil ynt minst næt oon mankærje;
Ik fil Har æk wol kinfchip jaan
Dat y Har mey zân winsk forærje.
Allinne zis ik for it læst,
In der mey sluwt ik æk dy ræst.

Dy Hægste jyette oer Har uwt
Ien grætte oerfloed fin zyn zeynne,
In as dy dead Har æggen sluwt,
Lit hy fyn gunst oer Har næt eynne:
Mar jaan Har 't Hymmelsk fwiet hyer ney.
Dey Jouke Frieon, ik gong myn wey.

J. Althuysen.

## Freugde Gyealp
Op dy ZULVERE BRULLOFT Fin dy Heer
# JAPIK TIBOEL,
Mey zyn Wyef
# GÆRTIE PÔTHÔF,
Dy nuw trog ien Fyef-in-tweyntige Jyerige
boosk oon eltzoor gær frussele binne,
Dy 19 Finne Foarjyers moanne
ynt Jyer 1744.

1.

GElokkig dy zyn Schiep hyer drieuwe kin op 't druwgge,
Dy mey zyn Wyef, in Bærn hyer libbet wol fornuwgge;
Dy hyer Goads waar, in wyn, lit oer zyn zyeding slæn,
In as ien Ieken-bæm tyen hurde wyn blieuwt stæn.

K Dy

Dy mey yn ræſt in free zyn libbens tyed forſlytte,
In mey zyn Wyef, in Bern har buwkken ſwiet fol ytte.
Dy ſluwtte tyanterbek, in grymæg buwtte door,
In libje binnens huwz yn frieonſchip mey eltzoor.
Wier zoe min better pær hyer ærnſe ynt ruwn byrinne,
Dy zoa golhartig mey eltzoor fornuwgge binne,
As JAPIK TIBOEL, dy dit lok het ônderfuwn,
Nuw Fyef-en-tweyntig Jyer oon ien trog boosk forbuwn
Oon GÆRTIE PÔTHÔF, blier fin wæzzen, fæft fin zinnen,
Ienfâddig, in oprieugt fin buwtten, in fin binnen.
Har blier, in frieonlyk æg dat laakket JAPIK oon,
In GÆRTIE tinkt myn Man myn JAPIK is myn kroon.
Yn lyæfdens ienigheyt fæſt trog, in trog bywortelt,
Zoa habbe 's Jyerren lang dy kibbers buwtten ſchortelt.
In gænne mey eltzoor as lammen oerre wey,
In ſoa dy iene wol, zoa wol dy oorre mey.
Joa witte wol eltzoor dy holle, in zin toa troyen;
Gelokkig, dy zoa wit dy myette hyer toa royen.
ôf faak om 't ien of oor ien byttie huwzkrakiel
Ontſtiet, min yt wol reys ien onfolmakke miel.
Zoa giet it ynne Wrâd tyen zinnen fyeouwer æggen,
Wier fynt me s' dy altydt allyke blier wol zæggen.
't Is wier it bloed dat kin wol ien reys wurde hyet,
Der rint æk næt ien Weyn zoa ſtil, of jout ien ſtiet.
Min kin ien hâſtig wurd toa hyet, in glyeon uwtſprekke;
Mar fæfte tongen kinne hurde wurden brekke.
Der mey is huwz, in bern, in allis wer yn ræſt.
O! zokkin libben frieon dat tyennet jimme bæſt.
Dy Hymmel het jens huwz zoa zeynge, in oergetten;
In het joa ney dy wrâd dy myette rom toametten.
Mar 't princepælſte, der dy Hægſte joa het juwn,
Is, dat y by jens Lyæf, jens GÆRTJE habbe wuwn
Zægs libbendige bern, zoa fet, in glæd as ielen,
Dy ſyen y dey oon dey ruwnom jou tafel krielen.
Y binne wol forſyoen fin ytten, jyeld, in klæn;
Het minske ſoe it hyer op ierden better gæn.

Y kinne

Y kinne hyer jens dwaan fier boppe immen klætje;
Y habbe huwz, in hôf, het zoen y meer byjærje.
O! Tiboel Frieon wæz myld, in tank uwz lyæwen Hær;
Jaan Him dogs for syn onfortyenne jæst dy ær.
Hy het joa 't libben juwn, in jout joa dey, in stuwnne
Jens næddruft mey jens bern tank hem uwt 's harten gruwnne,
In fied jens bernties op for him, næt for dy wrâd.
Hy wæz yn næd jens træst, jens toaflæcht, in jens schâd.
Jens Wyef jens oorde hân hâd dy zoa lang for æggen
Ast lyægt joa barre mey, al kommer styoere flæggen
Jens huwz oerwaeyen trog Goads albystyoerend æg,
Zoa tink it Sprekwurd oer, nin huwz is zonder plæg.
In derrom Japik Frieon, dit moasten y æk witte,
Dy Goad hyer tyennet zil Hy ommers næt forlitte.
Hy jout it folle tyedts zyn bern as ynne sliep;
Hy wekket nags, in deys for zyn onwerbre schiep.
Al waarde æk dy wrâd forwritzen uwt zyn fâdden,
Hy hâdt zyn trædden fæst, dy 't mey Him tinkt toa hâdden.
Ziek yn zyn wurd jens træst, in yt allyke swiet
Yn foor, in jenspoed, man, it giet æk zoa ast giet.
Nuw Goad dy wol fort for jens huwz in wolfært weytze,
In lit joa mey jens wyef it guwnne Jyer byreytze.
Zet op Goadfreesentheyt jens alderhægste pryez;
Zyog Frieon al meyer tyed zoa wurdme âd, in gryez.
As dan jens libbens tyed ney d' eynpæl komt toa rolljen,
In dat dy Dæd bygint toa wringsien, in toa bôljen,
Stæn dan foral mar fæst, byfæl Goads Hân jens Ziel;
In smeytze mey eltzoor zyn iewig Brallofts-miel.

S. A.

## OP IT ZELLE.

Tiboel schink uwz nuw ien Flæske
Fin jou lekkre swiette wyn.
Lit uwz nuw reys prieuwe ien glæske
Uwt jou kelder, der is yn.
Lit uwz nuw reys wæzze blyed,
Nuw is 't dôg dy rieugte tyed.

Lit uwz uwz nuw reys formeytze,
  Wylt it jou joed barre mey,
Dat joa mey jou wyef byreytze,
  Frieon, dy Zulvere Brullofts dey.
  Joed ist nuw dy rieugte tyed,
  Lit uwz nuw reys wæzze blyed.
Nuw 't y meye zyæn fin fyerren,
  Het y habbe ônderfuwn
Yn dy fyef-in-tweyntig Jyerren,
  Oon eltzoor trog boosk forbuwn.
  Jaan uwz dan ien glæske wyn
  Uwt jens kelder der is yn.
Wier is ônder hondert immen,
  Dy dat mey jou barre mey,
Ônder tuwzzen wit ik nimmen
  Dy bylibbet zokkin dey.
  Derrom Tiboel Frieon wæz blyed,
  Joed ist nuw dy rieugte tyed.
Wolje uwz nuw Karstânjen briedde,
  Bin jou Wâffelkoeken gær,
Ôf wol jou ien Spekham ziedde;
  Japik Frieon wy binne klær,
  In der by ien glæske Wyn
  Uwt jens kelder der is yn.
Koe 'k mey winskjen dan bydye;
  'k Winske dat joa mey jens Wyef
Mogten 't Guwnne Jyer forkrye
  Ney nog tweyntig jyer, in fyef.
  Dan wiert wer dy rieugte tyed,
  Dan koen wy wer wæzze blyed.
Mogt it ney myn winskjen barre,
  Dan zoe 'k winskje dat Goad jou
Lange jyerren zuwn nog sparre
  Mey jou wyef, in lit uwz nou
  Hier op drinke ien glæs fort læst
  In der mey gæn ik toa ræst.

J. A.

FRIESCHE

# FRIESCHE RYMLERY.

## BYKLÆCHTE

Fin dy Hægge Schoalle toa Fræntier,
Oer 't Forstærren fin dy Brauwe in Troggeleerde Man

## WILLEM MUYS,

Proafester yn dy Medycynen &c. &c.

Uwt dit Libben Schaat dy 26. fin dy Gærsmoanne, yn 't Jyer fin Sântienhondert fioer-in-firtig.



WEr fil ik gæn, wer fil ik rinne?
  Ik bin fin ræst in træst ontblæt.
Wer fil ik mey myn kleyen hinne?
  Wa træstet my yn disse stæt?
Der tijeustre wolkens my oerkomme,
  Ien kâdde ængst byklieut myn læ:
Myn æg dat moat yn triennen swomme,
  Ien fin myn brauste Kieuw is dæ.
Ien MAN, der sêys in tryttig jyeren
  Ien kroon het op myn hôlle wæst,
Ien MAN, wâns lôf klieut oonne styieren,
  Dy Leyt nou yn syn swyette ræst.
Hoa het hy menning dey in stuwnen
  Forslytten, om my tyenst toa dwaan.
Hoa het hy menning nagt in juwnen,
  Der 't oorre hâr ney sliepen jaan,

Wol trog brogt, fonder fliep toa kryen;
  As hy mar by fyn boeken fet,
Ontfæg hy noyt nin moeytt ôf lyen:
  't Stoedderjen fmakk' him altyt fwiet.
Syn Schruften kinne dit bytijoege,
  Der eltz tyenwurdig læfe kin,
Fin him bywurke, in trog ploegge:
  Dy fprekker ney 's Mans dæd nôg fin.
Hoa het Hy faak dy dæd uwtftritfen,
  In by dy fiekke lieuw weydræun,
Æk menning uwt fyn tôsken litfen:
  Dy Dæd is eyndling mâfter blæun.
Dy Dæd kwaem æk by WILLEM bôljen,
  Mar dy wier for fyn luwd næt bang;
Al kâmmer yn fyn tuwt toa rôljen,
  Hy bæ nin war, hy die nin dwang.
Hy ftoar, in reysge foa gewillig,
  Hy laey fyn Hôlle ftil om læg;
Dy grætte MAN dy ræfte Sillig,
  Hy hie ien better Stæt ynt æg.
Mar 'k hab allinne næt toa kleyen.
  'k Sjog æk dy Widduw, mei hâr bern,
Dy tryennen finne æggen feyen,
  Joa habbe MAN in HEYT forlern.
Joa habbe reden æk fin goesjen,
  't Forlies dat is al fry wat hurd;
Dy fteun fint huws, dy gyng forhoesjen,
  Dy is hâr trog dy dæd ôntfchurd.
Gier dôg foa næt om jou forliefen.
  Ey Bernties, goesje dog foa næt,
MUWS het it befte deel fortjefen:
  HEYT is nouw yn ien better ftæt.
't Is wier, 't is hurd as min moat fchiede,
  Aft befte pân fin hyer moat wey:
Soa fwier, dat nimmen dat foe riedde,
  Der noyt het ônderfoun dy dey.

Mar

Mar as wy 't ien reys wol oerlisse,
  Hoe Sillig dat hy is forstoon,
Wy meye mey eltyoor wol sisse,
  Hy isser fierrewey best oon.
Hy ræst nuw by dy silge Zielen,
  Fin alle ônræst fry, in stil,
Hyer bopp' yn 's hymmels lustprijelen;
  Der eeuwig freugde wæsse sil.
Hyer moatte wy fort yn byræste,
  Dat 's beste dat wy kinne dwaan,
In dat men dan, fort alderlæste,
  Dit Græf-schruft op syn Stien lit slaan.

## GRÆF-SCHRUFT.

Hier leyt it puwk fin Fræntjers Schoalle,
  Ien Man fin Wysheyt, in forstân;
  Wâns wærga men noyt fuwn ynt lân.
Al is syn libbens blôm fortoalle:
  Syn namme dôgs oer 't yerdryk flyeugt,
  Der 't wurt oerstrield fint Sinne-Lyeugt.

Dat min him ien grien Louwrier,
Frusselt om syn kroes bosch hier.
't Koe æk næt heel ligt forlærje,
Der syn tyd soa nimt toa wagt,
Der soa op syn dwaan jouwt agt,
Of dy kin syn stik wol klærje,
Dy silt læuw ik noit soa gæn,
Dat hy sil byschæmme stæn.
Far soa fort ynt Dispoettærjen,
Folgje soa dyn Måster ney,
Der dy oppe rieugte wey
Forgiet, ney dyn eyn byjærjen:
Sjog soa krye oore stôf,
Om toa sprekken fin dyn Lôf.
Lokkig dan, der uwt eyn ægen
Soa kin sjæn, het wierheit is,
O dy slagt soa selden mis!
Dy wurt næt heel ligt bydrægen,
Mar wit Rekkenschip toa jaan,
Fin syn Wurd, in fin syn dwaan.

J. Althuysen.

# LOFGIEALP
OON
# JAN SCRINERI,
Doa hy 't oundernaam, om ounder dy
HÆGGELÆRDE PROFESTER
# HARMEN VENEMA
Toa Fræntjer yn dy Hæge Schoalle ynt
yepenbier toa Dispoetærjen.

HEt soemen hyer oyt better krye
Op yerd', as wysheyt in forstan;

Næts kin ien minsche better ſtye:
O! dat is ſier it beſte pân.
Lit jild, lit grætſche Stæten blieuwe
For liæfferts, in lieuw neye wrâd;
Ien brauwe ziel moat hæger klieuwe,
Al 't oor is dogs mar ſchom, in ſchâd,
In ſmelt allyk as for dy ſinne
Dy ſnie, in buwtter for it fjoer:
As m' ommers reys ſin hyer moat hinne,
Soa helpt ien doggers næt ien ſtoer.
Nin wysheyt æk, der ney dy wrâd is,
Der ligt allyk dy riek forſlæg,
In oors æk næt as ſchom, in ſchâd is:
O! nee, ſoks hab ik næt ynt æg.
Mar dy, der ik nuw fin wol ſprekke,
Is, der min uwt ien dyep fonteyn,
Dy 't noyt oon wetter kin ontbrekke,
Altyt oerfol in ſonder eyn,
Fry helje kin; ik mien dy boekken
Fint âd, in æk fint ny forbuwn,
Om der it kræftigſt uwt toa loekken,
Moarns yer, of let faek oppe juwn.
Allyk ien by uwt blom, in bloeyſel,
Syn huyning gærret ſimmers dey,
In tjugt der uwt ien fiedſim groeyſel:
Soks bringt gemienlyks winſte mey.
Soa giet it æk mey him, der ſoegit
Uwt Goads wurd 't alderſwietſte ſwiet;
Der mey dy ſchyl him næt fornoegit:
Mar dy ſyn Gæſt mey 't binnenſt ſiet.
Der hyer ſoa bringt ſyn tyed toa ſiekken,
Het is dat for ien minſche ſchoon;
In ſoa 't 'er ſokke oyt ontbriekken,
't Ontbrekt 'er uws ynt minſt næt oon.
Wol immen frægje wertſe binne:
Soa 'k my oors ſykker næt bydræg,

Min

Min kinſe hyer ynt kort byrinne;
Eltz ſlag op VENEMA ſyn æg.
Lit Romen mey har Cato priele,
Der grætte wrådſche wysheyt hie.
Lit Griekenlân har Neſtor ſtriele,
In ſnurkje op ſyn wyeſe rie.
Ja lit dy ådden allegærre,
Æk fin allyke folle wa;
Mar hæg ophelje, litſe bærre;
Wy håddit mey uws VENEMA.
Ien man, der al dy Bybelſchruften
Soa krekt uws toa forklærjen wit;
Dy 't koon wol wit uwt tzjæf toa ſchuften,
In der dy ſchyl noyt kert fort pit.
Syn feynten kinne dit bytjoege,
Der kluwk by him toa Schoalle gæn,
In huyning uwt ſyn wurden ſoege;
Ja der mey Ærne wjeuken flæn,
Om toa dy wysheyt æk toa reytſen,
Al-jout it folle moeyt, in læſt,
In menning nagt forſlyt mey weytſen,
Mæſt ſonder ſlyep, in ſonder ræſt
Soa giet 't æk JAN, hy folgit furdig
Syn måſter, yn dat wierheyts ſpoor,
In makkit him ien namme wurdig:
Soa giet JAN brauw ſyn makkers foot,
Dert om it rieugte wyt toa dwaan is,
Allyk as æk SCRINERI dogt,
Der hyer tjenwurdig op dy baan is,
In ſpringt mey ſniddig ynne bogt.
Forſchaate jouwe har toa fyelde
Yn wurden ſtryed, wer biſt nuw JAN;
Stan nammer fæſt, it ſil dy jyelde:
Kom war dy as ien tygge man.
Oerrompelje dyn tjenpartyen,
Forwar dy mey it wierheyts ſchyeld,

Meyts al dyn kæklærs oon it swyen,
Taast toa, in jeyse uwt it fyeld.
Der sjog ik him al triomphærjen,
Forwinner oer dy heele trop;
Doz wit hy brauw syn stik toa klærjen;
Dy ore jaan al 't praaten op.
Far soa mar fort, dan sil min tinke,
JAN het syn dingen hyer wol dien;
Dan sil dy namm' om fyerrens klinke,
In duwrje as it hurdste stien.
Nuw spylfeynt, ik winsch dy it beste,
Meer kin ik 'er nuw næt toa dwaan,
As dat ik yjette dy, fort leste,
Ien griene louwer kranse jaan.

J. Althuysen.

# GELOKWINSCH
## OON
## CLAAS LAMBSMA,
### DOCTIR YN DY WYESBYJÆRTE TOA FRÆNTJER.

Forklærre dy 15 sin dy Wyoedmoanne yn 't Jyer 1745.

SJogt min al dy wurken græt
 Fin Goads hân formærre,
Hoa 't hy 't allis hadt yn stæt,
 In hoa 't wurt riggærre,
Hoa 't hy 't allis hâdt yn styoer,
Wetter, yerde, lost in fyoer,
 In al hetter kriellit
 Mey syn gæst bysiellit;

As

As me al 't gediert oonſjeugt
  Dat op yerden libbet;
Hoa 't gefoeggelt tierrit, ſljeugt,
  Nezzelt, yt in gnibbet;
Hoa 't gebæmt uwt 't yerdryk luwkt,
Hoa dy ſinne klieuwt, in duwkt,
  Soa moat allis kærre
  Toa ſyn Scheppers ærre.

Mar dy minſch, 't yelſte dier
  Der ik wit toa fynnen,
Dy oerklieuwt it allis fyer,
  Der yn ſjogt me ſchynnen,
As yen ſpæggel ſinne-klær,
D' Alderhægſtens lof, in ær,
  Der yn is toa læzzen
  Goads folmakke wæzzen.

Wier dat allis yn byſtiet
  Sil ik næt uwtlizze;
As eltz toa him ſels mar giet,
  Moat hy dan næt ſizze;
Dat hy alt onrid'lick ſee
Op dy yerd, yn loft of zee,
  Kin in mey allinne
  Fierre wey oerwinne.

Ien foorrieugt (dat is æk 't græſt,
  Der ik wit toa kryen,
Der dy minſch yn uwtblinkt mæſt.)
  Kin ik næt forſwye,
't Græſtę foorrieugt dat ik wit
Is dat hy ien ziel byſit,
  Dy noyt kin fordærre,
  Dy æk noyt ſil ſtærre.

Der mey d' eygenschippen prielt,
  Wollen, ordinærjen,
Wier yn æk 't forstân trog strielt,
  Tinken, riddenærjen,
Dat hy uwt ien fry bygin
Handelje, in wurkje kin;
  Soa 't min 't al trog klurket,
  Æk opt lichem wurket.

Moast min dan næt mey forstân
  Al dit wurk oertinke;
Moast dan næt Goads wyse hân
  Yn dy minsch uwtblinke,
Boppe al het rint, in kruwpt,
Hetter trog it wetter sluwpt,
  Jaa bopp' al dy styerren,
  Der me sjogt fin fyerren.

Moast min dan næt al syn dwaan
  Altyt soa oon lizze
Dat wy him dy ærre jaan;
  Moast eltz, moat ik zizze,
As mint rieugt oertinke woe,
Al næt dwaan al het hy koe,
  Dat hy 't soa fyer brogte,
  Dat hy wol oertogte,

Wer toa eltz, næt is forbuwn
  Trog dat græt formeyen,
Myld him fin dy Hægste juwn,
  Dat næts fâlt toa kleyen;
Dat min, eltze dey der kwaam,
Der ien rieugt gebruwk fin naam,
  In næt yn dy yerde
  As ien mol omrierde.

Mar min fynter næt heel tjuwk,
  Dyer oyt toa reytse,
Datse der it rieugt gebruwk,
  Soa 't byhært, fin meytse:
Jaa dy mæste fierre wey
Giet it soa tyenwurdig mey,
  Dat fer noyt ney tragtje,
  Jaa dat faak foragtje.

Dog der binne yn uwz Lân,
  (Binser juyst næt folle)
Jonge lieuw fin græt forstân,
  Fin ien gauwe holle.
Sok ien is æk LAMBSMAAS Zoon,
CLAAS dy stelt zyn dwaan brauw oon,
  Der hy, soa 't byhærrit,
  Nags in deys staddærrit.

Het Euclydis het byschrieon
  Wit hy uwt toa lizzen,
Wiskinst is hy yn bydrieon,
  Hy wit wol toa sizzen,
Hoa 't min lân, in stædden myet,
Hoa 't min dy sins hægte syet,
  Æk fin tryehuwkken,
  In fint wortelluwkken.

Soa laey CLAAS for eerst dy gruwn,
  Der hy fæst op boudde,
In dat het hy næt opjuwn,
  For 't hy 't him fortroudde;
Doa hy dat wurk wol forstoe,
Stoe hy jyette oon, in woe,
  Eer hy 't soa liet zitte,
  Hægger dingen witte.

Wyesbyjærte wier ſyn ſin,
  Hæg ſchat by dy âdden;
Doa hy der dy ſmaek kryg ſin
  Wier hy næt toa hâdden:
Hy trogſnuffle buwk op buwk,
Al wiert læſtig hy byluwk
  Dog næt, der faak oorre
  Gau ynt wurk forſmoorre.

Mar myn frjeon dy liet it næt
  Oppe ryemmen drieuwe;
LAMBSMA fynt him wol yn ſtæt,
  Dat hy mey op klieuwe
Toa dy ærre trep, dat hy
Doctir yn dy Fylſiffy
  Joed nuw wurt forklærre,
  Dert eltz oon kin hærre.

Sok ien âdder der zyn bern
  Har ſoa brauw oon ſtelle,
('t Tyendiel ſjogt min næt heel jern
  't Bart ten minſten zelle)
Is gelokkig; ſok ien Zoon
Is ien pærrel oon ſyn kroon:
  Sân Heyt zis ik jyette
  Mey gelokkig hyette.

'k Wol for 't læſt-nuw æk myn luwd
  Mey ien oor forminge,
Winſchje lôk, in ſin grien kruwd
  Dy ien krânſe bringe,
Juyſt næt fruſſeld neye kunſt,
't Is allinne frjeon uwt gunſt,
  Hâd dat my toa beſte;
  'k Winſch dy lôk' for 't leſte.

J. Althuyſen.

ÆRRE-

# ÆRRE-BOGGE

Oprieugte for dy brauwe jonge Tzierl

# JAPIK FIN DER KOLCK,

Doa hy, mey ien yepenbier dispuwt, fin dy beyde Rieugten Doktir waard forklærre.

IT læſt my nuw, ik wol fin FIN DER KOLK reys ſjonge,
Mar jimme moatte myn Sjongfamkes my byſtæn,
In helpe my dy lôf fin dizze brauwe jonge
Uwtgjaelpen ney fortyenſt, oors ſilt mey my næt gæn.
Der tinkt my hær ik har al roppen, wy ſtæn furdig
Om dy toa helpen, jaan dy moed mar næt forlern:
Dy brauwe jonge Tzierl dy iſt forſyker wurdig,
Sels is hy ommers æk ien fin uwz liæwe bern.
In 't is æk ſoa, Hy blonk al yn zyn jonge jyerren,
Doa Hy nog ærſte op dy leegge Schoallen wier,
Allyk dy Sinne blinkt fier boppe minder Styerren,
Æk yn it lærren uwt boppe al zyn makkers fier.
Om yn zyn jonge tyed oon græt forſtân toa reytzen,
Der laey Hy it op oon, dat wier zyn hart in zin;
Om rymleryen ynt Latyn, ôf Duyts toa meytzen,
Der wiſt Hy doa al, in nuw folle meer nog fin.
Mar doa Hy neyerhân oppe Hægge Schoalle rekke,
Der nimmen ſoa 't Latyn, in Grieks as Hy forſtoe,
Moaſt eltz in ien toa lôf fin dizze jonge ſprekke;
Fin zyn Spylfeynten wier næt ien, dy 't Him dwaan koe.
Hiſtoarjen lærde Hy, Hy wit hoa d' Adde Griekken
Ien kræftig folk wiern, der min jyette nôg fin ſprekt;
In Romens âdheyt kaam Hy ſoa wol trog toa ſiekken,
Dat der næts yn is, ôf dy jonge wit it krekt.
Wolſprekkenheyt moaſt næt by Him forgetten wæzze,
Om dy toa kryen laey Hy it mey kræſt op oon,

Woe næt as Cicero, ôf fokke fchrieuwers læzze;
Dit gyng æk brauw mey Him, dit flagge Him æk fchoon.
Fin oorre dingen wit æk KOLK al mey toa fizzen,
Hy fnuffle allis trog het Him mar tyenft koe dwaan
Toa 't Prinfepælft, der Hy Him kaam op uwt toa lizzen,
Dit wiern dy Rieugten, dy koen Him fornuwggen jaan;
Der het dy brauwe Tzierl mey al zyn kræft op wurke,
Der het Hy menning nagt wol mey toa fiekken brogt;
Hoa het Hy menning buwk, in fchruft op fchruft trogklurke,
Dat Hy ien græt forftân der fin forkrye mogt.
Dit flagge Him foa brauw, dat Hy zyn gauwe holle
Fier boppe oorre yn it kort toa ftekken kaam:
Nin wonder æk min fynt 'er fokke næt heel folle,
Dy foa har tyed toa wagt wol nimme as Hy fe naam.
Nuw is Hy brauw yn ftæt, nuw kin Hy riddenærje;
Dy Rieugten boppe al der wit Hy folle fin:
Hoa dat Hy fok, ôf fok ien wet æk moat forklærje,
Dy tyeuftre wit Hy toa jaan ien goede zin.
Ja yn it Roomfche Rieugt is Hy foa wol trogflyppe,
Dat min byney næts yn har heelle Rieugtbuwk fynt,
Dat FINDER KOLK næt kin uwtlizze, ôf bygryppe,
Nin fwierigheyt ôf Hy wit wol hoa minfe ontbynt.
Dôg 't is næt nodig, dat ik Him hyer meer yn pryezje,
Der ommers (buwtten dat eltz dy Him kin dit wit,)
Zyn fchruft dat Hy uwz jout kin klærrir nôg uwtwyezje,
Dat dy jong Tzierl hyer fin ien græt forftân byfit.
Ien fchruft dat Hy næt het (allyk 'er oorre binne,
Dy dit næt fchamje) uwt zyn Mâfters fchruft uwtfchrieon.
Nee, nee, læz fry dit wurk mar trog, in wer trog hinne,
Dy brauwe FINDER KOLK is fels toa wol bydrieon.
Mar onderwyllen woe Hy 't hyer nog næt bylitte,
Der mey is al zyn tyed allinne næt forruwn:
Hy moafte in Hy woe 't Natuyrlyk Rieugt æk witte,
In derrom ônderfogt Hy dit brauw ynne gruwn.
Hy wit hoa min, (allyk it zommis wol kin barre)
As immen ney ien oor zyn Lân, ôf libben ftiet,

Ien

Ien dan rieugtfurdig wol, in mey, in moat forwarre;
  Hoa fier dat fort it Rieugt fin freedde, in oorlog giet.
Oft it ney Rieugt fin dy Natuyr foe wæzze meye,
  As der ien minfche kaam ien oorre dæ toa flaan,
Of min-wol fry dan wer fân dæflagger mey deye,
  Of oors moat ftraffe, ôf zyn fryheyt him moat jaan.
Hy wit, komt ærnfe ien fchip trog hurdé wyn toa ftrânjen,
  Of ftiet it ftikken op dy iene, of oorre klip,
In dat dy lading op dy druwgte komt toa lânjen,
  Hoa dat min bærre moat mey 't goed fin fok ien fchip.
Oft it wol fryftiet, as by nagt, ôf by ontyegge
  Ien immen æts uwt Huwz, ôf Hôf wol nimme wey;
In min him dæ fchæt, ôf oors trog in wer trog ryegge,
  Of min dan, fiz ik, fry fân minfche deye mey.
Wel 't is nin wonder dan, dat fân jong Feynt as dizze,
  Dy yn zyn jonge tyed al fokke dingen fchrieuwt,
As dit zyn fchruft is, in al het Hy wol kin fizze,
  Mey rieugt æk dizze træp fin ærre nuw byklieuwt.
Der tinkt my hær ik al uwz Spitsbroers allegærre
  Mey folle muwllen Him lokwinfchjen foor, in ney;
Wel lok æk FIN DER KOLK, lok Man mey dizze ærre,
  Der y foa wurdiglyk forkrye dizze dey.
Dy Hymmel wol oer joa zyn zeyne fort uwtjyette,
  Dy litte jyerren lang joa libje yn uwz Lân,
Dy jaan dat ik joa mey ynt korte wer ontmyette
  Heel wol fornuwgge mey ien famke oons jens hân.
Dan fille wy uwz wer toa tænnen uwt formeytze,
  Dan habbe wy op ny wer ftoffe brauw, in fchoon,
Dan kin wy mey eltjoor wer oon it rymjen reytze.
  Dan fjongt myn Fryefche faam alwer fin foorren ôf oon.

J. Althuyfen.

# LOKWINSCH

Oon dy brauwe, in fchrandre Jongfeynt

# PYTTER BONDAM,

Doa hy dy wurdigheyt fin DOCTIR ynne RIEUGTEN forkrigge.

WA wit my wer op toa weytzen, In toa meytzen;
Dat ik næt ftil fwye kin:
't Is BONDAM, ja fin dy jonge Wol ik fjonge;
PYTTER wol ik rymje fin.

Woene nuw dy nieogen fammen, Woen dy Lammen
My tyenwurdig wer byftæn;
Woen joa my wer allegærre Hette lærre;
Dan foe t mey my heel wol gæn.

'k Jou my onder har toa fyelde, 't Moat wer jyelde
PYTTER jout my duwbbeld ftôf;
Ik kin dan æk næt ftil zitte, In 't næt litte
Om toa fjongen toa fyn lôf.

Mar wer wol ik beft fin dinne Nuw byginne;
Wol ik fprekke fint Latyn,
Dat forftiet hy him trots immen, Ja for nimmen
Hoeft hy der toa wykken yn.

Fint Grieks wit hy (buwtten gekken) Soa toa fprekken,
Dat min rieugt uwt ziffe mey,
Ja it æk wol fort fortelle, Min fynt zelle,
Dy him der yn folgje ney.

For ien ftaaltje kin uwz wæzze, Soat wy læzze
Dit wurk, dat hy het byfchrieon;

Wier

Wier uwt min klær kin bygryppe, Hoa trogflyppe
  Hy is, in ynt wûrk bedrieon.

Hyer yn wit hy lyægt toa zetten By dy wetten
  Fin it âdde Roomfche rieugt,
Der oors faak ynt tyûfter liffe: Ik moat ziffe,
  't Giet mey uwz BONDAM næt flieugt.

Mar wer wol myn Friefche pinne Dit wer hinne?
  Dit rint lyæfferts wer toa heeg,
Der fin nyed har heelle holle Is opzwolle,
  Dôg 't forftân in moed is leeg.

Duwbbeltongig, rieugte uwllen, Der nin fmuwllen
  Of aft tjufter is op dwaan;
Rieugte blæmans, der næt doorre, Sa as oorre,
  Yn it yepenbier har jaan.

Mar 'k hoef my oon fokke leuren Næt toa fteuren:
  PYTTER ik keer wer toa dy,
Dat ik dy nuw mey ontmiette, In mey hiette
  Docktir, der om bin ik bly.

Sjog, dat komt fin flyttig wæzzen, Folle læzzen,
  In ftâdderjen nagt, in dey;
Der foa noyt fyn tyed forfomme, Hoa foe 't komme,
  Dat it der næt goed gyng mey.

Ly dan Docktir, ly fin my æk, Dat ik dy æk
  (Der eltz drok is ynne baan,
Toa lokwinfchjen, der oer ftriette Dy ontmiette)
  Nuw ien lytz lokwinfchje dwaan.

Wel gelok, gelok dan lærre Mey dy ærre,
  Trye reys gelok myn Frieon,
Der (dit wol ik jern bykinne) Fin myn pinne
  Ney fortyenft næt is byfchrieon.

J. Althuyfen.

 IEN

# IEN GRÆFSCHRUFT

Op myn

# BLOMMEN,

Forstoon yn dy HURDE WINTER sint Jyer
Santien hondert firtig.

'T SAntien hondert firtigst Jyer,
Doa 't sân hurden Winter wier;
Dat dy lieuw fin kæld byswyeken,
Dy oer 't yes toa fyelde styeken,
In fin kâdde waarden styef,
Weynig yn, in om it lyef,
Ik, doa mey myn fyouwer berntjes
Kruwppen ney dy waarme hernties,
By ien tygge barnend fyoer.
Brogtme mæst dy Winter oer;
Mar ik rekke kort oont gyerren,
Dat myn BLOMMEN, ærme dyerren,
Moasten blieuwe buwtten door
Yn dy Winter kâd, in goor.
Yn dat Ierdryk styef byfersen,
In ontblæt fin grient, in gersen,
Yn dy kâdde blætte left;
Heyl, in snie faak op har schoft.
Mey nin tekkens waarrem ditzen.
Fin har ônderhâd ontstitzen;
Zoa 't ik neyerhân byfuwn,
Doa dy Winter wier forruwn.
Der mey ruwn dy tyed fæst hinne;
Doa dy mylde zuwdder Sinne
'T Ierdryk swietjes iepen luwk,
Hoa 't ik neye gruwn toa duwk;

Der

Der ik ney myn Hiesinten
Lôkke, oft ik zogte krinten:
Mar wer dat ik stoe, of zæg,
'k Kryeg nin Blommen yn it æg.
Doa oont schraabjen ynne ierde,
Dy ik trog in wer trog rierde;
Mar der fuwn ik it zoa kwæ,
Al myn Blommen wierne dæ.
Der laey doa al myn forwagting,
In ik rekke yn foragting
By my zels, in stoe bydæst.
Mar ik spriek tyen my op 't læst.
Siekste yn zokke ydele dingen
Dan dyn dægen trog toa bringen;
Tinke nimt næt eltze dey
Ien stik fin dyn libben wey.
Hestuw dy næt nôg forgappe,
In æk menning stoer forsnappe
Oon ien Blom, of oon ien leur,
Dy zoa faak zyn moyste kleur
Yn it kort komt toa forliesen,
Of trog reynen, of trog friesen,
Of trog heyl of hurde wyn,
Of ien hyette sinneschyn.
Der ien Blom trog komt toa stærren,
In forliest zyn moyste færren;
Doa oertogt ik myn gebrek,
Biste mâl, of wurdste gek,
Binner dan nin nutter dingen
Om dyn dæggen trog toa bringen;
Læz dan lyæwer yn Goadts wurd,
Der yn kinsty meytze hurd
Tyen dy wrâd mey har byslommer,
Oors zoa blieuste folle dommer,
As dy Ky ynt neygærs grien;
Der mey is myn rymjen dien.

S. A.

IEN

# IEN FRIESCK RYMKE

Oer it Nyes, dat ik ſyoen hab

## BUWTTEN HARNS OPPE ZEE,

Ynt Jyer Sântien Hondert firtig.

Dy nogt oon ſjongen het, dy kin it æk op
næuntje, it giet ney dy wyeze, finne
Tuwr fin Babel, in æk ney
Polifemis oon dy Strânnen.

FRomme Fryeſen lit uwz ſyonge, âd in jonge,
Oer it wonder fin uwz wrâd.
Jannum ſantien hondert firtig Foel fortrirtig
For dy ærme lieuw, 't wier kâd.

't Barde yn forlynne wykke, 't Hie nin lykke,
Hoa dat ik my makke ree.
Op twaa houten burden flæg ik, In zoa tæg ik
Mey myn makkers æk ney Zee.

'k Kaam it Zuwdder hooft lâns rinnen, By myn zinnen
Wier ik wol, doa ik it zæg,
Honderden fin minſche buwnnen, Dy der ruwnnen
Oppe Zee, ik togt myn æg

Is forbieuſtre, hoa mey 't wæzze, Wa zoe 't læzze,
As dy Zee zoa guwlt, in bærd,
In næt ſpyet as ſchom, in wyette; Togt ik jyette
Is 'er nuw yn lân forkærd.

't Wyedde wetter wier byferſſen, Kruwd, nog gærſen
Woegſen ærnſe yn it ruwn.

V. II.

Bul-

Bulten Yes zoa græt as Schippen, Dy as klippen
Wierne tyen eltzoôr opschuwn.

Harnser Borgers zæg min ftræuwen, Hannen wæuwen
Mey ien nye grienne weyn.
Kæpman Reyers mey ien tromme, Zæg ik komme
Ryden mey zyn Harlekeyn.

Jyet ien mêy ien modderkarre, As ien narre
Jagge mey ien flag om hæg
Lâns dy wyedde wetter wæggen, Wertme æggen,
't Wier ien wonder for it æg.

Jiffers mey har wyedde pelfen Glæd as elfen
Zæg ik rinnen op it Yes.
Heeren mey har græte proekken, Lytze broeken,
Æk Pastoren âd, in wyez.

'k Wit dy Tinten næt toa næmmen, Dy as kræmmen
Op dat barske wetter ftoen.
Grætte flaggen zæg ik waeyen, In æk drayen
't Slingerschip, of 't wier getyoen.

'k Kaam for d' aleereerfte tinte, Der ien printe
Fin Zyn Hægheyt boppe ftie,
Der zoa rekke ik oon 't ytten, Koekebytten,
Wel ik togt hyer is nin rie.

Jinder by dy grætte troppen, Hærdme roppen
Huwzman, Borger, Boere zoen,
Hyer is Barndewyn, Genever, Kuwt in lewer
Kryet m'er fin, kom lis mar oon.

'k Sæg æk Thee in Coffié drinken, In ynschinken;
Suwkker Kandel dy ftoe klær.
Grætte onbyschofte flônfen, Dy der dônfen
For ien Feeltje pær, in pær.

S Glykoe-

Blykoeken farsk as molke Op dy Kolke,
  Allis krygge min for jyeld,
Koekke, Nuyten, in Karſtânjen Malle rânjen
  Pligge min der op dat fyeld.

Kriſtiaan dy grætte ſleeper, Læuw it ſeeper
  Rôp tyen Borger, in tyen Boer,
Stap mar op wa wol mey rydde, 't Is nin Slydde,
  Mantje dy jout mar ien ſtoer.

'k Sæg æk yn ien Kakſtoel zitten Wol toa witten
  Ien lyts Bærntje, zoan byſtek,
Togt ik better wier ſoan Berntje Yn ien herntje
  Fin dy hurd, 't wier mâl, in gek.

'k Sæg 'er æk ien perk ôfmeytzen Om toa reytzen
  Oon it Kætzen op ien prik,
In joa rôppen for uwz æggen, Wylt wy 't ſæggen,
  Sægs om twa, dat ſpul win ik.

Swewel prikken koe min krye, 'k Kin 't næt ſwye,
  Krekt ôft wier as ynne juwn.
Mar it wier dy dey næt tyeuſter, In næt byeuſter
  Doa ik oppe Zee omruwn.

Der mey ruwn dy tyed fæſt hinne, In dy ſinne
  Kruwp al ſwietjes neye gruwn.
Doa kaam ik myn makkers riedde, Lit uwz ſchiedde
  Finne Zee, it wurt hâſt juwn.

Mar ien goede Frieon op 't læſte Spriek toa bæſte,
  Eerſt by my ien byttie yn;
Der wy uwz mey Thee verkwikten, In æk likten
  Ien farsk glæs fol Barndewyn.

Doa ney huwz op honten burden, Dy kort ſchurden
  Fin dat mâl, in ſimpel flæn;

Doa

Doa wy tigt oon Fræntjer wieren, Naam ik gieren,
Der ik foel, in kryeg myn læn.

Lit uwz dit nuw wol onthâdde, Jong in âdde,
Dat wy ney Goads wille dwaan,
In uwz Scheppers lôf formærre, Him dy ærre
Fin zyn wonder wurken jaan.

Dat wy uwz zoa mal næt tyerje, 't Kin oors wyerje,
O! dan ftiet it zommis flieugt,
As dy Zee faak ftyoers, in byeufter Nagts yn 't tyeufter
Hymmel hæg oer Dyken flieugt.

'k Door wol ziffe folle zille Zokkin wille
Næt wer habbe, der miffchien
Menning dan al is forgetten, In byfletten
Yn it Græf, nuw meyts ik dien.

S. A.

Oon myn Frieon

ERNST WILLEM HIGT,

Op it Zeynen fin ien Bôek.

'WIer Baffa Ibrahim, dat ik joa joed zoe ftyoere,
Ik hâd dan æk myn wurd, der kin y reys yn loere
In fyæn; hoa lyæfde hyer dy harten fæft gær bynt.
Hoa 't Oorlogs fyoer der tyen by tuwzzenen forflynt.
Boppe al hoa Juftiniaan forlyæfd op Ifabelle
Ney folle moeyt, in ftryed dy pryez op 't læft byhelle.
Ik zis hyer meer næt fin, 't oor kin y læffe Frieon.
Forfchoon myn lompen Schruft, ik hab it haftig Schrieon.

J. A.

Oon it

# PASTORYE HUWZ

## Op dy HIAURA.

TOa tyenst fin dy, dy wey uwz lære
Ney 't iewig Hymmelsk Huwz om hæg;
Der Goad wurt fin zyn tyenners ærre,
Stiet hier dit ierdsche huwz om læg.
Mar zoa wy wol dwaan, in uwz ney Goadts wille flye,
Dan zille wy hyer ney ien better Wenning krye.

J. A.

# OP DY JINWURDIGE TYED.

NEy 't hyette Oorlogs fyoer, dat fræslyk blække, in baernde,
Der 't al forwoastge, in forniekde, brette, in raernde,
Dat menning huwz, in Stæd yn lyægte loagge stoe,
Der jong nog åd byney dy dæd ontkomme koe;
Der fyeld by fyeld as dong mey dæden laey byditzen,
In tuwzzenen forsleyn, formorde in trogstitzen;
Der d' ærme huwzman trog dy kryegers yn it fyeld
Fordruwkt waard, in ontblæt fin Hynsers Ky in Jyeld;
In hy mey Wyef in Bern forsleyn waard, in forjagge,
In eltz al guwzjende zyn næd oon oorre klagge;
Der menning for ien Stæd onsæft flæg ynne loft,
In hæl forbaernd forschurd wer ynne ierde ploft;
In dan wer stormje op Porten, Murren, Græften,
Mey pestdyers mordgeweer, in tuwzzenen fin kræften;

Ofgries-

Ôfgryeslyk for it æg, dat eltz dy moed byzwyek,
In menning Stæd, in Huwz yn glieonne flamme ftyek,
Ônder ien græt gekræk fin Bommen, in Grænaten,
Yn mordjen, dæflaan fin by tuwzzenen Soldaten,
Mar mey dit allis kaam oonlabberjen dy Free;
Dit jout ynt heelle Lân, dit jout yn Gæ, in Stee,
Wer moed, in hart ynt lyef: nuw barfte los dy tongen,
Min hært oeral fin Free, fin Freede bly opfyongen.
It glieone flagfwurd wurt wer ftitzen yn zyn plæts,
Der 't nimmen kwæ zil dwaan, as doa ze 't fierden blæts.
Dy Kryegslieuw libje nuw wer mey eltzoor as lammen;
Min hært nin fyetten meer, min fyogt dy boere Fammen
Dy Ky wer meltzen as forhinne yn it grien.
't Is allis nuw yn ræft, it fieugten dat is dien.
Dy Huwzman kin nuw wer zyn Lânnen ræftlyk ploeye;
Dan fil 'er oppe ny wer Weet, in Koon op groeye.
Dy Kæppenfchip, dy læy forftoon yn 't torre fân,
Wurt nuw wer libbendig toa wetter in toa lân.
O! woe dy Hægfte uwz nuw oppe ny wer zeynje,
In dat ynt korte al uwz plægen mogten eynje.
Uwz Kuweftallen, in uwz Fyelden binne ontblæt
Fin Ky, dat bringt dis tyed æk menning buwtten ftæt.
Mar frieonnen, læuw it fry, 't binne uwz grætte zuwnnen,
Dy brouwe uwz dit kwæ, dy jaan uwz dyeppe wuwnnen.
Dy Hægfte Hærre hâdt zyn fwyeppe nôg om hæg
Om uwz toa gyzzeljen mey jyette fwierder plæg.
In fyker wier zoa wy yn tyeds nog næt ontweytze
Uwt uwz fuwl zuwnbydrieuw; hy zil uwz fwierder reytze.
Dy zieugten binne hyer by uwz zoa algemien
Min fynt byney nin huwz of der is meer as ien,
Dy trog ien hyette tyenft wurt oontaaft, in fæft gænne
As bleekke dædden, dy wer uwt it græf opftænne.
Hoa wurde wy byfogt mey plæggen foor in ney;
Uwz fchoonne glædde Ky, dy ftærre dey by dey,
In jyette wol min næt zyn flieugte paden mye,
Eltz giet zyn âdde gong, ik kin it næt forfwye.

Dy Goadtstyenst wurt foragt, eltz blieuwt allyke dom,
In sprektme der reys fin, zoa laakkit min 'er. om.
Het zil 'er eynling nuw, het zil 'er fin uwz wurde,
Dy minschen algemien, dy bin ynt kwæ forhurde.
Ien swiere tyeustre wolk dy hinget oer uwz lân,
In nimmen wol it syæn nog fielt Goads slaande hân,
Mar as dit pestfyoet æk reys oerslæg oonne minschen,
Hoa nær zoe 't wæze, ô! hoa wier it dan toa winschen,
Dat eltz zyn zuwnnen ôfbriek yn genieugtigheyt
In ôfstoe fin it kwæ, hyer is it der 't him leyt.
In dogge wy it næt, wy zille 't uwz bykleye;
Lit uwz uwz onkruwd dan uwtwyoedde, in uwtfeye,
In mey ien britzen hart del falle for zyn træn:
Lit uwz mey triennen ynne æggen ney him gæn,
Wa wit dy Hægste mogt uwz wer genadig wæzze,
In al uwz wuwnnen wer forbynne, in genæzze,
Zoa zoe uwz lyægt dan æk wer opgæn as dy dey,
Goad zoe ynt korte al uwz plæggen nimme wey.
Nuw Lânslieuw ik meyts dien, in littet hyer by blieuwe,
For dizze reys genôg ik kin næt fyerder schrieuwe;
Mar winschje for it læst uwt al myn harten gruwn,
Goad meytze yn uwz Lân wer minsch, in bisten zuwn.

S. A.

Ien Gærsprek twiske

# Ien HUWN, in ien KAT;

Dy Huwn hyet KAMMER.

KAMMER.

WEl Puwz het zeyste doarste jyette langer slynne?

PUWZ.

Werrom næt? kin ik oors mar ærnse hette fynne

Der

Der my mar oonstiet, dat taast ik mar happig oon,
'k Tink better yn myn lyef as dat it wurt fordoon:
As ik mar hier ôf der ien byttie wit toa kryen,
Ik flieng 'er gau op toa, in sal æk næt heel myen.
As dy Spyskæmmers door mar effen iepen stiet,
Ik ney dy môlk pôt toa, het slabje ik dan swiet;
Dat durret dan zoa lang as ik 'er wurd uwtjagge,
In zoa it dat næt wier, dy pôt waard schien omsagge,
In roppese kis, kis, der jaan ik weinig ney,
Ik rin næt fyerder as ien tred twaa uwtte wey;
Mar kin 'er kort der ney al gluwppend wer yn sluwppe,
Fyn ik nin môlke, dan byhelp ik my mey suwppe
Zoa folle as my læst.

K A M M E R.

Wel Kat hoa doorstet dwaan?
Ik wed as ik it die, ik kryeg dy huwd fol slaan.

P U W Z.

Mar, Kammer goede frieon, dit moaste zykker witte,
It slynnen kinne wy uwz libben næt ney litte;
It is uwz âdders erf, uwz sekze bringt it mey,
Ik kaammer mey toa wrâd, in lit it æk næt ney.

K A M M E R.

As ik uwz Mâster wier, ik smyet dy yn it wetter
Mey stiennen omme hals, dat wier him folle better
Az sokken slynschen dyer toa hâdden ynne huwz.

P U W Z.

Het zeyste sluwgge Huwn, dy holle wurt my kruwz;
Dat moastenze dy dwaan, dan wier ik hyer allinne,
In koe uwz heelle huwz bysnuwwe, in trog rinne.
Mar wier dat ik æk rin bistou my ynne wey,
Oors kryg ik zommes wol ien byttie pankoek mey.

K A M M E R.

Juwn as 'er struwke wurt dan jouwe's my ien stikje,
Mar 't falt juist næt heel græt in dat giet finger likje.

Mar zettenze uwz toa gærre ien pan fol forre-nooe,
  Duw kryegster næt fin puwz, al waarste jyet zoa boos.
In kaamster tigte by ik zoe 'er dy wey bytte,
In zels dat pan fol struw allinne swiet op ytte.
  Ik kin æk wol ien op al wier 'er tygge tyuwk,
  Ik iet him furdig in swiethartig yn myn buwk.
As dan dy pôt is leeg, hy wurt for dy bywarre,
It slikjen fin ien pôt mey my kom zelden barre,
  ôf 't moast juyst wæzze dat Puwz næt toa fynnen wier,
  Dan bart it zommes wol, dat ik o! ærm dyer
Ien pôt ôf panne kry, der ik dan schien wol feye,
In litteze 'er wat yn ik zil 'er næt oer kleye,
  Mar slynne wol ik næt, dat wurt uwz hurd forbæn,
  Mar der joustu næt ney al kinste 't wol forstæn.

## P U W Z.

Wel werrom zoe ik zommes næt ien byttie krye,
As nimmen my wat jout zoa moast ik honger lye.
  Al meytz ik zommes æk uwz mâster hette kwæ,
  As hy it wol bytinkt, hy het fin my nin schæ.
Ik zuwwerje zyn huwz fin folle fræmde ytters,
Fin spek, in flæsck, fin tzyes fin bræ in buwtter bytters.
  Doa ik hyer eerst oonkaam, doa wiernser bye ruwz,
  Min syogt byney næt meer ien libbendige muwz.
Zoa lang as ik hyer bin, zoa kinne's hyer næt durje,
Dat swiete muwzze flæsck der moat ik my mey furje,
  Dat smakket my zoa swiet as dy ien stikje spek,
  Zoa lang as ik dat hab zoa ly ik nin gebrek.

## K A M M E R.

Mar Puwz ien wurt fort læst, wol wy hyer fredig libje,
Lit uwz dan meytze datze næt meer oer uwz kibje,
  Ik zil fin myn kant kluwk byweytze mâsters huwz,
  Blieuw duw him æk getrouw, in hâd dy oonne muwz.

S. A.



# IT OORDE DIEL
FIN DY
# FRIESKE RYMMEN,
Toa witten, dy Hôndert in Fyftig
## PSALMEN FIN DAVID
Mey dy oorre
## LÔFSANGEN.
BYRYMME TROG
## GYSBERT JAPIKS
*By âds Schoaltyenner toa Bolserd,*
IN
## JAN ALTHUYSEN,
*Jinwurdig Pastoor op dy Lytze Jouwer.*




TOA LIOUWERD,

By WYGER WYGERS, Boekedrukker, Bynder in Forkæper, oppe Kelders, it Fyourde Huwz fin dy Kuwrmeytsers Pyep, der dy Rotterdamse Erasmus uwthingget.

1755.

# GOEDKEURINGE.

DIzze Psalmen for zoa fier dy yn Friessche Rym brogt binne trog dy Wyze, in Eerwurdige Man *J. Althuysen*, habbe Wy trog læst fin 't Classis fin Doccum mey oondagt neyzyoen, in mey opmerking trog læssen; Wy habbe der yn alle saken byfuwn næt allinne oerienkommende mey dy Leere fin uwz Tzerke, mar æk toa uwz forwondering byspeurd, dat it mæst dy eygenste wurden binne; Uwz tinkt, dat dit wurk heel stigtelyk is, in wakkere nuttig, dat alle Lieuwe, dy disse taal kinne, dit boek lezze, of it nog tyinje mogte toa delsettinge fin trotze minschen, toa ônderwyezinge fin ienfâddige, toa opwekkinge fin trage, toa forsterkinge fin zwakke, toa forlyægtinge fin dy næt witte, in æk toa træst fin forleegene, in bydroefde Sondaers; dat is ten minsten it winskjen fin

*Jodocus Heringa*, Pastôr yn Droegeham.

in

*Wilhelmus Columba*, Pastôr toa Morrha.



'T WIer Gysbert, Japiks Zoon *yn't Friesche rymjen furdig;*
*Dy eltz ien lôf moat jaan, hy is it duwbbeld wurdig,*
*Dy rymme ien menning fin dy Psalmen my foor wey.*
*Dit dræuw my oon om him der yn toa folgjen ney;*
*In derrom gyng ik æk reys nuw in dan stil zitten,*
*In makke zoa fort klær, dy hy my hie oerlitten.*
*Læz Lânslieuw læzzes trog, in ônderſiekes fry,*
*Mar wæz dôgs næt forôf ôfginstig niæunke my.*
*Dog wol him immen om myn wurk toa lækjen flye,*
*Dy dog it mey forstân, dan mey ik it jern lye;*
*Mar brauwe Friesen gæn hyer yn, dit is myn rie,*
*Næt (zoa 't my al is hard) toa wurk mey onhysche.*

J. Althuysen.

Op dy byrymde SALMEN
fin
DOM. J. ALTHUISEN,
*Pastoor oppe Hiaure en Bornwird.*

S*Jog nou reis Fryssche Boer, di âde mei di jonge,*
*Hoa dat hier ien Pastoor opt Fryssche boers kin sjonge;*
Althuysen *is di man, hy kennet wakker dwaan*
*Hy hoeft yn dizze kinst om nimmen næt toa jaan:*
*Hy pligt hi* Fæbus-om *ææk altemets toa kommen*
*En het op* Pindus *higt' fergærre folle blommen;*

S 6 *Hy*

*Hy rymmet forre foest, in makket watter wol,*
*Hy schrieuwt fen rymmery ææk heele boeken fol.*
*Hy kin di miette in tred forschrikte tygge reitse,*
*In oppet aldermoist syn brauwe digsels meitse.*
*Min sæg toa foren ææk fen him wol menning stik,*
*Soa biuester mooi fen wird, fen ynbaad in fen schik;*
*Nou het hy wær dit wirk oer* Davids *Salmen makke,*
*In op di ade groon forschaate ekers bakke;*
*Der* Gysberts Japiks *lang for dizzen lizze liet,*
*Dit fangt hy nou wer oon, in 't smakket him soa swiet.*
*It lykket dat di man næt ræste kin nog sitte,*
*Al soe hy dei bi dei fen al syn drokte zwitte.*
*Soa blieuwt nog in 't forstaan di ade friessche spraak,*
*Soa sjonge Lieuwe in 't laan, mei wakker zwiet formaak.*
*Ei Lanslieuw lit dit wirk jimme altemets formeitse,*
*Forstæn jimm' 't yn dy groon, soa filt toa zwietter smeitse:*
*Lit 't wraadsche sjongen oof en læs dit dei bi dei,*
*Wa wit wat betterschiep soks in jimm' bringt toa wei.*
*Bitankje Domeni for dit syn brauwe schrieuwen,*
*In hoopje dat hi lang yn dizze wraad mei blieuwe:*
*Wes blied mei dit syn wirk, en siekje'r nei toa dwaan,*
*In bid uws lewen Heer, dat di syn Geest mei jaan,*
*Dat di uws allegærr' mei stjoere nei hier boppen,*
*Om mei ien moele in hart Him iewig oon toa roppen,*
*Der nin föröring is fen wirden yn di spraak,*
*In der min sonder ein bisynt het græst formaak.*

Foeke Sjoerds.
*Schoal-måster toa Nytzjerk.*
*yn 't aast.*



It

## It oorde DIEL

FIN DY

# FRIESCHE RYMLERY.

## Dy Eerste PSALME.

*YEn oor dy't lest, sjong Philips Soon dey dolck' seyn',*
*Sjong, Cyri-locks-ljep, Bâbels baed rycks eyn',*
*Sjong 't heag op kliewwi fen Romens wrâd fåddye,*
*Sjong Lân-Sted-See-twangs lock trog minsch' mord'rye,*
*Isr'els oerst harp sjong-maester acht 't nin mijtt',*
*Het eyn't, om-weyn't, mot-scheyn't, roast' hijt, tijd slijtt'.*

I.



LOck-sillig sjongt dat kroon, salv toalv stamme Haed,
Lock-sillig dy naet wann'let 't kromme-uwck-paed,
Nog stiet opp' i wey der goad leaz' suwnne-uwt-slaebjers,
Nog sit opp' ljaegen-bank, by spijt-spot-raebjers,
Dy, trog fuwl tawtjen, scheynje elckx namme in eer,
In 't from folck naet ontsjea, jå salm naet de HEER.

2.

Jå hy 's, fol lock, mey 't heagst wol-lock omjuwn,
Dy Goadz wird, hertz-njue gruwnig oere in stuwn,
Siel-willig djiep oer koaget yn 't oer-tinkjen,
By 't Sinn'lieacht, jå by Moanne in Stierre eag-pinckjen:

Hy weydet, hy wol tieret, wol-lust-fet,
Yn 't nea noag oer-koyd wond're-swiet, GOADS WET.

3.

Dit is sijn sill'ge-yn-borsts Hijmmelscke huyning-seamm.
Mar, hertse al ford: Hy pronkit as in beam
Dy djiep-gruwn wirrt'let, naet om uwt to wjoeden,
Yn fied-fet klaey, oon swiet-wiet rin-stream-floeden,
Dy frucht yn tijeds jout; bled nog grienne ontbeert:
So rint him al sijn dwaans lock ney bejeart.

4.

Mar dit oer-wird lock, nin goad-leaz' by blieuwt.
Jæ binne az tsæf dat d'wijn bliest, stuwt in drieuwt.
For rjuecht rjuecht War forstomjes', t' rjuecht onwirdge.
Jæ eack naet yn 't djoer Buwn Goads rjuechtfirdge.
Want de HEER kin wis t rjuechtfird'ge fromm'ljue paed,
Mar d' Goad-leaz' giet ynn' gruwle' omwey toa naet.

G. Japix.

# Dy Oarde PSALME.

1.

HEt knet't, het bret, het djoeyt, slobt, wadd't in wæz't,
Het fekje in breckes' breyne yn 't leaze oerlizzen,
Het schoerje s' holle, in hottje sin in gaest,
Hoa bosckje all' Naessjen gear, yn dwaen yn sizzen.
Wradsch Keningen græt Forsten, rijpp' Riedsheren,
Fen east, west, suwd, noard schoalje in troye t' honk,
Om de Al-oerst HEERE, in 's HEERN salv Soon toa keeren,
(O krestleas dwaan!) in sotte oerdwers jearm schonk.

2.

Jæ allje in ralje: ô lit uwz, mey elckoor,
Forſchoere, ploaitſje in brekke, az ſtrie, hert bannen,
In ræffelje jearm touw-wircks flaegs to loar,
In wy 'et fen uwz ſchonke, halze earme in hannen.
(O ſlop beſluwtt!) Dy ynne heagſte hymmle ſealle,
Sijn onbeklieuwbre feſte wen-pleats hadt,
Tuwſckjet mey jearm ba-heys lit-tinckne prealle,
Ja laket ſcheetſck oer fock oerdwaelſck dwijl-kat.

3.

Mar az hy den, mey gleon grijmm'eag-leag, ſoer,
Hiet falgjende uwt-breck luwd beginnt to bromjen,
So ſchil hy ze hird, toarn-gleon, az mey holſck fjoer,
Forſchrikje, in blea lea-lilljend lef dwaan ſchromjen.
Ick hab (doz eer'nt d' heagſte Heer) dy gloar-glanze holle,
Seyn-ſill'g-ſalve oerſtirt, oer-ôalje, yn oer-miett,
Mijn Kening hab ik, mey miettleaz gaeſt op-ſolle
Oer Syon, dy 'k myn heyl'gheyts feſt-berg hiet.

4.

Nu ſil 'k, yn 't klear, forklearje fen 't beſluwt,
Het d' Heer mey ſey, for wradz-bouw, tijd in ſtumne,
Mijn Soon binne y, dy 'k alle oer-jouw to buwt,
Soon dy 'k joed oonfangleaz teyn hab in wonne:
Dog ſliuechs in æſck; 'k ſil, ſen fiere in heyne,
All' heyd'nen jo to'n erve, yn eymdomm jæn,
All' wijd wrad oer, oon all' ig oerd in eyne,
Sil Jon beſit eyn-peall' nog mietse ea ſjæn.

5.

Y ſille ſ' meye hirde yerz'ne oer-haed-ſtoak ſlaen,
Dy jo naet tjinje, in Jon bedrieuw jin pielje.
Oon ſticken buwtſſje, oon groeſe in tſæf fordwaen
Schille y ſe, in az glez-bruckle yerd-pôt forniellje.

Doz Keen'gen nimme, ô nimmet yn djiep t'hertt'ne,
'T Jilt: bruwk forstan, diss wigte haed-sæke is 't wird.
O Rjuechters great in wjealdig, wol-lust-dert'ne,
Ly nolke tuchte, o 't domme hert neat forhirdd.

6.

Tjienje hoasck; o tjienje, yn bernne-eangst, nommel njoet,
Mey djiep ontsjog de Heer, de oer alle Heerne oer Heere,
Buwg, wezlyke, yn gelaets-blier, demmen, froed,
Buwg for him; libbje in rjuechtgje ney sijn leere.
Forwolkomje 's Heern Soon, mey ynsiern druwckjen
Fen hert-gruwns paey, blier-sillig swiet onthell,
Op dat hy jimme opp' wey naet kom t'forbuwckjen
Yn moedz hietsalg, wisp leagjend gleon az d' hel

7.

O wol-locksillig! oer-locksilligh iz dat folck!
(O locks-lok, fier bopp' wit, forstân, œf tinkjen)
Dy op him trouwje in bouwje. O 't is in kolck
Fen on-gruwn swiet, dat Hy jearm myld det schinkjen.

G. Japix.

# Dy Tredde P S A L M E.

1.

HOa folle bin 'er wol,
Wans hart sin nyed is fol,
Dy my jin binne, in kwelle.
Oerfloedig wurt bysuwn
It goaddelæze buwn,
Dy har tyen my opstelle.

Ik

Ik hær ien grætte trop,
  Dy sprekke kræftig op,
Dy zisse fin myn ziele;
  Hy, Hy het by zyn Heer
  Nin heyl, nog ginste meer,
Lit uwz him mar forniele.

2.

Mar liæwe Heere y,
  Y binne ien schyeld for my,
For wa soe ik dan buwkke;
  Y binne nuw fortoon
  Myn eerre, in myn kroon,
Dy my dy holle opluwkke.
Ik rôp al het ik koe,
  Dat Goad my hærre woe,
Dat hy him toa my kærde,
  In fin zyn berg, dy wis
  Fin ruwnom heylig is,
Wiert dat hy my forhærde.

3.

Ik laey my swiet yn ræft,
  In sliepte tygge fæst;
Mar kort ik wer ontwekke;
  Want Goad dy stoe my by,
  In ônderfteune my,
Nuw zil my næts ontbrekke.
Nuw bin ik brauw yn stæt,
  Nuw schrik, nôg schroom ik næt,
Lit mar tyentuwzzen komme,
  Dy nyedig trotz, in kwæ
  My tingje neye læ,
Joa motte 't fyeld dogs romme.

4.

Ey! ſtæn dan Hær dogs op,
In luwk my uwt dy trop
Fin dy op my oonlizze;
Jou habbe har ferſleyn,
Har tosken bin yn eyn,
In derrom mey min zizze,
Uwz Haed is ſin uwz Hær;
Wy ſjonge toa jou ær,
Dat jou oermylde zeyne,
Oer 't folk dat ney jens ried
Har draagt yn wurd, in died,
Toa ninter tyed mey eyne.

J. Althuyſen.




## Dy Fyerde PSALME.

1.

AS ik joa rop myn ljæwe Hærre,
Ey luyſterje dan dogs ney my;
Y woen jou âdſtyts toa my kærre,
Doa ik zoa 't lykke moaſt fordærre,
Doa ſtoen y mey jens help my by.
Lit my æk fort jens ginſte ſmeytze;
Hoa lang hoa lang zil wol fortoom
Myn ærre Lieuw toa ſchânne reytze?
Hoa lang wol jimme oers nat meytze
As yedelheyt geduyrgen oon;

2.

Mar jimme, jimme moatte witte,
Dat Goad for him ôfzondre het

Ien,

Ien, dy zyn ginste zil byzitte,
Dy Hy noyt zil forleegen litte;
Hy zil my hærre ier in let.
Wæz dan forsleyn, mar wagtje jimme,
Zoa 't muwllyk is, for zuwnnen kwæ;
Sprek nagts ært jimme sliep fornimme
Yn stilte mey nin luwdde stimme,
In lit zoa restje jimme læ.

3.

Offerje zoa Goad ôfferhânnen
Op 't Alter Goadts fin rieugtheyt blier;
Fortrouw op Him yn alle lânnen,
Dan zille wy fin zuwn, in schânnen
Fry spritzen wurde yn 't iepenbier.
Der binne folle lieuw, dy sprekke,
Wa zil it meytze dat wy fyæn
It goede; lit uwz noyt ontbrekke
Jou lyægt, jou ænsigt lit dat strekke,
Dat allis uwz toa beste gæn.

4.

Myn hart hab y mey freugd oergetten
Fry folle meer, dan doa toa tyed
Har koon oerfloedig wier uwtschetten;
In joa yn allis lok ontmetten,
Doa wier ik boppe har nog blyed.
Nuw zil ik freedig my dellizze,
In sliepe ræstig swiet in stil,
Nuw zil y moat ik eynling zizze,
Nuw zil y meytze, 't zil næt mizze
Dat ik, ik zykker winje zil.

J. Akhuysen.

Dy

# Dy Fyfte PSALME.

1.

IK moat nuw al wer toa joa roppe,
Forftæn reys het ik hab oertogt,
In wier myn peynfen my toa brogt;
Wol my Hær der y weynje boppe
Dôgs næt forfchoppe.

2.

Myn grætte Goad, myn Keuning weyne
Jens ærren dôg ney myn gerop,
In let der mey ik bidde op,
Ik zil myn bæ toa jou opzeyne,
In zonder eyne.

3.

Moarns ier zil ik joa hærre litte
Myn lûwd, ja ik zil dey by dey,
Zoa 't muwllyk is, gæn lâns jens wey;
Ik zil toa weytzen boppe ditte
Æk heel wol witte.

4.

Y habbe ommers gien byhæggen
Yn fuwlle died, yn goadlæz dwaan,
In dy him wol ney boosheyt jaan,
Dy zil forgæn Heer for jens æggen,
Dy 't kwæ noyt zæggen.

5.

't Uwtlittne folk zil næt bydye,
It mey æk gæn zoa mâl aft wol;
Y haatje har, in joa dy dol
Mæft al har dwaan ney onrieugt flye
Mey y næt lye.

6. Y zille

6.

Y zille har dy leugen fprekke
Fordwaan; jou gramfchip dy zil gæa
Oer har dy néy bydriegen ftæn,
In dy har han ney deyen ftrekke,
Dat zil y wrekke.

7.

Om har, dy falfk har tongen fpriede
Tyen my, zoa lied my, dat ik mey
Myn tredden rieugte låns jens wey;
Wol my om har dy my forriede
Jens paad låns liede.

8.

Næts is 'er yn har tuwt toa fynnen
Dat rieugt, in wol is, 't hart in keel
Dat is fol fuwllens alleheel;
Har tonge flayt om moy toa fchynnen,
Mar ftiet toa flynnen.

9.

Zis y mar datze fchieldig binne,
Jaan y ze ney har kwædwaan læn,
Lit dogs har riedflaan næt byftæn;
Drieuw y har dy tyen jou oonrinne
For jens æg hinne.

10.

Mar lit har dy op jou bytrouwe
Bly wæzze, want y bin har fchyeld,
In litze har formeytze ynt fyeld;
Lit har jens ginft jens heyl oonfchouwe,
Dy op joa bouwe.

11.

Jou zille ommers mey jens zeyne,
In mey jens goetheyt ás ien kroon
Op him, dy zyn wey wol ftelt oon,
Yn alle oerfloed myld del reyne,
Wa zil har fcheyne.

J. Akhuyfen.

# Dy Segfte PSALME.

*Ten Pfalme* Davids: *fore oerfte fjong-Maeften, op Neginoth, op de Scheminith.*

1.

AL jeld'ne och! Jo myn fuwnen,
t'Oon-hietgjen azz jiet-uwnen,
Och! dijlgje my naet uwt
Ynn toar-fjoers gleauwne ontflamjen:
Och! jou my jon forgramjen
Naet oer (ô HEER!) to buwt.

2.

Al bin 'k uwt-medd' trog 't fuwnlijk,
Jiette iz jon gunfte, ongruwn-rijk,
Mijn to-flechte. Het 's my bang!
Mijn bient, mijn fiel eang triljet,
HEER firdd' Jo, heelje in ftilje it,
Och! Y mijn God, ho langh?

3.

Keer weer, litt' naet, (ljeave HEERE)
Mijn fiel jon holpe ontbeere,
Om jon goertiern'heyts wil

HEER! hâld m'yn lib in wittniss.
Deade iz jons dwaans forjittniss,
   't Græf swijgget jon lof stil.

4.

'k Bin wirgh, lef, jà t' uwt-eyne,
Trog trien, eag-dripp-stirt-reyne,
   't Bod swomt m'yn sât hiet wiet
Dat 'k (ô hert-brek!) uwt-sluwzje,
Mits 'k nacht oon nacht gâl-guwzje.
   O suwn-lest! swierst fortriet!

5.

Mijn eagen binne uwt-litzen.
Och! 't soene iz my tobritsen.
   'k Bin, for mijn jiren, âd
Om 't my mijn fijnne oon-spijtgje,
Dy 't jammre yn my gluwp-nijtgje.
   O! 't hert besjiet m' yz-kâd.

6.

Wijckje, ô fen my, quae-dieders,
Ongerjuechtheyts wirck-beschieders;
   Want de HEERE het, ney bejeart,
Mijn neads-rops wolck trog brecken,
Boet-firddigh herts-gruwn sprecken,
   Uwt yn-goe njue forheard.

7.

Mijn luwkjen, ljuentjen, trienjen,
Heart God, mey holp-forlienjen,
   Dy 't hosck-mijld oon-nimt. Wier!
Wier binne nu mijn fijnnen?
Beschamme, oer-stjealpt mey pijnnen.
   Loack, so 's God my goertier!

G. Japix.

# Dy Sânde PSALME.

1.

IK zil yn need my toa jou keerre,
Op jou fortrouw ik Goad, in Heerre;
Red my fin myn forfolgers wreed,
In meyts my fry fin alle leed.
Lit har næt mey myn ziel wey rinne
As leuwen, dy forschurrend binne;
Lit har syæn dat my næt ontbrekt
Ien helper, dy myn lyen wrekt.

2.

Jou Hær, wâns æg it al trogklurket,
Jou wytte het dy minsche wurket;
Hab ik oyt zok ien spul bygien?
Het oyt myn han ney onrieugt stien?
Hab ik har oyt mey kwæ bylænne,
Dy yn goe freede mey my stænne,
(Ja for myn haters onbytogt
Hab ik næts dan het goed is zogt;)

3.

Dan mey myn fyân my forfolgje,
Hy mey my dan it hart wol dolgje,
Dat hy my dan mar frylyk dey,
Hy nim myn ærre dan mar wey.
Stæn op Hær lit jou gramschip blyke,
Lit myn bynauwers for my wykke,
Ontweyts toa my, dat is myn syeugt;
Jou habbe Hær byfellen 't ryeugt.

4.

Ien tygge grætte bult sin lieuwe
Dy zille dan ruwnom jou blieuwe;
Keer, keer y ynne hægte mar
Goad Japiks wer sin boppe har.
Uwz Hærre zil dy lieuwe rieugte;
Ik bid jou wol myn dwaan byslieugte
Ney datze is yn oprieugtigheyt,
In ney it rieugt dat by my leyt.

5.

Lit dôgs dy boasheyt sin dy kromme
Fin wey reys eynje, slag d' onfromme;
Mar meytze har dy lyk dwaan fæst,
Lit allis dye toa har bæst.
Rieugtfurdig Goad, y Hær, y prieuwe
Uwz hart, y syæn het wy bydrieuwe.
Myn schyeld is Goad, myn winsch, in wâd,
Der dy oprieugte lieuw byhâd.

6.

Goad is ien Rieugter heel rieugtfurdig,
Dy eltz bylænt ney 't hy is wurdig,
Dy dey op dey oer 't kwæ wurt boos;
Hy sil zyn swurd scherp slypje ien poos.
Zoa hy næt wurt toa 't goed ontslitzen,
Zyn boagge het Hy styef oonlitzen,
Zyn pyllen zille sniddig flæn
Tyen har, dy kwædde wegen gæn.

7.

Fuwlle wapens dædlyk, in gruwllyk
Het Hy klær makke, der hy muwllyk
Jin zyn forfolgers hyet, in wreed
Yn 't eyn zil bruwkke toa har leed.

Syog, fyog reys oon dy nystelbolle,
Syog hoa 't zyn læ fin onrieugt fwolle,
Fin klære moeyte giet hy fwier,
In liegt mar fry ynt iepenbier.

8.

Hy het ien dyeppe kuwlle makke,
Dy het hy liltz, in hol uwthakke;
Mar yn dy kuwlle as ynne hel
Foel hy zels fin boppenen del.
Zyn moeyte zil æk wer del komme
Op eyn zyn kop, in zyn onfromme
In kwædde dieden zille fæft,
In zykker dye toa zyn læft.

9.

Ik zil uwz liæwen Hærre pryezje,
Ik zil zyn namme lôf bywyezje
Ney zyn gerieugtigheyt zoa græt,
For uwz lieuw uwt toa fprekken næt.
Ik zil, ik wol, op, op myn tonge,
Ik moat dy Hægfte Pfalmen fyonge,
Ik wol, wylt ik hyer bin om læg,
My buwgge for myn Goad om hæg.

J. Althuyfen.

# PSALME acht.

*Ten Pfalm Davids foor dy eerfte Sjong-maefter op dy Gittbith.*

1.

O HEER, uwz Heer, hò Heerlijk, hò troglôftig,
Great-diedig is jòn Namme, O hò rom-rôftig,
d' Yerde

d' Yerde oer in oer; jôn ontſjoene oonſjean ſpraet!
Nin ſeamme kin't, ſen Wrâd nog Hijmm'len, naet.

2.

Berns muwlkjes, lijtſe bern, ja bern dy ſuwgje,
Goads lof in kreft ſo grewnig-uwnig tſjuwgje,
Jin fijnne tuwt, waens God-forjitten kât,
(Jin 't wraeck-ſwolm hert) 't Goads-laſterjen ijn hâdt.

3.

As ick, mey eag om heag, jôn hijmmel oon-ſchoogje,
Dy wond're goog, dear booge oer booge ijn boogje,
Jôn fing're wirck; dear Moanne in Stjirre ijn giet,
In trog jon ſtjoere, uwz jier-gongs ſtuwne-miet.

4.

Het 's (tinkje ick den) dy naetig earme minſche
Dat y ſo gruwn-djiep him, to goe, betinſe.
Het 's Adams bern; het, het 's dogg minſche Soon,
Dat Y him ſijckje, in ſijn ſaeck ſo nimme oon.

5.

Y habbe him ſijts, lijts min az de Ingelen macke,
Mar heaghlijk de holle om eer-kranſge in om tacke?
Y jaene him 't heerſckjen oer jôn han-wirck, 't giet
Him ſo dat onder foet him all Djier ſtiet.

6.

Njuet djier, lijts, great, Schiep, Ogſen ijnne weyde,
't Wijld fen 't Wâd, berg, boſck, Wildernisſe in heyde,
't Fleand Fuwgget dat trog loft in hijmmel wjuckt
Ja 't Fiſck dat djiep ijn ſât in ſwiet wiet duwckt.

7. O

7.

O HEERE uwz Heer, ho heerlijk ho trogloftig,
Great-diedig iz jôn Namme? O ho rom-roftig
d' Yerd oer in oer jon ontsjoene oonsjean spraet,
It wit fen boerde, eyne, ig nog miete naet.

*Dy d' eere bellet fen 't Ste-buwz,*
*In krodit se, ijn triomphe, s' buwz,*
*In swolmt, az wetter-borlle, ijn moed,*
*Dy 's pronke az mey ien Podde-boed.*

G. Japix.

## Dy Njueggende PSALME.

*Ten Psalme Davids, foor de oerste*
*Sjong-Maester, op Muth-Labben.*

1.

UWz ljeav HEER wol ick, to dizz stuwn,
Lof-sjonge uwt hert, jà herte-gruwn,
'k Wol kiel, hert, pin in tomme ijn 't herpjen
Om 't wond're Goads klear t' uwttjen scherppje.

2.

Yn jo sil 'k steez oon blijer in bly
Opdonsje in gaest-formeytsje my:
Jôn Namme sil 'k for ad in jonge,
O allerheagste! lof-psalm-sjonge.

3.

Om dat mijn fijnne iz efter-beck
Oer-tomle, in fluechtjend romt it feck,

Hy

Hy ploff 't forsleyn, hy mot fordearre
Fen jon eansichte holp-redd ljeave HEERE.

4.

Want Y habbe, HEER, mijn lijck, mijn rjuecht,
Mijn rjuecht-sake œf-dien, lijck in sljuecht;
Y sietene op jon Troon, O Rjuechter!
O rjuechtvirddigheyts lijck-besljuechter!

5.

Dy goadleaz Heyd'nen habbe Y schien,
Trog jon gleon scheldjen gled fordien,
Herr Namme habbe Y gruwn-fordijlge
Ja yvig yvig tor forwijlge.

6.

O fijnne! iz nuw trog leaz beleyd,
't Forwoestjen eynge yn yvigheyt?
Sint nuw uwz Steden az op-schobbe?
In iz herre huwgg'niss djiep bedobbe?

7.

Ne, fijnne, ô ne: God dy 't al wit,
Al sjogt, al heart, salme yvig sit;
In het sijn War to 't rjuecht ontditsen,
In het sijn Troons gordijnne ontlitsen.

8.

Hy schil salm rjuechtje d'hele wrad
Nimmen ontsjeande, az oerste Fâd,
In oere Ljue sock oordeel lezze,
Dat sil ruwnom rjuecht-miettig wezze.

9.

Den iz hy to-flechte, heagte, in schuwll
Jerm dy fortreaun gâlje yn druwcks kuwll,
Yn grijmme tijd, yn grouwle ftuwne,
Iz hy de oer-leftge yen honck befuwne.

10.

Dearom, HEER, dy jon Namme kin,
Feftlijck fortrouw't, mey hert in fin,
Om dat Y habbe nea forlitten
Wa jo fijk't, yn op-rjuecht mey-witten.

11.

Pfalm-fjong, ô fjong in fjong al weer,
Dy t' Syon wennet, de oerfte HEER,
Forkundje 't folck fijn heage ynfondre
Great-diedig hoppe-miette wondre.

12.

Hy fijk't, hy tinkt 't fromm bloed forftirt,
Wier oer hy heftig hiet-fâll'g wirt,
Hy fil forjitt'leaz, wis forhearje
'‍t Æng rop fen dy fijn holp bejearje.

13.

Wezz my genadig, HEER ftea by,
Loytfe het mijn haters dwaene oer my;
O! Y dy my 't fordear ontfnelje!
Ja uwt deads portte in græfs-tuwt helje.

14.

Op dat ick jon great lof fortolck,
Yn Syons portten, oon jon folck,
Dear bin 'k op 't heaglijckfte, hert-folnuwgge,
Yn jon lock-filligheyt forhuwgge.

15. d'On-

15.

d' Onrjuecht wirt hompe yn 't felle wiel
Uwt-yerde for de oprjuechte siel,
Herr foet wirt finzene yn dy netten,
Dy jæ to gluwp for oore uwt-setten.

16.

Doz iz d' HEER kinbar, heag ontsjoen,
Hy het rjuecht hoff'ne mey fetsoen
Dy godleaze iz fortijsd (ô pleagen!)
Yn eyn hann-wirck (ô spijt!) bedreagen. *Higgajon Sela!*

17.

Dy godleaz schil doz yn 't fordear
Oer-beck neye, hol to nimme in keer,
Dy God-forjitt'ne (yn 't quea oer-jûwne
't Near-fillig-paed-spoar-bjuestre) huwne.

18.

Mar de earm wirt naet yn 't eyn-leaz foer
Forjitten, hy 's God wird in djoer,
Eack iz d'illind'ge lock-forwachtjen
Forlern naet, mar yn Goads heage achtjen.

19.

Oer-eynje! op, op! HEER lit dy minsch
Naet kreftigje yn sijn gruw'le tinsch.
Lit de Heyn'nen foor jon eansicht schoddje,
In trog jon oordeel blea fordoddje.

20.

O HEER! oon-jey-se bang in blea
Deads kijll'kâdde eangst trog hert in ljea,
Lit-s' so bedearje in rjuecht forsinne
Dat-se earme naet'ge Minsken binne. *Sela!*

G. Japix.

# Dy Tjiende P S A L M E.

1.

WIerom, uwz God, wierom steane Y so fier?
Wierom oerschuwlle, yn tijd fen neare nead?
Och! 't godleas schom, fjoer-hiet, az wreade on-djier,
Oer-moedsch, forfolgje 't earm from folck to dead.
D'Illindige achtjes lijts, ja min az neat
Litte herre eyne oonslag, herre eyn holle oon-grijpje,
Litte herre salm-tins 't boos salm-hert trog-knijpje.

2.

Want (ô fordoarne, in ijn 't fordear forhird,)
Dy great op-jout fen 't fuwl trog him uwt-rjuecht)
Dy godleaz bôlt de uwt-wircke bijse-pertt,
Hy spijllet raep in schreap het rint œf fljuecht,
Hy prijs 't helle oon, flock yn al het 'er sjocht,
Hy åll t, hy måll't, hy råll't smaed, schamme, on-eere,
(O Hymmel-spijt!) hy lasteret de HEERE.

3.

Hy steckt sijn noaz om heag, yn heag-moed dol,
Hy ondertaest nog ondersijkt sijn dwaan.
't Iz jamck, trieut hy sijn blauwe secken fol,
Hy schil om fromheyt naet in sijtter jaen.
Hy tinkt: Dear iz nin God yn uwz oon slaen.
Sijn wey bringt smert: Jôn dwaen ontfljuecht sijn miette,
Hy bliest, dy him neat lijck 't, az moude oer striette.

4.

Hy kåt him salme in moed yn 't hert: Næ, næ
Forwrickje sil ick, ninter tijd œf stuwn,
Fen bern to bern sil 'k ford gean, buwtte qwæ.

Sijn

Sijn muwlle flockt in swart, yn 't fuwl oer-juwn.
Hy bijllet list, moeyte, onrjuecht. az in huwn.
Hy leag-loer 't t' schuwl, onschildge ljoe to deyen,
Sijn eag mierck't omme earme uwtte wrâd to feyen.

5.

Allijck in Lieuwe, ynn kuwl, oer schuwl, oonloer't,
(Az hôlle honger, yn sijn termen, kryet)
In ljeapt op 't nin quea tinckjend Schiep: so gloer't,
Hy op d' illind ge, dy hy 't not oerstiet.
Hy duwck buwgt, az ien dy wijld fuwggelt sjet,
OEf az de Lieuw, for feyd, mey deadlijk hapjen,
Komt hy 't earm folck, mey lobben, sterck fortrapjen.

6.

Hy feyt yn 't hert (ô beestig bot!) hy feyt
God forjit 't sljuecht folcks pleag him oon to tjean.
Hy sjocht neat ney herre om yn yvigheyt.
Hy draeyt sijn holle œf, 't 's him neat wird to sjean.
Stan op HEER God, litt dit naet langer schean,
Litt langer naet, jôn hân ynn boesme sitte,
Steck se uwt, HEER, wol d'illindge naet forjitte.

7.

Wierom lastret dy godleaz fuwl-tuwt God?
Sizzende: Y sijkje naet ney het dy det.
Y sjea lijck wol djiep trog sijn tjock herts flot,
Y schoagje oon wa 't hy, trog fortriet, forplett;
Op datme 't op jout, Jo dy 't wreck swird set,
Wier de earme him op forlit, ynn nead in freze:
Y holpje, in blieuwe, in nead-holp fenne Weeze.

8.

Breck, briezje in buwtf dy godleaz earm omtwa,
Sijkje al her dwaan, ey! gryp-knijp se yn 't gemoed.

Fijnne Y fe naet? in grypjes? wis y dwa.
Jæ ftuwe az moal, to trape fen jon foet.
De HEERE iz Kening, dy uwz yvig hoedt,
In hoedje fil. De Heydnen hy, to fchânne,
De Wrâd uwtftiet, in drieutfe uwt al fijn lânnen.

9.

O ljeave HEERE! ho goe, ho mijld, ho fwiet
Habbe y 't feft moedigh hert fijn winfch forheard?
Y fil him 't hert fterckje, az mey Hymmelfck wiet,
Jon eer fil mijld to herkje op fijn bejeart.
Omm' Weez, bedolt yn druwck dat hy kort fteart,
Rjuecht to dwaen: Dat in Minfcke, ho hy moacht klieuwe,
Naet ford ferre om meer booz died to bedrieuwen.

G. Japix.

# Dy âlfde PSALME.

*Yen Pfalme Dâvids, fore oerfte Sjong maefter.*

1.

ICk trouwje, ick bouwje, ick hab mijn dwaen gruwndeare
(It gong, it rin, it druwck, it klieu fo 't wol:)
Yn God, ick ftân feft op uwz ljeave HEERE:
Ho guwchjes' to mijn fiel, yn laeyts in fchrol,
OEf immen dy op God ftiet aet koe deare:
Flueg fizzes', fuwggel-faey, berge op, berg dol,
Uwz fjet-reauw fil dog deadlijk, dy befeere.

2.

Op 't wird de died. Want, loytfe! dy godleaze
Struwp't mouwen op, mey bleak'rende earmen bleat,
Fet boage in peez, hy fpannetfe, elck mey freeze,
De boute 'er op fornijnnigd az de dead,

In

In doz oer schuwlle, ontsjeande wiet nog weaze,
Om sjietten so de op-rjuecht neat-tinck-op-nead,
Hy 's rekke, hy leyt, hy 's lijv-leaz wiermen eaze.

3.

Ja sijkker! ja stiette om dy fuwneminten
Fen rjuecht in war: Het het dy goe bedreaun?
Mar de HEERE iz ijn sijn silligste heylge Tinten,
Sijn Throone iz heag, ijnne Hijmmel, onbekleaun;
Sijn eag prieuw't minsche-berne falsche minten.
Hy prieuw de oprjuechte, ijn 't libbens buwck op-schreaun,
Mar snoeyt dy godleaze uwt, as ontijgge inten.

4.

Hy schil op de godleaze reine litte
Fjoer, swevel, strijck-jearn, heylle ijn twierre-wijn,
Dit 's 't eyn-deel foor dy godleaz, God forjitte.
God iz rjuchtfirddig dan 't herre helsche pijnn
Hy het gerjuchtigheyt ljeaf, môt elck witte.
Hy laket de oprjuechte oon, mey blier oonschijn,
Ja sill' ijn him 't heagste yvig wol besitte.

G. Japix.

## Dy Toalfde P S A L M E.

*Ien Psalme Davids fore oerste Sjong-maester, op de Scheminith.*

1.

STea by, behâd, 't iz oertijd, ljeave HEERE!
't Klien heapsen fromme ljue wirt lijts in tin,
De guwt klieut, deugd duwckt, fuwl hiet schien, schann eere;
Dy trouwe oprjuechte iz, onder tuwsen nin.

2. Ja

2.

Jæ ſprecke oorz neat az ſmoar-gled guwchlerye,
Elck flaey't ſijn frjuene, elck ſchildret wijt ſijn ſwart,
Mey gledde tong, ſchien preat, plomſtrijkerye,
Jæ kâtje mey in duwbbel-duwbbeld hert.

3.

Uwz God ſchil wis, œf-ſnye, uwt muwlle In wangen,
d' Oer-guwne lipp, 't oerhuynnigd galle fel:
God wol uwt-tjean, mey gleone ſchroey-nyp-tange,
Dy great op jaende tong njuencke him rebel.

4.

Dy oer-juwn quea hel-huwnen bijlje in râlje,
Uwz tong jout de oerhân uwz, jild, oonſjean, ſteat,
Uwz lippen binne uwz eyn: wy kinnet ſtâlje:
Wa 's maeſter oer uwz? nimmen, nimmen neat.

5.

Mar hertſe het God ſeyt: Om 't illindig lyen,
Fenne earme onrjuecht-forwoeſte neaddrift-leaz,
Wol ik opſtean: Ick ick ſchilſe hoedje in frye
Fenne herre dy ſe oon-blieze eangſt ſpijt in freez.

6.

Dy wirdden dy God eernet, ijn ſijn ſprecken,
Dy binne nolck, rjuecht, inekel, lott're klear,
Az 't ſulver dat ijnne uwn leyt gleon to blæcken
Dat ſânreyz ſmelt't, in ſchom-ſchien wirt aldear.

7.

Y, ljeave HEERE, Y ſille-ze beweartje
Fen 't ſuwl wrad ſchom, dat jon folck leagen leyt,
Het hoeder ſomme, uwz hoederlijk, bejearje?
O wiſſe hoede! uwz haed ijn yvigheyt.

8.

Dy booze binne op 't moed, in ruwn om troje,
Jæ bofckje gean, ho! 't rint rom ney bejear,
Wenneer-fe 't fchom dear fnoodfte fchodden fchoje
Op 't keffen fen lânz heagfte fteat, ijn eer.

G. Japix.

# Dy Trettiende P S A L M E.

*Ten Pfalme DAVIDS fore oerfte Sjong-maefter.*

1.

HO lang holp-redde HEER God, ho lang,
Ho lang, ho lang: (het wirt my bang!)
Ho lang is 't yn jon rie befletten,
Dat ick by jo blieuw yn 't forjitten?
Ho lang jon treaft gljuerck fchuwl, fo ftrang.

2.

Ho lang fil 'k, yn fiels jam're-kley
Droaf rie-plachtje? Ho lang dey oon dey
Mijn hert yn droaffenifle op-jitte?
Ho lang fil fpijt in wrijt my bijtte
Fen mijn dea-fijnne yn greatfch pohey!

3.

Laeytfe oon, forhear, my, ljeave HEER God,
Forljeacht mijn eag fen 't droaf-fchaeds dodd,
Dear 'k gâlje in, by-ney-blijn, trien-fijpje,
Op dat my d' lange fliep naet flijpje,
Yn deads forjitt'le kijl-kâd flot.

4.

Op dat mijn fijnne, al t'onbetocht,
Neat bijllet: 'k hab im gled oer-mocht;
Op dat, dy sijkje mijn fordearren,
Naet guwchje in juwchje, mey bejearren,
My sjeande oer-wonne in t'onder-brocht.

5.

Mar 'k trouw-bouwje op jon goertiernheyt
Mijn gaest yn jon seyn laeyts-rijck weydt,
Ik sil uwt herts-grawn, mawlle in tonge,
For d' oon my wol died, de HEER God sjonge
Tanck-lof, mey yn-borsts ynsiernheyt.

G. Japix.

# Dy Fyertiende PSALME.

1.

DY ssieugte sprekt (wa trilje næt zyn lie)
Ynt hart, in zeyt der is nin Goad joa meytze
Har wurken kwæ, derze oont fordærren reytze,
Der is næt ien dy goed dogt, mar wol kwæ
't Is schân in schæ.

2.

Uwz liawe Hær zæg uwt dy Hymmel hæg,
In lôkke del op 't grætte minsche bawnne,
Of der næt ien waard ônder har bysuwnne.
Dy wyez wier, in of immen wier om læg
Dy Goad onsæg.

3. Fine

3.

Fint rieugte paad bin joa al willens ruwn,
Joa wyke ôf fin Goadts wey, joa fordærre,
Joa binne fuwl, ja ftyonkend allegærre;
By nimmen, ja næt ien yn 't minfche buwn
Wurt goed by fuwn.

4.

Habb' joa dan dy zoa gruwllyk bin fordoon,
In onrieucht dwaan, nin wittenfchip, in wytte
Joa næts, dy myn trouw folk as bræ opytte;
Joa roppe dey op dey, ja moon op moon
Uwz Goad næt oon.

5.

Der binne joa mey fchrik, in ængfte fleyn;
Mar by 't geflagt dat Goad hâdt hæg yn ærre,
Der zil, der wol hy altydt by forkærre,
Uwz Goad dy het op 't folk fin harten reyn
Zyn zeyne leyn.

6.

Fuy, fuy, het binne jimme boofe ftout,
Dy ried fin har dy yn elende zitte
Byfchamje jimme, om dat hy him forlitte
Wol op dy Hær, wier op hy fæftlyk boudt,
Dy hy fortroudt.

7.

O! mogt 'er nuw reys komme zok ien tyed,
Dat Ifrels lok uwt Zion woe uwtfpringe,
As Goad it finfen folk zil wer oerbringe
Yn har eyn lân, dan binfe tyegge blyed
Fin wyed, in zyed.

J. Althuyfen.

# Dy Fijftiende PSALME.

## *Yen Psalme Davids.*

1.

WA iz dat yvig wol beſcherd,
Heagſt fillig onforgoncklijke eere,
'tSwiet om-gong ijn jon Tint; wa wirt
Om wenjen op jon berge uwt-kerd,
Jon heylge berge ô ljeave HEERE?

2.

Dy from, yenfadig, rjuecht in ſljuecht,
Yn dwaan in lit, gerjuechtheyt wircket:
Dy nea uwt hert nog muwlle omtſljuecht
Aet œf it ſeyt ruwn, inckel, rjucht,
Dy naeckne wierheyt datme 't mercket.

3.

Dy næ ſijn mey-maet, æfter reg,
Trog laebjen eer ontſtelt in quea det,
Dy nin ſmaed-wirddens fuwlle ræg,
Az Spinne, uwt wircket, neyſtens plæg
Forgreatend namme ſcheynjend ſchea det.

4.

Yn waems eag dy forſmijt'ne quea
Boosdieder wirt onwirdig lecke,
Mar eere oondien, ijn gaeſt in ljea,
Dy de HEERE oonſjocht: het (ſchien eyn ſchea)
Hy ſwert, wol lijck wol 't lauw naet brecke.

5.

Dy naet bijt-woeck'ret mey fijn jild,
Nog schinck nimt jin de onschildge lyer;
O dy so det, God iz sijn schild,
God iz sijn treast, sijn Hijmmel-hild,
Gods yvig bly sijn yvig blyer.

*Wenneer uwz 't uwnck, op 't gjealpst oerstjolpt,*
*Ja d'hele wrâd uwz fijnne iz,*
*Den iz 't faeck neyst dat God uwz holpt,*
*In fierst, az 't neyst ijn schijn iz.*

G. Japix.

# Dy Segstiende P S A L M E.

*Ten goune klieneot Dâvids.*

1.

BEwerre my, ô God, ick trouwje op Dy,
Ick gruwnje op jo, moed, tinsen, hert in sinnen.
O, sjongt mijn siel, Y binne Heer oer my;
Dogg mijn goe dwaan kinne Y nin baet trog winné,
Mar d' heylge Ljue, oppe yerd, jon ljeave uwt-lezzen,
Wier by mijn tier, wille in formeyts môt wezze.

2.

O! smerte in wee, oer jerm waems gruwje dwaan
(: 't Spoar bjuester sin môt pleage oer pleag bestieter.)
Moard Ater-jeste oon suwlle OEfgoden jaan
'k Schil dat Wierms œffer-bloed wiet naet uwtjiette.
My girzmen, ho se op snolkje de OEf-goads kreamen,
Herr nammên ick onwirddigje om to neammen.

3.

O ljeave HEERE! ô oermijlde yn goe God!
Mijn eyn deel erv, mijns kroes swiet libbne drippen
Binne Y; eack onderhâder fen mijn lot.
't Schied-miett-tou koe naet ljaslijckers oerglippe,
Az mijn wirdd Deel. O eyn deel heag fen wirdden!
In schien erve (ô lock oer lock!) iz mijn wirden.

4.

Ick lof sjong de HEERE, ick lof sjongje yer in let,
God, dy my goe rie jout, yn dwaan in litten:
Salm yn mijn sliep, yn 't droagjen op mijn bed,
Drieuwt 't ynborst my to sill'ge leere in witten.
'k Wol, onophâdlijck, op mijn goe God mickje,
Hy laet, mey eyn hân, my; ho soe 'k forwrickje.

5.

Loytst', loytst' mijn siel, hemmuwlle ho bly ho bly!
Mijn eer gloreret, 't flesck sil sijcker restje:
't Græf sil naet eynleaz finzen hâdde my,
Mijn flesck sil 't yvig rottjen naet oer lestgje.
't Forgean sille Y, wis, fen jon Heyl'ge werre,
Hy schil, yn 't græfs kâd tjuester naet fordearre.

6.

Y sille dy blye, oerblye, hijmmel wey,
't Rjuecht libbens paed, rjuecht lanz, my liede in stjoere.
Freugd, dy ear heard, nog tonge uwt sprekke mey,
Is by jon eanstichte yvig; buwtte eynoere,
Jôn rjuechterhân, to ljeafiijckheyt onbuwne,
Jouwt swiet op swiet, uwt de yvig swiete ongruwne.

G. Japix.

Dy

# Dy Sântiende P S A L M E.

1.

EY Harkje Heer myn Goad ney my,
Ik wol oors næt as rieugt bydrieuwe,
Lit dôgs myn bæ toa jou opklieuwe,
In merkje op myn guwzjen fry.
Ik bid mey onbyfeynsde muwlle,
Lit y myn rieugt for jou uwtgæn,
Lit dôg jens æggen 't goede zyæn,
Der ommers næt for blieuwt forſchuwlle.

2.

Myn harte habbe Y bepræun
By nagt, byzogt, in my brabærre,
Jou fynne næts min zil noyt hærre,
Dat trog myn muwlle is bydræun
Al het ik togt; ik hab my hoede
Ney 't wurd, dat uwt jou muwlle giet,
Oongænde het dy minsk byſtiet,
For 't fuwlle paad fin kwæde in tyoede.

3.

Nauw zorgjende, dat ik mar ſſieugt
Myn gong kaam ney jens wey toa lieden,
Op dat myn futten næt uwtglieden,
In wiekken fin jens heylig rieugt.
Jou rop ik oon om dat y 't binne,
Dy altydt my forharket bly,
Hær nuw wer ney it praat fin my,
In nyeg jens ærren myn kânt hinne.

4.

Meytz y jens woldwaan wonder grat,
Jou Heer, byhoeder finne fromme,

Fin

Fin har dy tyen jou hân opkomme
Bywarje my yn diffe ftæt;
As 't apelfwart yn 't æg byditzen;
Forbergje zoa myn Heer myn Hâd,
Forbergje my zoa ônder 't fchâd
Jens fleugels myld oer my uwtftritzen.

5.

For 't æg fin lieuw dy næt as kwæd
Bytinke, in dwaan, nee næts uwt jyette
As liltzens, in op bloed forhyette
Mey kreft toalizze op myn dead.
Joa meytze dat ze ruwnom zitte
Yn 't fet byduwn, in uwt har fmuwl
Komt næts as alle kwæ, in fuwl,
't Grætfch fprekken kinne joa næt litte.

6.

Nuw bin wy fin har yn uwz træd
Omfingele, joa fmytte, in luwkke
Har æg op uwz yn næd delbuwkke
Toa ierden; ja fin moeyte zæd
Allyk ien Leuw, dy uwt zyn kuwlle
Mey greetigheyt ney roof omflieugt
Is hy, in zoa 't ien jonge fyeugt
Fin liltzens yn zyn hol forfchuwlle.

7.

Kom Y him foor, ftan Y Hær op,
Forgroezje har, fmyt har toa gruwnne,
Meytz trog jens fwurd my dizze ftuwnne
Byfrydt fin har; lit op har kop
Delkomme 't kwæ fin dy onfromme,
In boofe lieuwe finne wrâd;
Dy 't hyer giet, ney har winsk in wâd,
In dy hyer noyt ynt lyen komme.

8. Har

8.

Har Berntjes wurde zæd, in fol,
In 't oerſchot litte's for har blieuwe;
Zoa giet it har dy kwæ bydrieuwe;
Mar ik zil bly toa moed, in wol
't lyægt fin jens lyæflyk ænſchyn ſmeytze,
'k Zil forzæddge mey jens byld
Æk wurde trog jens gunſte mijld,
As ik mey blytſchip zil opweytze.

J. Althuyſen.

# Dy Agtiende P S A L M E.

1.

IK zil, ik wol mey kræft my Hær uwtlizze,
Dat ik jou lyæfde toon, ik, ik zil zizze,
Dy Hær dy is myn ſterkte Håd, in Hyeld,
Myn borg, myn rotz, myn helper, in myn ſchyeld.
'k Oonrop myn Goad, dy lôf in pryez is wurdig,
In fyelde him om my toa helpen furdig,
Hy luwk my uwt myn liltze fyene hân,
In ſmiet har ſtrak toa gruwn yn 't torre zân.

2.

Dædsbannen hien mey kræft my onderdruwkke,
Ik waard trog beekken Belials delbuwkke,
Fin helle bânnen hie ik grætte læſt,
Ynne dæds ſtryken wier ik tygge fæſt.
Ik rôp fin ængſt myn Goad oon yn myn lyen;
Ik rôp toa Him om help by Him toa kryen;
Hy hærde uwt dy Hymmel myn gerop,
Myn luwd klæuw der ſtrak toa zyn ærren op.

Y 3. Doe

3.

Doa dawere fin ængst dy heelle ierde,
Doa wiert dat him dy Berge gruwn omrierde,
Doa trillen joa fin fchrik oer al har læ,
Om dat Hy dy har forthrogt hie wier kwæ.
Zyn noaz dy joeg ien riek, in damp ney buwtten;
Ien barnend fyoer kaam uwt zyn muwlje fprawten,
Dat baarnde fuwl, in ftiek zels kôllen oon,
Hy buwgde 't Huwz dy ftanplæts fin zyn troon.

4.

Hy kaam om læg mey tyeufternis byditzen,
Dy weyn wier op dy Hægfte waarde litzen,
Dy wurt ien Cherub næmd, awz Hærre flæg
Op flænde fleugels finne wyn om læg.
Hy makke tyeufternis der hy yn fchuwlle,
Der ziet hy yn as yn ien dyeppe kuwlle,
Ruwnom him wier zyn tint, hy wier byduwn
Fin tyeufter wetter in ien wolke buwn.

5.

Fint lyægt, dat for him gyng, as finne zinne
Gyng 't heelle wolkebuwn for him æk hinne.
Hy ftyoerde tonger, wyn, in blixem oer,
Mey fnie, in heyl, in glieonne kôllen fyoer.
Hy tongere mey grætte kræft fin boppen,
Min hærde Goad luwd uwt dy Hymmel roppen
Mey heyl, in fyoer; zyn pyllen dy hy fchæt
Forjaggen har, zyn blikfems waarden græt.

7.

Min zæg ien gruwllyk dyep in gruwnlæz wetter,
Min zæg wrâds gruwn ontblæt by 't hurd gekletter,
In fin jou fchelden Hærre fin om hæg,
Fin hurde wyn dy toa jou noaz uwtflæg.

Hy zeyne del fin boppen fin dy hægte,
Hy naam, in luwk my zæftjes uwt dy lægte
  Fin dyeppe wetters gruwllyk for it æg,
  It wier dy Hægste dy toa fyelde tæg.

7.

Dy my forloste fin myn fyene hânnen,
In fin myn haters, dy Hy brogt toa schânnen,
  In ruwnom fol fin grætte ængst in schrik
  Om dat joa wierne kræftiger as ik.
Joa hiene my yn myn bynaude dæggen
Byjegene mey ængst, in swiere plæggen;
  Mar Goad wier zelver my ien steun, in stut,
  Hy luwk my uwt dy fuwlle modderput.

8.

Hy fierde my yn romte doa ney buwtten,
In ôf joa my al togten toa bysluwtten,
  Hie Hy dog lust oon my, Hy joeg my strak
  Ney al myn dwaan ginst, ærre, in gemak.
Om dat ik trouw hab yn zyn paadden wânle,
In tyen myn Goad næt goadlæz oyt hab hânle,
  Want al zyn rieugten binne for my wast,
  Dat hy my hie bylæstge houd ik fæst.

9.

Ik wier by Him ynt hart oprieugt, in wagte
My ruwnom brauw, dat ik nin onrieugt plagte;
  Zoa het Hy my wer læn ney wurk toaleyn,
  Zoa ist by Him mey eltz fin harten reyn.
Jou binne goed by har dy goed zels binne,
Mey dy oprieugte gæn Y rieugt trog hinne,
  Jou hâdde jou æk by dy reyne reyn,
  In dy ferkeerde bin Y zonder eyn

10.

Ien wragseler, om har toa onderdruwkken.
Y witte 't folk uwt swiere druwk toa luwkken;
Dy hægge æggen dy forleegje Y,
Want trog jou lyægt myn lampe rieugt for my.
Myn tyeuster klærret trog jou as dy zinne,
Want mey jou rin ik trog ien græt buwn hinne,
Ik spring mey him mar oer ien murre wey,
Goads dwaan dy is folmakke foor, in ney.

11.

Zyn reden is troglottere yn trouwe;
Hy is ien schield for har dy op Him bouwe;
Want wa is oors ien Goad as Hy, dat's klær,
In wa is oors ien rotstien as uwz Hær.
't Is Goad dy my mey kræft omtyeugt jinwurdig,
Hy het myn wey folkomen makke furdig,
Hy het der by my hartefutten juwn,
Hy zet my op myn hægten dizze stuwn.

12.

Hy wist myn hânnen zoa toa ônderrieugten,
Dat nimmen is yn stæt tyen my toa fieugten,
Ja dat ien boaggé schien ruwnom forstield
Is trog myn ærrem britzen, in fornield.
Y joegen my jens schield, der heyl yn stykke,
Jens hân dy steune my, dat ik næt swykke,
Jou zæftigheyt dy het my makke græt,
't ontbrekt myn futten æk om romte næt.

13.

Myn ankels binne hin, nog wer forwriggele,
Myn fyene hab ik onder 't folgjen priggele;
Trefte ik ze oon ik weyne my næt om,
Ært ik ze hie fordien toa gruwz, in schom.
Ik stiekze dat har it opstæn wier forgetten,
Joa foelen for myn futten bloedig schetten;
Want jou hien my mey kræft toa stryed om dien,
Jou diene buwkken ônder my eltz ien,

14.

Dy fuwl in liftz har kop tyen my opstieken;
Jou joegen dat myn haters nekken brieken,
In har dy loerden om my kwæ toa dwaan,
Dy koe ik maklyk trog jens kræft forslaan.
Joa rôppen, mar joa koene nimmen fynne;
Dy har woe helpe uwt har grætte pynne;
Joa rôppen toa uwz Goad, hy spriek nin wurd,
Doa hab ik har toa klærre stof forschurd.

15.

Ik smietze wey aft fuwllens finne striette;
Y holpen my æk der toa boppe jyette,
Tyen rabbers, in Y makken trog jens Hân,
Dat ik waard Oerste steld oer 't Heydens lân.
Dy my næt koene wiern toa tyenjen furdig,
In doa joa hærden, dat ik zoks wier wurdig,
Dien joa it æk; dy fræmde buwgden blier
For my, hoawol 't næt as byfeynstheyt wier.

16.

Dy bibberen fin ængste uwt har flotten;
Uwz Hærre libbet om har toa bydotten,
Myn rôtstien, myn byhâd Goad, dy my bly
Wraak jout, in 't trotze folk bringt onder my.
Dy my forlost uwt fyene magt, in bânnen,
Ja jou forhægje my yn alle lânnen
Fier boppe har, dy trotz tyen my opstæn,
Y redde my, in jaan dy booze læn.

17.

Derrom zil ik jou onder har nuw pryezje,
Mey Psalm gesyong zil ik jou ær bywyezje,
Dy 's Keunings lok forgrættet dey oon dey,
In goed oon David dogt hyer in hyer ney.

J. Althuysen.

# Dy Nieogentiende P S A L M E.

1.

DY Hymmels hel in klær
Fortelle 's Hægstens ær,
In kræft, in wyezheyt græt;
't Uwtspansel fin om hæg
Toont Goads wurk hyer om læg
Heel iepenbier, in blæt.
Dy dey bringt oon dy dey
Oerfloedig sprake mey
Fin 's Hægstens grætte dieden;
Dy nagt jout oon dy nagt
Zyn wittenschip, in magt
Uwz klær toa onderschieden.

2.

Ynt heelle wraadsche ruwn
Wurt wurd, nog sprake fuwn,
Hoa fræmd it oors æk is,
Der næt wurt hærd har luwd,
Ja dyer, in blom, in kruwd
Jaan æk getyuwggenis
Har hymmelsche rieugtsnoer
Dat giet dy ierde oer
Ney 't Noord, Zuwd, Æst in Wæsten;
Der het dy Zinne bly
Ien tinte, wier uwt hy
Opstiet, in wer giet ræsten.

3.

In dy is forre hen
Allyk ien Breegeman,

Dy uwt zyn fliepzæl komt,
Allyk ien fyeugter blied
Rint zy æk trogge tyed
Har paad oon 's Hymmels romt.
Fint iene Hymmels eyn
Toa 't oorre fier, in heyn
Lit joa har ftrielen fyette;
Joa het ruwnom har rin
Dy wråd oer, in næts kin
Him bergje for har hyette.

4.

Folmakke is Gods Wet,
Dy hyer zyn hart opfet,
Dy wurt 'er trog bykeerd.
Uwz Goads getyuwggenis
Is zykker fæft in wis,
In makket ien geleerd.
Zyn wetten binne rieugt,
Wier uwt min blyedfchip tyeugt,
In dy it hart formeytze;
Trog zyn gebodt wurt 't æg
Oplitzen ney om hæg,
Hyer kin min wyez trog reytze.

5.

Dy freefe Goads is reyn,
Byftænde zonder eyn,
In zil æk noyt forgaen,
Zyn rieugt is klær in wier,
Dat mift æk næt ien hyer,
In zil æk altydt ftæn.
Joa binne fo[illegible]edt
Byjærlyk meer as goedt,
Of goud hæg toa wirdærjen;

Al het yn Goadts wurd stiet
Is for nin huyning swiet
For immen toa byjærjen.

6.

Jou feynt wurt meer in meer
Hyer trog formoanne klær,
Om 't deugden paad toa gæn.
Dat minze hâdt, in dogt
Is næt allinne nogt,
Mar jout æk grætte læn.
Wier stiet of giet of zit
Ien dy zyn zuwnnen wit;
Wa kinze al trogklurkje:
Meytz my 'er zuyver fin,
Lit jou gaest op myn zin,
In harte stadig wurkje.

7.

Had æk jou feynt toa bek,
Dat grætschheyt kwæ, in gek
Nin oerhân het oer my;
Dan zil ik wæzze wis
Troglottre reyn in fris,
Fin alle zuwnnen fry.
Lit het myn muwlle zeyt,
In het myn hart oerleyt
For jou byhæglyk wæzze;
O! Hær myn rotz yn næd
Myn helper uwt it kwæd,
Jou kinne my genæzze.

Jacob Akkerhuysen.

# Dy Tweyntigſte P S A L M E.

1.

UWz Hærre Goad wol jou forhærre
Yn dy bynaude tyed,
In oft y libje, in oft y ſtærre
Meytz hy jou altyed blyed.
Goad Japiks namme wol jou plantje
Yn 't Hymmelhuwz hyer boppe,
In him uwt Zion toa jou kantje,
Joa træſtje as y roppe.

2.

Hy tinke oon jou ſpyez ôffrânnen
ôffre op zyn alter reyn;
Hy meytze al jou ôfferbrânnen
Toa ieſſche in yn eyn.
Hy jaan jou allis ney jou harte,
Jens ried wol hy wier meytze;
Dan zille wy byfryd fin ſmarte
Ien grætte blydſchip ſmeytze.

3.

Wy zille yn uwz Hærren namme
It findel ſwaeye blier;
Wy zille ſtout in onbyſchamme
For nimmen wykke ien hier.
Nuw wit ik dat uwz liæwe Hærre
Zyn zalfde zil byhâdde,
Alding zil him toa forndiel kærre,
In gæn ney winsk in wâdde.

4.

Hy zil æk trou zyn ærren weyne
Uwt zyn huwz ney zyn ſtim;

It heyl wier mey zyn hân is zeyne,
 Zil wæzze æk mey klim.
Fin weynen sprekke dy, in disse
 Fin hynsers; mar wy roppe
Zyn namme oon by eltz, in zisse
 Goad Japiks libbet boppe.

5.

Joa habbe har ynt fyeugten kruwmme,
 In binne fallen, mar
Wy binne doa æk næt forkluwmme,
 Wy stoene fæst for har.
O! Hær byhâd in jaan uwz zeyne;
 Dy Keuning wol uwz hærre,
As wy om help uwz toa him weyne,
 Wol hy toa uwz him kærre.

J. Althuysen.

## Dy Ien-in-tweyntigste P S A L M E.

1.

O! Alderhægste Hymmel Hær,
 Dy Keuning is forhuwgge,
 Dat eltz for jou moat buwgge,
Nætz dogt him nuw ynwendig zær;
 Mar hy is nuw toa tyed
 Oer jou heyl tygge blyed.

2.

Jou joeggen him al het hy woe,
 Al het him koe fornuwgge,
 Al het zyn lippen tyuwgge,
Ja het zyn muwlle sprekke koe,

Dat

Dat woen Y yn dy stæt
Fin him ôfwarre næt.

3.

Y komme him al stadig oon,
Ært hy is op zyn hoede,
Mey zeynen fin it goede.
Y zette op zyn holle ien kroon
Fin goud, dat zuiver klinkt,
In as dy zinne blinkt.

4.

Hy byjærre nog doa der by,
Dat Y him 't libben juwggen,
Der Y him æk mey fuwggen.
Æk lange dæggen joeggen Y,
Dat hy næt zoe forgæn,
Mar iewiglyk zoe stæn.

5.

Trog jou heyl is zyn ærre græt
Dy him toa forndiel tygge
Hy het trog jou forkrygge,
In dat wol trog jens goetheyt blæt
Dat hy wurt agte in ærd
Fin dy by him forkærd.

6.

Y meytze ommers him forwis
Toa aller tyed, toa zeyne,
Wa zoe him kinne scheynne.
Y dwaan dat hy oerstyealpe is
Op ierden hyer om læg
Mey freugde for jens æg.

7.

Want 's Keunings hart stiet altydt fæst
Op Goad as hy moat lye,
Hy zil him wol byfrye;
't Zil allis dye toa syn bæst.
Goad hâdt him zoa yn stæt,
Dat hy oyt wankelt næt.

8.

Jou tyenpartyen zil jou hân
Forsyker heel wol fynne,
Y Silze wol forslynne,
Of lisse har fæst oonne bân;
Jou hân zil har toa læn
For euwig dwaan forgæn.

9.

Y zilles meytze as ien uwn
Fin klære fyoer, in hiette;
Y zille har forstiette;
It goadlæz folk smyt Y toa gruwn;
Næt ien fin har blieuwt oer
Trog jou fuwl gramschips fyoer.

10.

Har frugten sille Y fordwaan,
Der joa op ierden krye,
Joa zille næts bydye;
Har zied zil him ney stærren jaan,
In fin dy minsche bern
Ynt kort gæn heel forlern.

11.

Want joa, joa habbe tyen my fogt
('t Is zykker toa bykleyen)
Oors næt as kwæ toa smeyen,

Joa habbe ien fuwlle diedt bytogt;
Mar zille toa har læn
Der flieugtjes mey bystæn.

12.

Om dat Y trog jens kræften græt
Har toa ien doelwit meytze,
Y zille har wol reytze,
Har æng'figt ftiet æk for jou blæt;
Jens pyl is der toa weynd
Dat dat trog jou wurt fcheynd.

13.

Forhæg jou Heer, forhæg jou nou
Yn jou kræft græt oer miette;
Ik zil dan næt forjiette,
Dat ik jou pryez in eere jou,
In jou mey fyongen blyed
Tyenje al myn libbens tyed.

J. Althuyfen.

## Dy Twa-in-tweyntigste PSALME.

1.

MYn Goad, myn Goad ik rop al het ik kin,
Wierom dat ik fin jou forlitten bin;
Jou hâdde jou, wer ik mey gæn of rinne.
Fin my fin dinne.
Zoa 't lykket wol Y ney myn luwd næt hærre,
Y fprekke næt hoa dat ik deys mey bærre,
Ik kin by nagt, wier dat ik æk mey wynne,
Nin romte fynne.

2.

Dog jou Heer binne heylig loakewol,
Jens muwlle is fin rieugt in wierheit fol,
Jou wenje der der Ifrels muwlle in tonge,
Jou lof opfjonge.
Uwz âdders habbe mey ien græt forlangen
Op jou fortroudt, om help fin jou toa ontfangen,
In doa joa wiern mey ængft in fchrik oerftyælpe,
Woen Y har helpe.

3.

Joa bæ'en jou yn har bynaude ftryed,'
Y redden har, in makken har wer blyed,
In joa, doa joa fortrouden op jou namme,
Bin næt byfchamme,
Mar ik, ien wierm, der joa heel næt agtje,
Ik bin gien man, ik moat yn druwk forfmagtje
Forfchuwn fin eltz, forgraud, forfnaud, forjyetten,
Forfnuwd, forftietten.

4.

Joa helje faak om my har lippe op,
Eltz dy my fyogt, dy fchoddet mey fyn kop,
Har wurk is, dat joa my dy gek oonftekke,
In kwællyk fprekke,
Hy het ney Goad fyn hart in æggen weynne,
Dy help him nuw, dy jaan him nuw wer zeyne,
Dy red him wylt hy is zyn wolbyhæggen,
Uwt dizze plæggen.

5.

Jou binne aloyt myn træfter yn myn druwk,
Jou habbe ommers my tyen uwt dy buwk,
Jou habbe my fin mamme of dien fortrouwen,
In op jou bouwen.

Fin

Fin dat ik hie it libbens lyægt ontfinsen,
Wier æk op jou delsmytten al myn tinsen,
Y bin dy my fin mæms buwk ôf het sparre,
In my bewarre.

6.

Om dat ik dan dy ginsb fin jou genæt,
Zoa wæz næt fier fin my fin hielp ontblæt,
Want nimmen is 'er, dy my oors wol helpe,
Fin druwk oerstiælpe,
Fin mâlle ky mey nytelige hollen
Bin ik omsingele in liltze hollen,
Stæn rnwnom my om my toa scheynnen hinne,
Wier zil ik rinne.

7.

Joa gapje mey har muwlle wyed tyen my,
Joa binne ja joa binne nog der by
Allyk ien Leuw, dy het zyn tuwt bygappet,
Mar liltz ophappet.
As wetter bin ik zykker wier uwtstirte,
Myn bienen foelen fin eltzoor ynt kirte,
Myn harte is, as waags smelt forre zinne,
Æk raand trog hinne.

8.

Myn kræft dy is fordruwgge alle heel,
Myn tonge kleeft æk oop myn druwgge keel,
Ik bin trog jou, trog jou hân der toa boppe
Yn 't græf bystoppe.
Want huwnnen habbe har ruwnom my weyne,
Ien hæp kwæddwaanders het my æk omheyne,
Myn hânnen in myn futten bin trogborre,
Ik bin fortorre.

9. Myn

9.

Myn bienen kin ik telle lytz in græt,
Joa zyæn it oon; in agtje 't fykker næt,
Joa zyænne op my, in ôft ik kley, joa bærre,
ôft joa 't næt hærre;
Joa dwaan der by toa smarte fin myn Ziele,
Dat joa myn klæn æk ônder har fordiele,
Der habbe 's oer (tink hoa joa mey my spotte)
Mey bliedschip lotte.

10.

Mar jou myn Goad, wans kræft is bieuster græt,
Wæz y næt fier fin my yn disse stæt,
Wæz y om my, ik bin it ommers wurdig,
Toa helpen furdig.
Red y myn ziel, dat hy næt komt yn 't lyen
Trog 't scherpe swurd fin myn fuwlle partyen,
In dy myn tydt yn iensaamheyt hab slyten,
Fint huwnne byten.

11.

Forlos my uwt dy leuwe muwlle wreed,
Forhær my, jaan dat my æk noit schied leed,
Fin boose ienhornen, der heel kom sellen
Oors dwaan as kwellen.
Dan zil ik tyen myn broarren fin joa sprekke,
It sil my dan oon stoffe næt ontbrekke,
Dat ik jou yn dy tzerke lof toa wyezje,
Ik zil joa pryezje.

12.

Al dy Goad freesje jaan him doggers eer,
In Japiks zied ontsjog uwz liewe Heer
Æk Israëls bern, want hy het noyt foragte,
Dy op him wagte.

Fin

Fin jou zil ik uwtsprekke pryez in lôf
By folle folk, ik hab der toa wol-stôf,
'k sil him fort æg fin brauwe fromme lieuwe,
Næts schieldig blieuwe.

13.

't Zæftmoedig folk zil mey eltzoor ontbytte,
Joa zille dan har buwkken swiet fol ytte,
Joa zille dan wylt joa Goadts gunste smeytze,
Forzædge reytze;
Joa dy dy Hægste ziekje dey oon dey
Dy zille him dan pryezje foor in ney
Yn euwigheyt zil libje jimme harte,
Byfrydt fin smarte.

14.

Dy ierdryks eynen zille hyer oon tinke,
Joa zille har dan ney dy Hær omswinke,
't Heydensch folk zil for jou zonder miette
Har bæ uwtjyette.
Want 't Keuningryk dat hært uws liæven Heer,
Hy is byklayt mey grætte kræft in eer,
Zyn hærschippy, toa 't Heydensch folk uwtstritzen,
Blieuwt onforwritzen.

15.

Dy fette op yerd zille ytte in drinke,
In him oonbidde, dy in 't stôf weyzinke,
Dy buwgge har æk jong of âdde
Dy næt kin hâdde
It libben: 't zied dat zil dan wurde drieon,
Om him toa tyenjen, joa 't zil oonschrieon
By uwz Goad wurde, wier datze æk winje,
In him bly tyinje.

16.

Joa zille komme, in zyn rieugt uwtbromme,
Oont folk dat yene wrâd zil komme,
Om dat Goadt 't is, in oors nin onder zinne,
Dy 't dogt allinne.

J. Althuysen.

# Dy Trye-in-tweyntigste P S A L M E.

*Ien Pfalme Dâvids.*

1.

DY ljeave HEERE God mijn haed mijn hoeder.
Ho kin 't my quæ œf quelck? Hy 's falm mijn njoeder.
Hy drieuwt, hy weydet my (: naet om forbett'ren:)
Yn fiedfom grien, lanz fwiet-rin-ferfche-wett'ren.
Hy macket mijn fiel reftlyck. Uwt genaden,
Laeytm', om fijn Namme, lanz gerjuechtheyds paden.

2.

Ja fchien ick moaft deads fchaed-fchril dol trog wanderje
Schoe 't naet trog eangft klien-moedig lof foranderje
Oermits Y binne mey my, trouwe hoede!
Jon herders-fteaf, mijn treaft, ftjoert my to goede.
Y dekje my mijn Difch, jin 't nijdig pinckjen
Mijns fijnn'-eag, dy 't hert-priemjende fjocht blinckjen.

3.

Mey djoere falv habbe Y mijn holle oer-locht'ge,
Mijn Kroes, oer'ig, mey drippen fwiet fol-focht'ge.
My folget naet az goe in goeheyt jiette,
Mijn libbens gong habbe Y mey goe trog-fwiette:

In ijn Jon huwz fil ick, O ljeave HEERE!
Ney winsch in wad, ja ywig bly, forkeere.

G. Japix.

# Dy Fjouwer-in-tweyntigste PSALME.

*Yen Psalme Dâvids.*

1.

d' HEel, great, grouw yerd-kleat, swier fen fracht,
Bestiet uwtte HEERE, iz yn Goads macht,
Mey alle yerds oer-floed-folle yn boele;
d' Heel wrâd, d' rom, ring-ruwn wijde wrâd,
d' Heel wrâde het de HEERE yn teamm-twangs wâd,
Mey 't jing er ea djoeye of krioele.

2.

d' HEERE het se opp Marz hôl-bôl-bruwz focht,
Dy s', mey wiette earm-klimm, ruwn om-bocht't,
d' HEERE hetse opp weagz weack wiet wôl fest'ge,
Az op in hird stjuwg stien-klipp-gruwn:
d' HEERE het s' mey rin-stream wiette ombuwn,
In so fest wanck'leaz stean belest'ge.

3.

Het wol-fill'g minsch fil klieuw om heag,
Wa tocht gjet op, az fjoer-flamm'-leag,
Fol Goads driftme, oppe haed-fillige holle
Fen 's HEER'NE berge? O! wae fil stean
Op 's HEER'NE heage heyl'gheyts plearse, in stean,
Goads ljeaff'lijck, wol-swiet, miett'leaz folle?

4.

Dy, dy minsche is 't waems hân nog hert
Mey onrjuechts suwl bemodd're ea wirt:
Dy, dy minsche is 't waems Goad fromm siel naet
Ynn onwirdd weanz on-wier op stuw't:
Dy, dy minsche is 't waams yn-borst snuw't
Nea loft, dy leag-swar uwt sijn kiel laet.

5.

O dizz' Ljue de HEER mey seyne oon-waeyt
Mey g'rjuecht'gheyt, fen Goadz wol oer-klaeyt.
Dit 's de œf-komst-stamm, dy ney de HEER' freje.
Dit 's de HEERE-hoasck team, dy Goad tanck-ryyck 't.
Dit 's 't folck dat Goads mijlde eansicht syyckt.
Dit 's Japick, dy de HEER' God belye.

6.

Tillje hollen op, neye hijmmle, ô red,
Great Porten Goads, ô wezz naet ted,
Ontjaene ontwijdje, ô yv'ge Doaren;
O Porte ô Doare ontjae, meytſ romt,
Meytſje yn-gongs pleatſ: de haed-Kening komt,
Fol eer-glanz-preall sijn huwz yn-gloaren.

7.

Wa iz dy Kening so fol eer?
't Iz de Oerste, alle Heerne oer-HEER, mijn Heer.
't Iz de HEERE waems sterktme oer alle kreft giet.
't Iz de HEERE oerwjeald'gjer yn 't gefjuecht,
Dy fjuecht-winst, sonder gæde uwt-rjuecht't,
O oer-won-seyn dy yvigh heft stiet!

8.

Tillje hollen op ney wolck'ne, ô red,
Great Porten Goads, wezz nu naet ted,

Jâ

Jå wijddje, ontjae jimme yv'ge Dôaren.
Op Porte, op Doar, rom-bean, meytf' romt,
Meytf' pleatf' de haed, feyn rijck, Kening komt,
Meye heagste eer-preall' fijn huwz yn-gloaren.

9.

Wae 's dizze haed-Kening fo fol eer?
't Iz de Oerst', t iz de aller Heer-fchearne HEER,
't Iz de eere falme, uwt waems eer de eere
Opp rjuechte eer ljeafjende eer-ljue faey't,
't Iz de eerne HEER', dy de haed-eer-fteaf fwaey't,
Hijmm'l, Yerd, mey my, eer-fjongj' mijn HEERE! *Sela!*

G. Japix.

# Dy Fijv'-in-tweyntigste PSALME.

*Yen Psalme Dåvids.*

1.

HEER! to jo, ijnne heegfte heegtme,
Heer mijn God mijn to-forlit,
Wjueckt mijn hert op, uwt druwcks leegtme,
Dear 'k ijn djiepe illind dol-fit.
Lit my naet befchamme ftean,
Az yen ijn fijn hoop bedreagen.
Lit mijn fijnne æ wille ontfean,
Noch guwch-donffje mijnent weagen.

2.

Al dy goe dy jo fôrwachtje,
Sil nin fchânn-fcheamts rea oer-tjean
Mar dy trouw-leaz hânn'lje œf plachtje
Mot oon fchânne-kaeck tean-ftean.

HEER! meyts' my jon fill'ge wey
Kinbar om nea to forbjuesterjen.
Leer my jon paed, klear az dey,
Lanz gean buwtte om-weys fortjuesterjen.

3.

Leer my, lied my ijn jon wierheyt.
Mijn behâd, mijn goed, mijn spoed
Binne Y, God, ijn nead in swierheyt
Toafje ick jon holp, hilde in hoed.
Tinsse, HEER. jon barmhertigheyt
Great, fen âdz, ja great oer miette
In oon jon goertiernheyt beyd,
Want dy binne on-eyngje yn swiete.

4.

Huwgje naet mijn domm' jeugds suwnne,
Nog mijn oer-tredz gruwle meer;
Tinck m' ijn jon goertiern'e herts-gruwne,
Om jon goeheyts wille ô HEER'!
d' HEER iz goe, rjuecht, inckel, sljuecht,
Suwners sil hy onderrjuechtje,
Seftmoed'ge lied't hy yn 't rjuecht,
Seftmoed'ge sil Hy 't paed sljuechtje.

5.

Wierheyt in goertiernheyt binne
All' Goads paden voor dy ljue
Dy sijn wird bewearje, in minne
Sijn tjuechnisse yn heyl'ge njue.
Om jon Namme wille ô HEER!
Och! forjou my, uwt genade,
Mijn on-g'rjuechtheyts suwn quea-feer,
Dy great, oer-great, my oer-laede.

6.

Wa 's hy dy, mey bernne ontsjogtme,
  Rjuecht ontsjoglijck d' HEER ontsjogt,
Dy wirt wijzge, ijn sill'g'e herts-tochtme,
  d' Wey om tsiezjen, wol-betocht.
  Sijn siel sil fornachtje ijn 't goe,
O sijn ney-team sil op-luwcke:
  In 't Lân dat him God mijld joe,
Ervje eyn-yerdje in sillig bruwcke.

7.

Goads forborgenheyt djiep-gruwnigh
  Leyt sijn hoscke ontsjogh-bern bleat,
Eack iz sijn forbuwne oer-buwnigh,
  To jerm witt'nisse oon-waechs great.
  Mijn eag glurckjet op mijn God,
Op mijn HEER fen oere t' oere,
  Hy tjogt mijn schonck uwt it not
Dear mijn fijnnen my mey loere.

8.

Loayts genadig, in uwt minne,
  Op my mey jon frjuen'lijck eag,
Want illindig, in allinne,
  Swomje ick djiep ijn pleag op pleag.
  O dy nead! dy nead mijn hert
Wijd oer-gappet, holp' m' uwt neaden:
  Oon-sjea mijn eangst moeyte in smertt,
Meyts' mijn suwn-lest my ontleaden.

9.

HEER! sjog oon ho wread mijn fijnnen
  Swolmje ijn wreck-sjocht, grijmme in spijt,
In ijn oon-tol; to mijn pijnnen
  Haetjes' my trog-pest'ge ijn nijd.

Holp

Holp redd God! bewerre my,
Holp mijn siel, lit naet to schânne
My wirdde, ick betrouwje op dy,
HEER! 'k bejouw my ijn jon hânnen.

10.

Litt' rujecht-uwtte yenfâde fromheyt
My behoedje ijn lit in dwaan.
'k Wacht fen jo mijn uwncks weerom-stoyt.
'k Wol 't j' ô God! alheel op-jaen.
O mijn God!, dy 'k my befel,
Yn jon hoed mijn libbens deagen,
Forlossje jon Israël
Uwt all' sijn nead, eangst, in pleagen.

G. Japix.



## Dy Segs-in-tweyntigste PSALME.

1.

DWaan, dwaan dogs Heere my
Nuw rieugt, om dat ik bly
Yn myn oprieugtheyt for jou gæn.
Op Goad is myn fortrouwen,
Ik zil dan zonder flouwen
Næt wankelje, mar wol fæst stæn.

2.

Prieuw my mar trog in trog,
Bylôkje my, in sjog,
Trog siekje my trog al myn læ
Hoa dat ik bin fin binnen
Myn nieren, hart in sinnen,
Of ærnse by my schuwllet quæ.

3. Jens

3.

Jens goetheyt Heere græt
Is ommers for my blæt,
Myn æggen meye 't stadig syæn:
Ik gæn trog jou genaden
Æk lâns jou wierheyts paden,
Der zil ik forndiel æk uwt tyæn.

4.

'k Sit næt by 't yedel bræd,
Fin kwæddwaan altyt fæd,
Ik gæn mey falsche lieuw næt om,
Ik hâddet næt mey zokke,
Dy liltz in grouwlyk flokke,
Of duwbbeldtongig binne in krom.

5.

Ik haatje æk zân buwn,
Der oors næt wurt byfuwn,
As bose dwaan in fuwlle died;
Fin har der goadlæz binne,
Der rin ik dwars fin dinne,
In stæn, nog sit næt yn har ried.

6.

Ik wisk myn hânnen ôf,
Yn onschield, in jou lôf
Wol ik uwt gyealpe blier in bly;
Ik gæn fort mar allinne
Ruwnom jou alter hinne,
In sokken dwaan fornuwgget my,

7

Om jou toa hærren dwaan
Myn luwd, in jou toa jaan

Dy lôf, dy ik jou fchieldig bin;
In om jou wônderwurken,
Fin my zoa faak trogklurken,
Toa uwtterjen zoa folle ik kin.

8.

Dy wenning fin jou huwz,
Der oyt nin druwk nog kruwz
Byfuwn wurt, hab ik liæf ô! Heer,
Yn dy plætz der jou winje,
Der jou joa feynten tyinje,
Dy Tabernakel fin jou eer.

9.

Smyt dog myn ziel næt wey
Mey har, dy dey oon dey
Oors næt as zuwnnedied bygæn;
Lit æk, fchient joa my fcheynje,
Myn libbens tried næt eynje
Mey zokke, der ney mordjen ftæn;

10.

Wâns hânnen binne rieuw
Mey fchandelyk bydrieuw,
Rônom bygriemt, wâns rieugterhân
Stiet iepen mey forlangen,
Om gæwen toa ontfangen,
Om 't rieugt toa buwggen yn it lân.

11.

Mar ik ziek zoks ganfch næt,
Ik wânnelje yn ien ftæt
Fin klærre rieugt trog al myn tyed;
Wol my dan Goad byfrye,
Lit my genade krye,
In meyts my diffe ftuwn wer blyed.

12. Myn

12.

Myn foet stiet ynne ræst
Op ien wey effen fæst,
Der wol ik Goad yn al myn dwaan
By alle fromme lieuwe,
Zyn lôf in prys toaschrieuwe,
Ik wol dy Hægste eere jaan.

J. Althuysen.

# Dy Sân-in-tweyntigste PSALME.

1.

GOad is myn liagt, wier zoe ik bang for wæzze?
Hy is myn heyl, myn toaflecht yn dy næd,
Hy is it, dy myn wuwnne kin genæzze,
'k Bin dan næt ængstig sels næt forre dæd,
As 't boos gespuwz in myn tyenstribbers fel,
Myn fyene tyen my kwamen wyed in breed,
Om my mar toa forschurren helsch in wreed,
Doa statense oon, in foelen zelver del.

2.

Of schien ik fin ien leger waard bysletten,
Zoa trillet dôgs myn hart fin ængste næt;
Of schien tyen my ien oorlôg him kaam zetten,
Fortrouje ik hyer op dôgs yn disse stæt.
Ien ding hab ik byijærre fin dy Heer,
Dat zil ik zieke, dat ik altyedt mey.
Yn zyn huwz wenje, en der foor in ney
Him tyenje, in der libje toa zyn eer.

3.

Op dat ik der mey bly oonſjæn in merke
  Zyn liæflykheyt, der ſtrielet fin him ôf,
In dy dan trog toa zieken yn zyn tzerke,
  Der wol ik Him toabringe pryez in lôf;
  Want Hy forſtekt my yn zyn hutte trouw,
  Der bin ik fry, al komt 'er al ien dey
  Fin kwæ, hy bergt my yn zyn tinte wey,
  Hy is 't, dy my zet op ien rots gebouw.

4.

Ik zil nuw bly myn holle æk opſtekke,
  Boppe al myn fyene, dy ruwnom my ſtæn,
Ik zil Goads lôf yn 's Hægſtens huwz uwtſprekke,
  In mey klankoffer Him toa miete gæn,
  Ik zil ien Pſalm opſjonge blier in bly;
  Hark! Heere hark! myn ſtemme doggers oon,
  As ik mey kræft jou rop toon dan, ey toon
  Jou dan genadig in antwurdje my.

5.

Myn harte zeyt toa jou oprieugt, jou ziſſe
  Ziek My, ik ziekje jou nou dey by dey,
Lit dan jens ænſigt næt forburgen liſſe,
  In ſchuwlje for my alleheel næt wey;
  Keer æk jou feynt næt ôf yn græt weer moed,
  Jou habbe my trou byſtien yn myn dwaan,
  Wol my dan nuw yn diz tyed næt byjaan,
  Forlit my næt ô Goad, mar wæs my goed.

6.

Want heyt in mem dy habbe my forlitten,
  Mar Goad zil my oonnimme yn zyn haed,
Leer my, dat ik jens paden kôm toa witten,
  Lied mey jens hân my lâns it rieugte paad.

Om

Om myn forspyers, jaan my æk næt oer
Oon dy byjærte fin myn haters quæ,
Want falsche tyuwggen tingje ney myn læ,
Æk dy der stribbig binne liltz, in styoer.

7.

Zoa ik næt lieuwd hie, dat it zoa zoe komme,
Dat ik it goede zoe op ierden zyæn,
Ik hie al lang dy wrâd dan wrammels romme,
Ik moast dan wol fin klære druwk forgæn;
Wâgtje op uwz Heer, in wæz mar tygge blyed,
Wæz sterk, in hy zal jimme dan it hart
Forsterkje mey zyn gaest tyen druwk in smart,
Ja wagtje op Him toa alle stuwn, in tyed.

J. Althuysen.

# Dy Agt-in-tweyntigste PSALME.

1.

GOad is myn rotstien hæg grondærne,
Hâd jou næt doaf, mar wol my hærre,
Op dat ik næt, as jou stil swye,
Mey har mey ien gelyknis krye,
Mey har, dy falle yn it græf,
In zoa ynt kort forgæn as tzæf.

2.

Hark ney myn luwd, ik kin næt swye,
Rop ik, lit my forhæring krye,
Lit my jens ginste noyt ontbrekke,
As ik myn hânnen sil opstekke
Ney it heylig sillig Hymmels Hôf,
Om jou toa jaan pryez, eer in lôf.

3.

Luwk my næt wey mey al dy kwæde,
Mey har dy oore lieuw dwaan schæde,
Dy tyen har neysten freede roppe,
Mar 't kwæ leyt yn it harte boppe,
Jaan har wer har fortyenne læn,
Forjyeld y har ney har bystæn.

4.

Om dat joa oyt of oyt næt lette
Op Goads wurk, nog har zinnen zette,
Dat joa zyn hânnenwurk oonschouwe,
Derom sil hyze æk næt bouwe;
Hy zil forbrekke al it dwaan
Fin dy der him nin eere jaan.

5.

Uwz Goad komt toa dy lôf in ærre,
Om dat hy wol myn smeken hærre,
Myn sterkte, in schield op wa 'k for dissen
Al myn fortrouwen del gyng lissen,
In fol fin trouwe holp Hy my,
In derôm is myn harte bly.

6.

Ik wol Him pryezje nuw mey sjongen.
Goadt is ien sterkte onbytwongen
For immen, in hy zil noyt lye,
Dat zyn gezâlfde schæ zil krye;
Forlos jou folk, in jaan har zeyn;
Weydje, in forhefze zonder eyn.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-tweyntigste PSALME.

1.

Jaan Prinse bern uwz Heere,
Jaan Him dy sterkte, in eere,
In bern sin hæge stamme,
Pryzje dy Hægstens namme;
Jaan Him dy lôf fier boppe eltz ien,
( As æk by âds dy fromme dien )
Rop Him oon yn zyn hymmelsch huwz,
Der heerlykheyt is bye ruwz.

2.

Zyn luwd is op it wetter;
Hy is 't, dy 't tonger kletter
Dogt hærren ynne wolken,
Hy is op grætte kolken
Fin wetters dyep, in zonder eyn,
Zyn luwd dat hært min fier in heym
Mey kræft oer 't heele ierdryk lâns,
Goads luwd is heerlyk in mey glâns.

3.

Hy kin zoa luwd wol sprekke,
Dat Cederbæmen brekke,
Hy kin yn 't kort uwtroeye
Dy op Libanon groeye,
Hy doagtze hippeljen mey ien,
As kællen yn it ny gærs grien,
As ien jong ienhôôrn Sirion,
Zoa wol as græte Libanon.

4.

Al binze hæg fin flammen,
Hy hout 'er uwt fyoer flammen,
As Hy zyn luwd lit hærre,
As Hy reys liltz wol bærre,
Dan trillet dy woestyne græt,
Æk Kades is dan buwtten stæt;
Dy hinden bringe æk yn 't kort,
Trog 's Hægstens luwd har jongen fort.

5.

Zyn luwd is næt toa hâdden,
't Ontblæsit fyeld, in wâdden,
Maar eltz ien jout uwz Heere
Nuw yn zyn tzerke eere;
Uwz Heer dy kræftig is, in goed
Het zitten oer dy wetterfloed,
Op Him is dân uwz toaforlit,
Wylt Hy as Keuning iewig zit.

6.

Hy zil zyn folk yn 't eyne
Mey kræft in sterkte zeyne,
Joa Goadt dy zil toa læste
Har dwaan yn freede ræste.

J. Althuysen.

## Dy Tryttigste PSALME.

*Ten Psalme, ien liet toa ynwyeng fin DAVIDS Huwz.*

1.

IK zil jou Heer forhægje bly,
Want Y myn Goad! Y habbe my,

Der

Der ik delbuwkke lay yn 't sân,
Oplitzen trog jens kræftge hân,
Y makken, dy tyen my opstiene,
Dat joa oer my nin blytschip hiene.

2.

Ik rop ô Heer myn Goad toa jou,
Y habbe my genæzzen trou,
Myn ziele habbe Y Heere uwt
It grâf opfierd, in uwt dæds tuwt,
It libben habbe Y my sparre
In for dy kuwlle my bywarre.

3.

Syong, syong dy Hærre nuw toa tyed,
Syong Psalmen mey eltzoor om stryed,
Dy ginstgenæten sin uwz Hær
Sprek jimme lôf, sprek pryez, in ær,
Kom jimme for syn Træn toa buwggen,
Toa 's Hægstens heyligheyts genuwggen.

4.

Want der is yn syn toorne græt
Ien ægenblik; der is ien stæt
Fin libben, yn syn ginst der jin,
Wier op him eltz forlitte kin;
Juwns zil min folle guwzjen hærre,
Mar moarns dan juwchjez allegærre.

5.

Ik zey wol yn myn forspoet wey,
Ik zil noyt wankelje hyer ney,
Want Y, Y bin it Heer, dy het
Myn berg trog jens goetheyt fæst zet,
Mar doa, doa Y jens frieonlyke æggen
Forberggen, in sin my ôftæggen.

6.

Doa woarde ik fol aengst, in schrik,
Toa jou ô Heer, toa jou rop ik,
Toa Goad wiert, dat ik naam myn keer,
Ik smeekte toa uwz liaewen Heer,
Het winst is yn myn bloet toa fynnen,
In dat my 't graef komt toa forslynnen.

7.

Zil jou laeuwd wurde fin it stôf,
Zil 't sprekke toa jens wierheyts lôf:
Hark Heer! in my genade toon,
Waez my ien helper Heer fortoon,
Yn plaetz fin kleyen oer myn lyen,
Kaam ik wer freugd trog jou toa kryen.

8.

Y habbe Heer myn sek ontbuwn,
In my mey blyedschip wer omjuwn,
Op dat myn aer jou Psalmen syong,
In naet stilswy by âd in jong,
Yn iewigheyt myn Goad, in Haerre
Zil ik Jens namme pryezje, in aerre.

J. Althuysen.

## Dy Ien-in-trytigste PSALME.

1.

OP jou fortrouje ik al myn daegen,
Lit dan nin schaemte my
Bykruwppe oyt, jou Y
My 't goede ney jens wolbyhaegen,

Jaan

Jaan my dogs help toa kryen
Ney jou rieugt yn myn lyen.

2.

Nieg Heer jou æren ney myn fprekken,
Red my uwt druwk in læft,
Wæz my ien rotftien fæft,
In fterk, dy næt ligt is toa brekken,
Ien huwz, om my fin lyen,
In plægen toa byfryen.

3.

Y binne ommers Heer allinne,
Myn ftienrotz, in myn borg,
Lied my dan trog jens zorg,
In fier my om jens namme hinne,
Lit my mey alle fromme
Har tyeufter net ontkomme.

4.

Ik jaan myn gæft oer yn jens hânnen,
Jou helpe my zoa blier,
Jou Goad rieugtfurdig wier.
Ik haatjes dy op zuwn in fchânnen
Agt jaan, in dy Goad huynje,
Mar ik wol op him luynje.

5.

Ik zil bly wæzze, in forhuwgge
Yn jens holp-mylde ginft,
Der Y my habbe fchinft,
Om dat Y hoafch jou habbe fiwgge
Toa zyæn ney myn elende,
In my yn ængfte kende.

6.

Jou habbe my næt oerjuwn Heere
Yn fynne hânnen wreed,
Der sogten, om my leed
Toa dwaan, in har fin jou ofkeere,
Trog jou mogt myn foet jiette
Dy romte fæst ontmiette.

7.

Wæz my nuw Heer, wæz my genadig,
Ik bin yn disse stæt
Byset mey ængste græt,
Myn æg is fin fortriet oerdadig,
Troggnibbele, in forbytten,
Myn ziel, in buwk forytten.

8.

Myn libben ommers is forsorre
Fin droefheyt yn myn tyed,
Trog sieugten yn myn stryed,
Myn kræft is alleheel fortorre,
Trog myn kwæ, in myn zuwnne,
Myn bienen bin trogwuwnne.

9.

Fin weegen har dy tyen my stânne,
Om kwæ toa dwaan bin ik
Myn burren toa ien schrik,
Myn frieonen toa ien smaat, in schânne,
Joa stænne in ja tyænne
Fin my, al dy my syænne.

10.

Op my hâdt nimmen 't æg meer litzen;
Mar ik bin glæd in schien
Forgetten fin eltz ien,
Allyk ien dædde yn 't græf byditzen;

'k Bin

'k Bin, zoa dy fetten binne,
Forrædde trogge finne.

11.

Ik hærde ommers fin zoa folle
't Neyrabjen toa myn læst,
Ængst hâd my ruwnom fæst,
Om dat joa mey har boase holle
Tyen my rieslaan in piele,
Dat joa myn ziel forniele.

12.

Mar ik fortrouw yn al myn plægen
Op Jou myn Heer! myn lot!
Ik sis Y bin myn Goad;
Yn Jou hân bin myn libbens dægen,
Red my uwt fyene kloerén,
Der lisse op my toa loeren.

13.

Lit oer jens feynt jens ænzigt schyne,
Red trog jens goetheyt græt
My uwt myn bange stæt,
Lit my fin schæmte næt fordwyne
Want ik, hoa 't æk mey rinne,
Ik rop oon jou allinne.

14.

Lit schæmte ft Godleaz folk bykruwppe,
Lit har forslæn as tyæf,
In litze swye yn 't græf,
Lit falsche lippen stom weysluwppe,
Dy hurd tyen fromme sprekke,
In s' oonsyæn meye nekke.

15.

Hoa græt is 't goed wol mey min ziffe
('t Is fyker zonder eyn)
Dat Goad nuw het weyleyn
For dy har op Goads freefe uwtdiffe,
Dat jou har joegen furdig
By minfche bern tyenwurdug.

16.

Y binne dy Goad, dy har bergje
Yn it forborgen tigt,
Fin jou frieonlyk ænfigt,
For har dy jou trog hægmoed tergje
Joa binne yn ien hutte
For tonge twift byfchutte.

17.

Uwz Goad, uwz Heere wæz dan priefe,
Dy my yn diffe ftæt
Zyn kræft in goetheyt græt
Het trouw, in wonderlyk bywiefe,
My bergjende for 't fallen
Yn ien Stæd fæft fin wallen.

18.

'k Zey druftig wol moat ik bykinne
'k Bin ôffneyn for jou æg,
Dogs hærden Y om hæg
Myn bæ, myn luwd klæuw toa joa hinne,
As ik mey 't æg ney boppen
Jou mar kaam oon toa roppen.

19.

Siek jimme Goad zyn fromme lieuwe,
Want hy is ommers goedt
For fromme fin gemoedt,

In Hy forjyald der kwæ bydrieuwe,
Wæz sterk, hoopje op uwz Heere,
Hy sil 't toa beste keere.

J. Althuysen.

# Dy Twa-in-trytigste P S A L M E.

*Yen onderrjuechtinge DAVIDS.*

1.

WOl fillig wa sijn miz-diede iz forjuwne,
Wol fillig wa bedobb'e iz all sijn suwne.
Wol fillig Minsch waems ongerjuechtheyts fuwl
d' Yn-goe Heer God ijnn reck'ning wrieut oerschuwl.
Wol fillig yn waems ynborst, gaest in sinnen,
Hert in gemoed, fen buwtte in naest fen binne,
Naet wennet, schullet, nog to huwzwest leyt,
Uwtwendig schijn-schien-duwbbel-hertigheyt.

2.

O da 'k mijn quea suwp-suwne in gluwp-ontijgge
Yn 't hert besleat, bestoppe in stil forswijgge,
Da wirdden all mijn bienen ad in tor,
Dey uwt, dey ijn, trog mey-wits bjuestre gnor.
God! jon fest treau my, berg'-swier, nacht in deagen;
Ick trille, ick schodde for gerjuechtsheyts pleagen,
Mijn sap forsea, fonsing're in ging to loor,
So 't ssild trog simmer-druwgt tiermt tor in soor. *Sela!*

3.

O doz fen God, trog suwne op suwn forsiere
Hab ick my ypen-hertig ypenbiere.

Ick

Ick sprijck; O 'k. sil klear bicht, fen oer-tred, dwaen,
For mijn goe God, dy mijld iz yn 't forjaen.
Heer, da forjoene Y' mijn grawle on-rjuechts suwne. *Sela!*
Doz jo jon heylge oon-roppe ijn sijnens stuwne.
Al komt den soms druwk, jin-spoeds wetter-gjealp,
Him sljoerckt forby, dy gapjend wread'e oerstjealp.

4.

Y binne Heer mijn to-flecht honck, in schuwlle,
Y hoedje my for neare miz-moed muwlle,
Y ringje my ruwn-om mey blyigheyt,
Mey huwglijck swiet gessjong fen fryigheyt. *Sela!*
Hertse, hertse ô minsche 'k sil dy wijz in ljuechtje,
Het wey me gæn môt: 'k sil dy onderrjuechtje,
Mey nolcke rie sil 'k dy for hinne gean,
Sorgfâdig sil mijn eag op dy to-sjean.

5.

Du moaste 't Horz nog deam-steeg Muwl-djier slachtje,
Dy, buwtte wit, op goe leer lett œf achtje:
Waems hirdde Tuwt dy teamm'-twang twingt in schoert,
In so, ijn 't spoar, jin tanck, mey kreft, bestjoert.
Dy godleaz mot sijn quea dwaen hird besoerje,
Sijn wrâdsche wjeald'e in liette kin naet doerje:
Mar wa fest op uwz ljeave Heare stiet
Dy smecket yvig sijn goertier'nheyts swiet.

6.

Wezz bly in bly, ijn God, in steez oon blyer,
Yenfâdigh, fromm trouw' oprjuecht God-belyer,
O sjong fen God, in Goads wirck, uwre in stuwn,
Sjong uwz ljeav' Heere lof uwt herte-gruwn.

G. Japix.

# Dy Trye-in-trytigste PSALME.

1.

MEy siel-wille, herts-trjue, muwlle in tonge,
Glier taens-rijp Hijmmelsch lof-luwd fol,
Môt de oprjuecht de HEER' God Lof-Psalm sjonge,
Goads lof betammet jerm' rjuecht wol.
To den: d' Gaest opscherpje,
In de HEER' Goads lof herpje;
Litt de yn swiete Luwtt
Litt 't klien Tjien-snaere heare,
Dat se uwz 't hert, trogge eare,
Tockje, yn Goad bly, uwt.

2.

Sjongje (yn Godsill'ge uwt-sittne liette, ô
Mingje yn borsts yn uwt-wind'ge freugd)
d'HEER' yen reez-om-ny lof-sjong-liet ta.
Spijllje op, meytst' sill'ge wille, yn deugd.
Want uwz HEER' Goads-sizzen,
Is, naet om weer-lizzen,
Inckle rjuecht-uwt rjuecht:
Yn sijn wirckens wond're,
Great, brie, boppe in ond're,
Trouw, wiss' wierheyt ljuecht't.

3.

Hy ljeaft, hy minn't, hy hadt heag-wirddigh
't Rjuecht, hy ljeav't fromme oprjuechtigheyt.
O sijn goertiernheyt rint, firdd-firddig,
Seyn-fol, 't brie yerdtrijck oer, yan weyd.
Trog sijn WIRD, fol eere,
Macke (ô great wirck!) de HEERE

't Hijmm'len bocht om bocht:
Sijn muwll-Gaest uwt-rjuechten
Ing'len scheppe, in ljuechten,
Mey al 't Hijmm'le heer-tocht.

4.

Hy gearre, az op yen heap, 't See-wetter,
't Suwa-ruwa-bruwz-hol bol-hobble-tob;
Setse igh, boerd, ran, strân, pealle; in let her
Az ynn schat-keam're kolck duwck-dobb.
Litt den de Yerde hosck buwgje,
's HEER'NE ontsjochtme uwt-tjuwgje,
Litte all wae 't dy wrad
Het ynn bruwckma schickje
Dat hy for Goad schrikje,
Dy 't krefts hânz bewâdt.

5.

Want eernet hy? sjea dear! it iz 'er.
Hy hiet't, in 't stiet 'er, so 's hy 't wol.
Hy naettget de Heyd'ne rie: ja lizze 'er
Forbruwcke ynn djoey in tink, gnod dol.
Mar, ô, d' rie uwz HEERNE,
Dy hy æ uwt-eerne,
Stiet ynne yvigheyt:
Ja sijn hert besletten
Tinck, wirt fest, az wetten,
Teamm ney teamme yn-heyd.

6.

O wol-lock-fillig oer-lock-fillig
Iz 't foltsen waems God de HEER salme iz,
Dat de HEER him eyn-mijnnet, salm-willig,
Ja kippet uwt to'n eyne erv'nisse

d'HEERE,

d'HEERE, uwtte hymmle heegte,
Schoaget oon, ynn leegte,
All wradz minsche bern.
Uwt sijn feste wengje,
Sjocht hy s', dy bewenje
d'Yerd, fen hern to hern.

7.

Allinne hy stal-formjet de herten,
Hy ægt op all sjue wirck in dwaen.
Yen Kening wraegsl'let naet uwtt smerten,
Trog great heer-krefts gesjuecht, yn 't slaen.
Yen great-diedig sjuechter,
Wirt nin winst uwt-rjuechter,
Trog sijn kreg'le fest.
't Hynzer jout nin sjuecht-seyn
Trog hoarss-kreft. O sljuecht-eyn!
Dy 't op trouw't, ynn lest.

8.

Mar loytsje uwz ljeave HEERE eag-dol-gloerjen;
Oer dy him freezje uwt hette-gruwn,
In op sijn goertiernheyt (yn 't doerjen
Lang-stuwnig) hoopje alle uwre in stuwn.
Om uwt deads gryp-kloeren
Herre siel to schoerren;
Om, ynne hongre nea,
Herre to bewadden,
Herre t' onderhadden,
Libb'ne lyvs, mey brea.

9.

Uwz sielen d'ljeave HEER God forwachtje,
Hy 's uwz haed, holp, honk, schuwlle in scherm.
Uwz herten bly, yn him fornachtgje,
(O hert-swiet hymmelsch huynnig-steemd!)

Om 't wy de HEER fortrouwje,
In op d'Namme bouwje
Fen sijn heyligheyt.
HEER jon goertiern njoeheyt
Wezze oer uwz: ô goeheyt!
Dear uwz hope op leyt.

G. Japix.

# Dy Fjouwer-in-trytigste P S A L M E.

*[Ten Psalme] D A V I D S: Az hy sijn wezzen forandere hie for it eansichte fen* Abimelech, *dy him wey jage, dat hy trog gingh.*

1.

'k SIl, on-ophådd'lijck, nea
Sleau, laerdig, all mijn libb'ne stuwn,
d'HEER God lof-sjongje, uyt herte-gruwn,
'tLeyt m' yn mijn muwlle, az brea.
O so sil 'k my ontjaen,
Ynne HEER, dat dy sestmoedge ljue
My herckje, in yn Godsill'ge njue,
Gaest blier, 't sell' lof-luwd slaen.

2.

Meytsgreat, mey my, meytsgreat,
Meytsgreat dy greate HEER God, mey my,
Lit uwz sijn oer-great Namme, hert-bly,
Op-helje oer wijd Wråd-kleat.
'k Hab sijke uwz ljeav mijlde HEER,
Sijkjende fuwn, treast-antwird-ree,
My losljende uwt neare tengste in wee,
Tanck habb' Goad, yn yv'ge eer.

3. Dy

3.

Dy fromme habbe him ontsjoen,
Ja ney him sljuercke az streamm-wiets rin,
Jæ wirdne nea rea schamme, yn nin
Herr dwaen, asse op him stoen,
d'Illind'ge kiermde in bea,
Luwd-roste yn gâl: God hercke, in holp
Him uwtte ængst, See-djiepp gruwle oer-stjolp,
Wijde yp'ne tuwt senn Dea.

4.

Goads Ing'le leg'ret him
Ruwn om dy jinge, waems from hert
Goads freeze huwzwest, dat jearm naet dert,
Hy tjochtse uwtt nea-druwcx klimm.
Kijts, loyts, sjog, prieuwkje in smeyts,
Ho goe de HEERE iz: wa op him set
Sijn hoop-klim, dear 's naet dat him let,
Hy swomt yn siel-formeyts.

5.

Goad-heylge, yn fromme yen-fâd,
Goad-freesne ô freesje uwz ljeave HEER God;
Went dy him freesje (ô fillig lot!)
Ontbreckt nin onder-hâd.
't Lieuw-jong, yn 't woedjen dol,
Somms hongre lyt, ho red to jacht,
Mar, dy de HEER sijkje, dey in nacht,
't Rint herre, yn all dwaen wol.

6.

Komm jong tjierll, lien my 't ear,
Herts', swiete jeugd; Ick bin yn til
Mey Goads freez, dy 'k ontfâdje fil,
Herts', bernkes, ney mijn leer.

Iz immens hert in sin
Lang libbjen? deagen folle in nolck?
Om wolferts floede, uwt Goads feyn-kolck,
t'Ynjen? (ô swiet gewin!)

7.

Dy folg' mijn rie: Dat hy
Sijn tong' fen quea kât knett ynn knôtt,
Dat hy sijn lipp, so, sluwte, yn 't slôt,
Datſ' nea bedroch uwt-spy.
Wijckje æf fen quea, dog goe;
Sijkje, eernje in folgje, (yn wol in wee)
Dy oer-djoer, gealeaz, God-ljeav Free,
't Wirdst dat dy Wrâd æ sjoe.

8.

Goads klear sjeande eag stiet opp
Rjuechtfirdige, ô sijn yp'ne ear' let
Op jearme eernst-heftige herts-gebedt,
Op herre, ynn neade, holp-rop.
Mar, sijn ontstitſ'ne, foer
Grijmme eansicht striel't, quea-dieders, trog,
Snijt jerm tinſ'nisse, az mey in hogg,
Uwtte Yerde, in wijt se yn 't fjoer.

9.

De oprjuechte ljue, fot-feyd,
Dy roppe de HEERE, yn gaest-driftme, oon,
Hy herketse, hy seyntse, uwt sijn troon,
Holp yn herr swierigheyt.
d'Holp-firdde HEERE iz nea fier;
d'Hert-breck Suwn-bicht're, ynn gaest forsleyn,
Behâd-mijld rjucht hy him oereyn,
Loytſ', so 's him de HEER' goertier!

10.

d'Rjuechtfird'ge, from in sljuecht,
Duwck't ond're 't steez-oone uwncke op uwnck,
Mar Goads hân blieuwt, all stuwnne, him njuenck,
Stoan't, stjuwg't, till't, hâd 't him rjuecht.
Hy werret yen for yen,
(: Ho kin 't de op-rjuechte æ quelck œf quea!)
Sijn eyn lijck'niss, fen ljea to ljea,
Dat jearm nea breckt yen bien.

11.

Mey boosheyt wirt oer-kolpp'
Dy godleaze; eak, dy de oprjuechte haett',
Wirt trogge eyn-schild'ge dey-dolck daet,
Ynn Dea-gluwps woeste oer-gjolpp'.
Dogg't sill'ge siel losst God
Sijns tjienners. All' wa de HEER fortrouwt
Tjuwg't hy onschildig. Dearom bouwt
Elck fromme op him sijn slot.

G. Japix.

# Dy Fijv'-in-trytigste PSALME.

*Ten Psalme Dāvids.*

1.

JIn mijn tjin-plachtjers for mijn plachty'
O HEER, mijns dwaens lijck gruwnje in achty'
Ynn' Rjuecht war: ô rjuechtfirdig' Rjuechter!
Fjuecht for mijn rjuecht, jin mijn tjin-fjuechter.
Grijpje ynne hân schuwll scherm-schild ruwndass',
To mijn holp luwck jon korteleass',

Pyk'-

Pyk'-fellje', œf sjet myn fijnn' gnod dol,
To-kattj' myn siel: Ick bin dijn wol.

2.

Litt' schann'-schamm'rea de holl'-portte oer-tjean
Fen dy my schelmsch ney 't libben stean.
Drieuw se æfter uwt, mey scheamte oer-getten,
Dy t quea habbe oer m', yn tinsf', besletten.
Forstuw se az tsæf, for bliez-wyn wey
Dat jearm Goads Ing'le uwt-drieuwje in jey.
d Uwnck-wey wez tjeuster, gled in pliz,
Dear de Ing'le herre oppe hacken iz.

3.

Want dear 'k æ die, noch tocht, t'herr lee,
Dear habbe s' dobbe in tijz-not ree
d'Moard gluwp-kuwll, for mijn siel, se op-meytsje,
Dear 'k, schien on-schildig, yn mocht reytsje.
Dat forwoest-grijmme opp neckke him sit,
Dat eyn Not him flappje eer hy 't wit;
Hy ploffje 'er yn, forrokeleazd,
So 's mijn siel, blier, yn Goads holp, treast.

4.

Den tean 't mijn bient formeyts-will blijck,
HEER 't lof-sjongt layts-wijt: wa 's jo lijck?
Y tjea d'illind'ge uwtt klimm fenn kreft'ge,
Uwtt schomjers roav-kloer de earm neadrift'ge.
Onrjuecht tjuwghs eerzlinge æscks uwt-bjalz,
Wy 't my, 't jinge ick naet wit, oere halz.
For goe forjilt m' (ô dy falsck kiel!)
Fuwl quea, om buwtgjen so mijn siel.

5.

Ynn tjin-deele, ick fluwg 't eag droaf dol,
Ynn seck klaeyd, az hear sjocht-nead quol,

Mijn meage ick 't neadrift-brea bekirtte,
t' Wijl 'k for jearm Goad, mijn bea uwt stirtte.
Ick bes' kese, az broar az frjuen,
Droaf dol-duwckjend yn 't swart bewuwn
Az yen, fen jamm're 't hert trog-rieuwd,
Dy, oer sijn mem ynn trienen drieuwt.

6.

Mar hincke ick, smertt my sjochtme œf seer,
Den bosckje s' ticht mey hollen gear,
Jæ sjea forsleyn, 't quanz-quijz ontwyjen
Fen 't schoerd klaed, lijk 't droafstme yn mijn lyjen.
Ick sloeg (s' yenfadigh) merck noch acht
Herr tong wijld-weydjen, az to jacht;
Yn 't bjealg-broar huwchle silschipp, dear
Se oer my nijd tosschen knarssje gear.

7.

Ljeave HEER, ho langh schille Y to-sjean?
Bringt t'honck mijn siel. HEER kommse oet-tjen,
Uwt 't oermoeds woest schoer-sjeack lob-neyljen,
Fen wrea jong Lieuw-tosck komm my feyljen.
So sil 'k jon lof, yn 't ypenbier,
Ynne oer-great Goads-Mient bly in blier
Ja ond're 't kreftig-folle folck
Lof-sjongje, az sill'ge Goads lof-tolck.

8.

Litt nea spijt-laeyts guwch-juwchje oer my,
Dy oorsæck leaz sint mijn party
O! litse 't nijtgjende eag naet winckje
Yn 't quea dat se, onrjuechts, my oertinckje.
Want dy stiltme ljeafjend ljue bejeartt
Huwz't naet yn jearm falsck huwchle hertt.
Herre eersling, Goad-œf-aerd forstan,
Roav't still ljue tier, free stiltme yn 't Lan.

9.

Den schoeres' muwllen op. Ha! ha!
(Wijdz kiels) uwz eag dat sjocht 'et, ja
Derr leyt uwz dwaens-dwerz-eersling minsche!
Wy sjea, wy habbe uwz wille in winsche.
HEER' Y sjea 't, swy naet langer stil,
Wezz naet fier, wezz mey my yn til.
Ontweytsje, HEER, nim mijn rjuecht yn acht,
Placht, for my, t' eyn, mijn onschildz, placht.

10.

Rjuechtsj' my ney mijn gerjuechtigheyt,
Litse HEER', oer my nin bly will-weyd,
Dat s' naet uwt-slaen: Ha, uwz siel-wille!
Hy leyt, hy schil nea holle op-tille.
Gjealpje, oer-stjealpje s' mey scheamts oer-stirt,
Dy bly yn mijn quealcks jamm're wirt:
Litt schanne in scheamt jearm perssje az lead,
Dy greatsch bravearje oer m' yn mijn nead.

11.

Yn tjin-deel, litse, heaglijck bly,
Goadz lof ophelje, yn sang, mey my,
Dy hert-lust op mijn g'rjuechtheyt lizze
Lit se yn gaest-wille, ynfierne, sizze:
Great-mack wez de HEER, waems njue-bejeart
Oer sijn trouw tjieners free great wirt.
So schil mijn tong, hert, ja herts-gruwn,
Jon g'rjuechtigheyt meldje alle uwre in sturwn.

G. Japix.

Dy

# Dy Segs-in-trytigste PSALME.

1.

d'O Erwredding fin dy kwæde zeyt,
Dyep yn myn hart nin freese leyt
   By him for Goad rieuchtfardig,
Hy flayt him zelver as min fyeugt
Zyn goadlæz dwaan, in zyn onrieugt,
   Dy haadt in nyed is wurdig,
Dy wurden fin fyn muwlle fyn
Dy binne onrieugt in fenyn,
   Hy wol fin 't goed næt witte;
Nagts tinkt hy om onrieugt toa dwaan,
Hy ftelt him op ien kwæde baan,
   't Kwte dwaan wol hy næt litte.

2.

Wa zoe jens goedheyt roeme næt;
Joa is toa oon dy hymmel græt,
   Jens wierheyt oon dy wolken,
In as dy bergen is jou rieugt,
Jens plægen, dy me op ferden fyeugt
   Dy binne dyeppe kolken.
Y forgje Heer for fee in minfch,
Jens goedheyt is ô Goad ney winfch,
   Dy bern fin minfchen rinne
Derom toa zieken har byhâd
Onder joa lieflyk vleugel-fchâd,
   Der joa byhâdden binne.

3.

Fint fette fin jou koftlyk huwz
Kryet jou folk Heer ien fwiete ruwz,
   Y jaan, dat joa fwiet drinke,

It libbens wetter is by jou,
Yn jou liægt zyæn wy 't lyægt æk nou,
Wol der jou kinne schinke.
Jens goedheyt jaan d'oprieugte lieuw,
Jens rieugt ney har byjærte in nieuw,
Dy foet fin dy onfromme,
Nog hân my schæd, dy onrieugt dwaan,
Dy binne rekke finne baan
Joa kinne næt opkomme.

J. Althuysen.

## Dy Sân-in-trytigste PSALME.

1.

WÆz dog's oer har, dy kwædwaan næt ontstitzen,
Bynyed's næt, dy klære onrieugt dwaan,
Joa wurde as 't gærs kort ôffneyn in forbritzen
Joa zille har yn 't kort ney fallen jaan,
As gærs spruwties trog dy hyette fordwynne,
Sil 't græf har yn it eyn æk wol forslynne,

2.

Fortrouwje op Goad, dwaan 't goede, in bywinje
It ierdryk, in fied jimme ney zyn zin
Mey trouwigheyt, wol Him mey blyedschip tyinje,
Het eltz fin jimme dan byjærje kin,
In het dat jimme hart æk kin bytinke,
Dat zil Hy hoasch jimme yn Syn ginste schinke.

3.

Weyn jimme wey op Goad, Hy zil it meytze,
Fortrouwje op Him in dan sil jimme rieugt
Yn 't iepenbier fin alle kanten reytze
Allyk as op dy middey, 't sinne lieugt,

For-

Forwagtje uwz Goad, in wol for Him stil swye,
In wurd naet boas oer har, dy zeyne krye.

4.

Æk næt oer him, wâns oonslag is toa kwæde,
Lit ôf fin gramschip, wurd næt hâstig boos;
Wurd næt ontstitzen toa ien oormans schæde,
Zân dwaan is ommers sieker wier godloos,
In dy kwædwaanders wurde yn 't eyn weyjagge,
Joa wurde as stôf finne ierde offagge.

5.

Mar sokke, dy uwz liæven Heer forwagtje,
Dy zille erflyk byzitte mey ræst
It ierdryk, min zilze forzyker hæg agtje,
In nog ien bytje, in dan bin 'er wæst
Dy kwæde, min zil op zyn plætz wol lette,
Mar nærnse sil min him kinne bysette.

6.

Mar joa, dy altyt fæst fin zinnen binne,
Dy zille 't ierdryk byzitte toa læn;
In om dat it har altyt mey zil rinne,
Ziet 't harte æk har fin blyedschip ontflæn;
Dy quæde hânnelt dy fromme onrieugtfurdig,
Hy knærst oer him mey zyn tosken onwurdig.

7.

Mar Goad, yn gramschip oer him heel ontstitzen,
Bylaakkit him, om dat hy zyeugt zyn tyed,
't Godlæz folk het it glæone zwurd uwtlitzen,
Har boagge stiet spând, joa gænne toa stryed,
Om d' ærme lieuw fin boppen del toa smytten,
In d' oprieugte toa slagtjen, in toa ytten.

8.

Mar 't fwurd, der joa Goads folk mey woene ftekke,
Dat zil har fels yn 't eyn trog 't harte gæn,
Har boaggen fil God trog zyn kræft forbrekke,
Dit is har diel, dit is yn 't eyn har læn;
Mar for dy fromme is har bytje better,
As for ien hoopen kwæde jyeld as wetter.

9.

Want joa dy fæft fin kwædwaan hymje, in fwoegje,
Dy brekt Goad, in hy bringtze gau toa fchân;
Mar joa, dy har ney 's Hægftens wille fuwgje,
Dy onderfteunt Hy mey Syn Rieugterhân,
Goad wit dy dæggen fin dy fromme lieuwe,
Har erfenis zil iewig fyker blieuwe.

10.

Joa zille yn dy kwæde tyed fin plæggen
Har næt byfchamje oer har wurk in dwaan,
Goad zil har trog Syn ginfte yn dy dæggen
Fin honger, ytten ney genuwggen jaan,
Mar 't Goadlæz folk Goads fyene allegærre,
Dy zille as ræk fordwynne, in forftærre.

11.

Dy kwæde lient, mar wol næt liæfft bytelje,
Der fromme lieuw mey ien meylyend hart,
Trog myld toa jaan by eltz ien pryez byhelje,
Wier trog zoa faak ien ærm minfch wolfart,
Want zyn zeynde fille 't yerdryk byzitte,
Mar zyn forflokte zille 't allis forlitte.

12.

Dy minfche gongen wurde fin uwz Heere
Byfeftge, in Hy het luft oon zyn wey,

As hy fâlt zoa zil uwz Goad him wol keere,
Sok ien wurt forsmytten toa ninter dey,
Want dy Heere, dy alle pryez is wurdig,
Dy is om hem toa onderſteunen furdig.

13.

Ik bin jong wæſt, æk bin ik gryez fin hierren,
In âad wurden, in der toa laam fin læ,
Mar nooyt zæg ik dy fromme yn myn jyerren
Forlitten, of dat zyn zied zogte bræ;
Altyt is Hy meylyend, zonder eyne
Hy lient, in Syn zied is der trog toa zeyne.

14.

Wyk of fin quæde, in dwaan it goede,
In winje yn iewigheyt bly, in ſtil,
Want Goad het nættenbyt op mey dy tyoede,
Mar it rieugt het hy lyæf, dy Hægſte zil
Zyn folk næt forlitte, mar har bywarje;
Mar 't zied fin Goadlæze zil Hy næt ſparje.

15.

Dy oprieugte minſchen zille al har dægen
It ierdryk byzitte ræſtig, in fry,
Der zille joa ney 's Hægſtens wolbyhæggen,
Op winje yn iewigheyt ſtil in bly,
Dy fromme muwlle zil wyzheyt ontdekke,
Zyn tonge zil oors næt as rieugt uwtſprekke.

16.

Goads wet leyt ommers yn zyn hart bywarre,
Zyn gong in tred ſtiet altyt tygge fæſt,
Hy zil trog 's Hægſtens gunſte noit kwælyk farre,
Om uwt toa glyden lyt hy ooit nin læſt,
Dy kwæde leyt dy fromme minſchen læggen,
In ſiekt him toa deyen mæſt alle dæggen.

17. Mar

17.

Mar Goad zil dy oprieugte noyt forlitte,
Of oerjaan yn dy quæde lieuw har hân,
Fin har toa fordomjen zil Hy næt witte,
Nog, as Hy rieugt wort, oyt bringe toa schân.
Wâgtje op uwz Heere, gong lâns zyn paden,
Hy zil joa forhægje trog zyn genaden.

18.

Y zille zyæn, dat joa dy kwæ bydrieuwe
Uwtruwgge wurde mey har heele tæm,
'k Zæg ien dy die gewelt oon oorre lieuwe,
Dy him uwtspraatte as ien grien ynlâns bæm,
Mar hy gyng trog, min zæg him kort fordwynnen,
In syog der ney wier hy næt meer toa fynnen.

19.

Ik sôgt him wol, mar koe him næt byzette,
Syog, syog op har, dy altyt from bin wæst,
In wol op dy oprieugte æk reys lette,
Want dy mâns eyn zil wæzze freede in ræst,
Mar al dy har ney kwæddwaan flye, in fuwggje,
Dy zil uwz Goad fordylgje, in uwtruwggje.

20.

Mar 't heyl der tyen fin dy rieugtfurdig binne,
Is fin dy Heer, har sterkte yn dy dey
Fin ængst, in druwk, der joa om help toa rinne,
Dy zil har helpe, dy zil har al wey
Bywarje, datdy kwæde har næt meer kwelle,
Om dat joa op Him har bytrouwen stelle.

J. Althuysen.

Dy

# Dy Agt-in-trytigfte PSALME.

1.

STrâf my yn Jou gramfchips hiette Oerre miette
Liæve Heere! doggers næt,
Wol my yn jens toorne fparje, In bywarje,
My for plægen fwier, in græt.

2.

Fin jens pylen fcherp fin fpitzen Bin ik ftitzen
Ommers trog myn heelle lyef
Fin jens hân, dy 't al kin brekke, Bin ik rekke,
Ja dy druwkt my hurd in ftyef.

3.

Al myn flefch is æk fol wuwnnen, Trog myn zuwnnen
Der Y Hær om binne kwæ,
In trog al myn plæggen binne Æk trog hinne
Fol fin onræft al myn læ.

4.

Want myn dieden onrieugtfurdig, Zân læn wurdig,
Gænne oer myn holle fæft
As æts dat næt is toa hurden, Binfe wurden
Ja for my ien fwiere læft.

5.

'K bin ruwnom fol ætterblierren, Dy fin fierren
Styonke, dat it griefle mey,
Joa bin gruwlyk, in oerftyoerig Glieon in fyoerig
Trog myn gekheyt dey oon dey.

6.

Ik bin krôm in bryk lâns hinne, Ik moat rinne
Meye holle neye gruwn,
Ik wurd trog myn græte plægen Alle dægen
Ruwnom yn it swart bysuwn.

7.

Want myn termmen bin fol wuwnnen Trog myn zuwnnen,
'k Bin fol plægen oer myn lyef
Ruwnom is myn flesch trog stikke, Eltz moat schrikke,
Der my syogt, 'k bin stæem in styef.

8.

Al myn kræften binne britzen, 'k Bin byditzen,
Yn myn lyen heel forsleyn
Fin it rasen fin myn harte, Trog dy smarte
Bolje ik my håst toa eyn.

9.

Heer for jou, for jou allinne, Is trog hinne
Myn byjærte dey oon dey,
Ik moat manning syeugten litte, Mar Y witte
Zoks alreeds, ær dat ik kley.

10.

't Harte keert my om fin binnen, In myn zinnen
Kræft in al het my bejuwn,
't Lyægt, dat oors myn æggen zæggen, Ja myn æggen,
Bin næt by my disse stuwn.

11.

Frieonen stæn fin fierre wægen Oer myn plægen,
Myn ljæfhabbers gænne wey,
Dy my oors dy neyste binne Æk dy rinne
Fin my, der ik syeugt in kley.

12.

Joa, dy ney myn libben gænne, joa dy stænne,
Om my næt as kwæ toa dwaan,
Lisse strykken, sprekke gruwlyk Offe muwlyk
My dy dædstek koene jaan.

13.

Joa bytinke alle dægen Læse lægen,
Dy ik nau ontwykke kin,
Mar ik wol, hoa luwd se æk bærre, Har næt hærre,
Ik håd my as doaf 'er jin.

14.

'k Bin hoa, datze æk mey my tuwlle, Stom fin muwlle,
'k bin as immen dy næt hært;
'k Bin as of ik næt kin zisse Wer tyen disse,
Hoa 't eltz fin har tyen my bært.

15.

Want ik hoopje, in ik bouje, Ik fortrouje
Oors op nin, as Jou ô Heer!
Y zil my wol uwt dy hægte, Yn dy lægte
Hærre, as ik toa jou keer.

16.

Want ik zey, dat dog dy kwade, Yn myn schæde
Næt blyed binne, as myn foet
Uwtglyed, zoen joa har opstelle, In my kwelle
Mey ien grætsch, in boos gemoet.

17.

Want trog al myn swiere plægen Alle dægen
Bin ik reed, om mank toa gæn:
Dy oergrætte, in swiere smarte Fin myn harte
Blieuwt fæst for myn æggen stæn.

18.

't Kwæde, dat myn hân, ôf æggen, Die of æggen,
Dat is ommers for jou blæt,
'k Moat yn ængste wol weyzinke, As ik tinke
Oon myn zuwnnen swier in græt.

19.

Mar myn fyene gæn, in dyoeye, Libje in groeye
Brauw yn folk, in kræften oon,
Sokke, dy op my toa onfreden Zonder reden
Binne, wurde græt, in schoon.

20.

In dy kwæ for goed forjyelde Gæn toa fyelde;
Om my altyd jin toa stæn
In joa kinne næt forswolgje, Dat ik folgje
't Goed, in siek jens paad toa gæn.

21.

Lit my doggers næt allinne Hinne rinne
Heer! mar loek my uwt it stôf,
'k Rop jou oon, om help toa kryen Yn myn lyen
Wæz næt fier dôge fan my ôf.

22.

Uwt har kloeren, dy my druwkke, Wol my luwkke,
Wæz, om my toa helpen reed,
Lit my Heer! jens goetheyt smeytze Jens æg weytze
Oer my, dan hab ik nin need.

J. Althuysen.

Dy

# Dy Nieogen-in-trytigste PSALME.

1.

IK zey, ik zil bywarje nuw myn wey,
Dat ik nin kwæ bygæn hyer ney
Mey sprekken, 'k zil myn muwlle mey ien tæm
Bywarje, dat ik my nær schæm
Wyl't goadlæz folk nog rieugt tyen oer my stiet,
In næt as læst, in moeyte briet.

2.

'k Wier stom trog swyen, in ik swygge fæst
Fin 't goed, mar swierder waard dy læst
Myn hart waard hyet yn my, ien barnend fyoer,
Ontstiek, doa ik myn dwaan togt oer,
Doa hab ik mey myn tonge rieugt uwt zeyn
Meytz Heere! my bekent myn eyn.

3.

Dat ik dy miette fin myn dæggen wit,
In hoa forgonkelyk ik zit,
Myn dægen stelle Y ien hânbreed græt;
Myn libbens tyed is for jou næt,
Eltz mensche æk, hoa fæst hy hyer mey stæn,
Is ydelheyt, in sil forgæn.

4.

Hy ommers giet, as yn ien byeld, mar wey;
In ydel woelt hy alle dey,
Min hellet, in min schurt by ien al fæst;
In wit næt wa it kryet op 't læst,
In het forwagtje ik fin jens goetheit nou,
Ik hoopje altydt fæst op jou.

5.

Op jou ô Heer! oon wa ik rop in kley,
Nim Y dogs all myn zuwnen wey;
Forlos Y my, in stel my næt toa smaat
Fin flieugte lieuw sol nyed, in haat,
Ik bin nuw stom, ik kin nin luwd meer jaan
Ik zil myn muwlle næt op dwaan.

6.

Y habbet dien, ik lis trog Jou yn 't stôf,
Nim Y jens plæggen fin my ôf,
Ik bin byswykke och! ik ærme mân!
Trog 't swier byfieugten fin jou hân;
Kasty jou immen, dy hyer onrieugt dogt
Mey plægen, 't is for him nin nogt.

7.

Zyn brauwigheyt raant wey trog jou bystyeer,
As môt, in snie for barnind fyeer,
Eltz minsche ommers, dy hyer zit in leyt,
Is næt as ræk, in ydelheyt,
Hark Heer! myn bæ, jaan op myn roppen agt,
In nim myn triennen æk toa wagt.

8.

Swy næt, al wurd ik fremd by jouw byfuwn
As myn foràdders hielle buwn;
Weyn jou fin my, dat ik forkwikking kry,
Ær dat ik stær meyts Y my bly:
Lit trog jens gunste my it goede syæn,
Ær dat ik fin hyer moat fortyæn.

J. Althuysen.

Dy

# Dy Fyertigste P S A L M E.

1.

IK hab dy Heer forwagte rieuw ien tyed,
Nuw het Hy Him æk toa my kærd;
In het myn bæ, in roppen hærd,
Dat makkit nuw myn hart forhuwgge, in blyed,
Hy het my uwt dy kuwlle,
Wier yn ik laey byschuwlle,
Uwt modder litzen wey,
Myn foet is buwtten læst,
Myn gongen stæne fæst,
Trog zyn kræft foor in ney.

2.

Ien ny liet het Hy yn myn muwlle leyn
Ien lôf sjong for uwz lieven Heer,
Om op toa syongen toa zyn ær,
Dat folle lyeuw fin 't foorste toa it eyn
Zyæn zille, in uwz Heere
Ontsyæn, in toa Him keere.
Wolzillig dy fortrout
Op Goad, in dy næt syuegt
Ney grætscheyt, of ônrieugt
Nog him ney fleuwen jour.

3.

Jou wônderwurken hab Y makke græt
Oon uwz, jou tinsen is der by
Zoa wyed, zoa græt ô Heer, dat wy
Dat næt bygrypje nuw yn disse stæt,
Min kinse næt uwtlisse
Nog zoa 't by hært fin zisse.

Zoa

Zoe ik har grætte hæp.
Uwtsprekke, 't is dog næt,
Joa bin toa wyed, in græt,
Derom jou ik it kæp.

4.

Y hiene oon hin slagtoffrånnen lust,
Nin spyesoffrâmmen woene Y.
Jou borren trogge ærren my,
Jou waarden næt as ynne sliep swiet sust
Trog brân- nog zuwn-offrånnen,
Der Y woen fin hår hånnen,
Doa woarde ik oondræun,
Toa ziflen sjog ik kom
Der is by åds derrom
Yn 't boek al fin my schræun.

5.

Myn lust is, om het Jou byhægt toa dwaan,
Jou Wet leyt my zoa dyep yn 't zin,
Yn 't hart, dat ik næt wyk 'er fin;
Dy mie dy ik oon dy Gemeynte jaan
Is rieugt, in hærren wurdig,
Myn lippen binne furdig,
In ik bytwingse næt,
Y wittit ommers Hær,
Dy allis trogsjogt klær,
Hoa dat ik bin yn stæt.

6.

Ik håd æk jou gerieugtigheyt næt wey
Bystoppe yn my, mar ik wol,
Myn hart is fin jens wierheyt fol,
Jens heyl, Jens lôf uwtsprekke dey oon dey,

Ik

Ik wol by folle lieuwe
Jens trouwigheyt byschrieuwe,
Jou zille næt sin my,
Jens ginst onthâdde lit,
Wier dat ik stæn of zit
Jens trouw my blieuwe by.

7.

Meer plægen, as ik ommers kin optyæn
Mey tellen, habbe my omjuwn,
Myn onrieugt, dat by my wurt fuwn,
Het my oongrypt, dat ik næt meer koe syæn;
Ik habze rom zoa folle,
As hyerren op myn holle;
Myn hart het my bejuwn,
't Byhæge jou dan, my
Toa helpen uwt dy ly,
Ey red my disse stuwn.

8.

Lit zokke dy myn ziele siekke, ræ
Fin schæmte wurde, litze kort
Mar æfteruwt dræun wurde fort,
Lit zokke, dy nogt habbe dôn myn kwæ,
Toa læn forwoafting krye,
Lit sin byschæmtheyt swye,
Dy mey my spottje, jaan,
Dy ney myn schânne stæn,
Har wol fortyenne læn
Fordosck har goadlæz dwaan.

9.

Mar lit al, dy jou zieke, wæzze blyed
Yn jou, dy jou lyæf habbe, lit
Dy sprekke, dat it eltz ien wit.
Uwz Goad, Uwz Heer wæz prieze disse tyed;

'k Bin wol yn næd, in plægen
Mar Goads alsyende æggen
Dy binne fleyn op my,
Y bin myn helper trouw,
Myn træster yn dy rouw,
Fortoaf næt, stien my by.

J. Althuysen.

# Dy Ien-in-fyertigste PSALME.

1.

WOlzillig is zok ien, dy mey forstân
Him hâdt tyen sokke yn 't lân,
Dy yn elende zitte trogge tyed,
Goad zil him zuwn, in blyed
Byfreje, dat oon him toa ninter stuwn
Nin plæg oyt wurt byfuwn,
Goad zil him hyer ien lokkig libben jaan,
In hoedje yn al zyn dwaan.

2.

Hy jout him næt yn fyene hân, of kloer
Ney har byjærte oer,
Uwz Heer dy zil him onderstennje wis,
As hy op 't stærbed is,
As hy siek is foroorje jou zyn steed,
Ik zey tyen jou yn need,
Genæz myn ziel, meyts my fin zuwnnen schien,
Ik hab zoa folle dien.

3.

Myn fyene sprekke fin my stadig kwæ,
Wahneer komt hy reys dæ,

Wan-

Wanneer forgiet zyn namme; duwe's uwt
Har onbyschæmde tuwt,
Byfieket 'er reys ien fin harren my,
Dan is 'er falsheyt by,
Zyn hart forgærret onrieugt, giet hy fort,
Hy sprekt 'er fin yn 't kort.

4.

Myn haters sprekke sæftjes toa myn schæ,
Joa tinke tyen my kwæ,
Joa sprekke liltz in fonder schæmte wey,
Dat eltz it hærre mey,
Hy het ien stik fin Belial bygien
In ney it kwæde stien,
In 't zil mey him, dy leyt oyt zoa næt gæn,
Dat hy wer op zil stæn.

5.

Ja zels dy man, wier ik mey freede hie,
In der ik fæst op stie,
Dy ik fortroude æk tot yn dy dæ,
Dy deys yt fin myn bræ,
Dy het tyen my zyn liltze hakken weynd,
Dy het my huwnd, in scheynd,
Dy tinkt næt oors tyen my as alle kwæ,
Dy dogt my næt as schæ.

6.

Mar ô myn Heer! wæz my genadig nou,
Ik weynje my toa jou,
Rieugt Y my op, in ik zil har dan jaan
Dy læn ney al har dwaan;
Hier by bin ik forsykre wier in wis,
Dat jou lust oon my is,
In dat æk noyt myn fuwlle tyenparty
Blier blâye zil oer my.

7.

Het my oongiet yn myn oprieugte stæt,
Jou help ontbrekt my næt,
Jou hâdde uwt jens winplæts fin omhæg
For iewig my for 't æg,
Ik bring jou dan jens wolfortyenne lôf
Yn 't hægge Hymmel hôf,
Liæuw him altyt dy Isrels Heere is,
Wier op ik AMEN zis.

J. Althuysen.

# Dy Twa-in-fyertigste PSALME.

*Ten onderrjuechtinge, foor dy oerste Sjongmaester, ondere Bern fen KORAH.*

1.

AZ in Hirt wirt toarst-hiet jachtge,
Graeyt in kierm't ney kieltme in focht;
Allyk gâlt myn siel, forsmachtge
Ney God, uyt herts baerne-tocht;
Ney dy libb'ne God: wenneer!
Och! wenneer, ô ljeave Heer!
Sil 'k yn gean rjuecht on-byschromme,
Sil 'k for jôn blier ænsicht komme.

2.

Och! oon trienen môt ik râne!
Ytten, drinken meyts ik nât
Trog mijn eag-drippe, als' my jane,
Dey oon dey, jerm gruwle kât;
Az dat godleaz Dijvels brot
My to gnierdit: Wier's dijn God?

O!

O! 't ney-tinssjen priem't mijn sinnen,
Hert in yngewant fen binne.

3.

O! mijn siel mot ick uwt-jiette!
O! mijn gaest wol my ontjean!
Az 'k oer-tinckje (ô see fol swiete!)
Ho 'k ern' plygge, oer-bly, to gean,
Mey in great heap ney Goads Tjerck',
(: O on-gruwn'-swiet-luwdigh wirck!;)
Om Goads heag tyds lof to sjongen,
Onder-ming'le yn âd in jonge.

4.

Siel het bock'ste dol, onrest'lijck,
Hoopje op God. O 't sil wol gean:
'k Sil (: o 'k leauwje 't, God tanck, fest'lyck:)
Syn forloss' mijld eansicht sjean.
O myn God! myn siel dy buwgh't,
Mits myn moed my droaf oon-tjuwgh't,
Wylst ick berge oer Delle, yn 't fluchtjen,
Oon Jordane in Hermon suchtje.

5.

Dear d'œfgruwne d'œfgruwne oon guwzet,
Dear jon forzze reyn-geatt' stjealpt,
Dear it hol schom-wetter bruwzet,
Dear elck weag my de holle oer-gjealpt:
Mar d'HEER sil m'yn lest jaen 's deys
Syn goertiernheyt tuwzent reys,
Syn Liet sil 'k nachts ynnig nuyntje,
In myn libbens God, hosck ljuentje.

6.

Wierom ick, fen jo, forjitten?
Sil ick ernje oon God, mijn rots?

Wierom ick yn droaf-swart sitten,
Onder sijnne foet-traepp trots?
Mey in swird, trog biente in hert,
Girzet my mijn fijnne (ô smert!)
Asse all' dey m', yn spijtt, to wrinsge:
Wier 's dijn God, dijn wad in winske?

7.

Siel het buwgste in kripp'ste on-restlijck?
Hoopje op God. O 't sil wol gean.
'k Sil (ô 'k leauwje 't, God tanck, festlijck)
Sijn forloff to miette sjean.
Hoopje op God, ô sjong him lof,
Dy m' eag-sjeanlijck rjuechte uwtt stof,
Dy mijn eansichts gal genezze,
Iz mijn God, in sil 't æk wezze.

G. Japix.

## Dy Trye-in-fyertigste PSALME DAVIDS.

1.

DOgh rjuecht mijn God in 't jinge Y kinne
Mijn rjuecht, rjuecht mijn lijck-scheel-placht uwt.
Y dy gerjuechtheyt falme binne.
Lit d'on-goertiern' my naet oer-rinne.
O! ly naet dat ick blieuw to buwtt
Ynne on-rjuechts tosck in tuwt.

2.

Mijn kreft en God, dear 'k op fortrouwje,
Wierom forstiette Y my? wierom,
Wierom moat ick yn droaf-swart rouwje?
Jâ sed fen trienjen droaf oonschouwje

Dat

Dat my mijn sijne, az tsef, az schomm',
Greatsch dol-trieuwt in traepp't krom.

3.

O lit jon ljeacht in wierheyt glanzgje,
Dat jæ my liede, wol in wis,
Dat jæ m' az sill'ge Sinne om-schansgje,
Dat jæ m' az Hijmmel-seyn krans kransgje,
Dat jæ m' op-bringe, uwt wrâds druwck-plis,
Dear jon bergs wen-pleatse is.

4.

Op dat ik dear mijn siel fol-nuwgje,
Az 'k to Goadz Ater ynsier'n gong,
Az 'k my to God, in Goads-tjienst foegje,
Az 'k m' yn mijn blijdschips God forhuwgje,
Az d' harp' swiet luwd my tomm'-taest twong,
Az 'k God, mijn God, lof-sjong.

5.

Mijn siel het buwgste, az droaf dôl buwne!
Ho doz on-restlijck eangst'-tril-kâd!
Hoopje op God, 'k sil him, ney dizz' stuwne,
Lof-sjongje in taenssje uwt blyherts-gruwne:
Hy iz mijn tuwz'herley behâd,
Mijn God, mijn winsck mijn wâd.

G. Japix.

## Dy Fjouwer-in-fyertigste PSALME.

1.

WY habbe Heer Jou wônderwurken
Wol mey uwz ærren heard, in murwken,

Uwz

Uwz âdders zeyne uwz het wier schyed,
Y wurken wonder yn har tyed,
Dy Heydens hab Y mey jens hân
Uwt har bysittingen weyrægge,
Mar har der tyen wer plante yn 't lân,
Y habbe 't folk aleer æk plægge.

2.

Mar har der tyen wer græt dien wurden,
Joa erfden 't lân næt trog har swurden,
Har ærmen koen nin lok har jaan,
Jens hân, in ærmen moasten 't dwaan,
't liægt fin jens liæflyk ænsigt blier
Joeg har doa romte yn har plægen,
In træste's om dat Isrel wier
Ien folk ney 's Hægstens wolbyhægen.

3.

Myn Keuning bin Y zels fol eerre,
Byfel mar dy forlossing Heere!
For Japik trog Jou wille vry,
Al dy har stelle toa party,
Tyen uwz mey hornen stiette in
Wy zille traapye yn Jens namme,
Dy tyen uwz opstæn, datze 'er fin
Kelræuwig wurde, in byschamme.

4.

Want ik wol op myn flitze bôgge,
Dy ik faak op myn ræg hab tôgge,
Næt lynje nuw, ik meytz æk næt
Op 't swurd, om my toa helpen, stæt,
Mar Jou der tyen Jou meytze uwz fry
Fin dy uwz tyenpartyen binne,
In dy uwz haatje meytze Y,
Dat joa fin schæmte kort wey rinne.

5. Wy

5.

Wy roeme yn Goad alle dæggen,
Dy uwz byfryt fin swiere plæggen,
Jens heylge namme zille wy
Yn ieuwigheyt ophelje bly,
Mar Jou habb uwz nuw Heer forstaat,
Y habbe uwz nuw brogt toa schânnen,
Uwz kryegsfolk ommers fynt nin baat
Nog help by Jou tyen fyene lânnen.

6.

Jou dwaanne, dat wy motte wykke
For uwz partyen, 't het nin lykke,
Hoa dat it folk mey uwz omgiet,
In ney uwz goed, in libben stiet,
Wy wurde Heer fin Jou oerjuwn
As Schiep, dy daadt wurde om toa ytten,
Wy wurde onder 't Heydens buwn
Trog Jou forstreud, in gled forsmytten.

7.

't Folk, dat Y woen by âds byfrye,
Forkæpje jou for nin wârdye,
Har pryez forhægje Jou æk næt,
Jou stelle uwz yn dizze stæt,
For uwz neyburren toa ien spot,
Toa schimp in smaad, dy om uwz rinne,
Y meytze uwz (dit is uwz lot)
Dat wy for har ien sprekwurd binne.

8.

Dat joa, fin spot, in tuwl opfolle,
Fæst oer uwz schodje mey har holle,
Mey rieugt dan is it, dat ik kley
Myn schânne is by my dey oon dey,

Fin schæmte wurt myn ænzigt ræ,
Om 't luwd fin sokke, dy my huynje,
In fin my sprekke næt as kwæ;
Dy my dus liltz op 't harte kluynje.

9.

Om har, dy op myn libben gænne,
In ney myn bloed toa drinzen stænne;
Dit allis is uwz oerkomd swier,
Wy habbe lykwol sykerwier,
Jou næt forgetten, tyen 't forbuwn,
Dat Y mey uwz oprieugte hiene,
Is nin kwæ died by uwz byfuwn,
Noyt bardet, dat w'er falsch tyen diene.



10.

Uwz hart is noyt zoa fier forbieustre,
Dat it wyek æfter uwt yn 't tyeustre;
Uwz gong is fin Jens påd noyt gien,
Dat Y uwz klær oonwyeze hien,
Hoa wol Jou uwz hien yn ien hol
Fin draken plettere, in trog stitzen,
In dat wy wiern, fin ængste fol,
Trog Jou mey dædschâd æk byditzen.

11.

Zoa wy Goads namme hyen forgetten,
In dat wy oyt uwz hannen zetten,
Om oon ien fremde Goad dy eer
Toa jaan, dy toakomt oon uwz Heer,
Zoe dan uwz Goad dy allis wit,
Zoks næt op 't alderklærst trog klurkje,
Want Hy dy yn dy Hymmel zit,
Dy wit al het wy tinke, in wurkje.

12. Mar

12.

Mar wy, wy wurde om Jou dæde,
Dy heelle dey oerkomt uwz 't kwæde,
Min agtet uwz oors nætten byt
As slagtschiep, dy min briet, in yt,
Weyts op, weyts op myn Goad for my
Want wierrom foen Y slieppe jyette,
Weyts op, lit my næt ynne ly,
Wol my for iewig næt forstiette.

13.

Wierom foen Y Jens æg forschuwlje,
Der Joa mey uwz zoa gruwllyk tuwlje,
Wierrom zoen Y forjyette 't kwæ,
Dat Joa uwz oondwaan toa uwz schæ,
Uwz ziel is ommers ynne gruwn,
Ja heel æk yn it stôf del buwkke,
Uwz buwk dy kleeft zoa oonne gruwn,
Dat min z'er næt fin ôf kin luwkke.

14.

Stæn op, in kom uwz dôg toa helpe,
Forlos Y uwz fin druwk oerstelpe,
Lied Y uwz om Jens goetheyt, der
Nin druwk, nog plægen komme wer.

J. Althuysen.

# Dy Fijv'-in-fyertigste PSALME.

1.

MYn hart jout op ien praat oonhærren wurdig,
Toa rymjen op ien Keuning bin ik furdig,

Myn tonge is allyk ien pinne fin
Zok ien, dy red, in furdig schrieuwe kin,
Hoa datse æk fin môyens meye bærre,
Jou winnet fin dy minschen allegærre,
Genade op Jou lippen uwtstirt leyt,
Derrom het jou Goad zeyne yn iewigheyt.

2.

Gasp oon Jens swurd, wier for eltz ien moat wyke
O Held! in lit Jens heerlykheyt zoa blyke;
Jens Majesteyt lit dy oon eltz ien zyæn,
Ryd Y ô Held! yn forspoet fort in tyæn
Yn heerlykheyt op 't wurd fin wierheyt hinne,
Rieugtfurdigheyt wæz noyt fin Jou fin dinne,
Sæftmoedigheyt lied Jou æk trog it lân
O Keuning! dan zil wis Jou Rieugterhân

3.

Fin al het fræslyk is Jou onderrieugte,
Jou pylen Heer, der Y altyt mey fieugte;
Der zil it folk for falle toa har smart,
Joa treffe yn uwz Keunings fyene hart:
Jou Træn ô Goad is iewig in sil blieuwe
Der zil Jou ooyt nin minsche fin ôfdrieuwe,
It Scepter fin Jou græte Keuningryk
Dat is ien rieugte Scepter, dy dogt lyk.

4.

Jou habbe lyæf, dy har ney it rieugte jaane,
Jou haatje har dy kwæ in suwnnen dwaane;
Derom het Jou ô Godt mey olie blier
Goad salve boppe jou spyelseinten fyer.
Fin Myrrhe, in fin Aalwe, in Cassie ruwkke
Jou moye klæn der Y yn 't klayen bruwkke,
Uwt huwzzen boud fin klære Elpenbien,
Der Joa uwz næt, as klære blyedschip dien.

5. Famme

5.

Famme Bern fin Keuningen fyeugt min onder
Jou hoaflyke ftæt dogters, 't is ien wonder,
Dy Keuninginne is oon Jens Rieugterhân
Yn 't fynfte goudt ær helle uwt Ophirs lân;
Hark dogter hark!, het Ik dy kom toa leeren,
Syog toa, in nyeg nou reys toa my dyn ærren,
Forjyet dyn folk, forjyet dyn âdders huwz,
In kom by My, dan bifte fry fin kruwz.

6.

Dan zil dy Keuning Him oon dy formeytze,
Dyn moyens zil Syn liæfde dan opweytze,
Om dat Hy is dyn Heer fol kræft in klim,
Zoa buwg dy dan æk doggers del for Him,
Æk Tyrus dogter zil fin fyerre wæggen
Oonkomme mey dy rykfte, der min fæggen,
Yn 't lân, dy zille Jou dan roppe oon,
In komme mey fchinkafies græt, in fchoon.

7.

Dy Keunings dogter is fin alle kanten
Ynwendig moy beklayd mey Diamanten,
Mey gouden burdfel bin har klæn byfet,
In ftikte klayeng zilze moy in net
Laat wurde, toa dy Keuning fol fin ærre
Dy dogters har fpylfammen allegærre,
Dy zille dan brogt wurde op dy tyed
Yn 's Keunings huwz heel wol fornuwgge, in blyed.

8.

Yn plæts fin Heyten, dy dan ræfte, in fwye,
Zil y æk zoannen by de bult wer krye,
Dy zil Y dan toa Oerften yn har fteed
Wer zette oer it ierdryk wyed, in breed,

'k Zil meytze, datze fen Jens namme læze,
Zoa lang 'er lieuw op ierden zille wæzze,
Derrom zil æk it folk yn freugd opteyn
Jou Heer! myn Goad! wer pryzje zonder eyn.

J. Althuysen.

# Dy Segs-in-fyertigste PSALME.

*Ten liet op Amaloth: foor de oerste Sjong-maester, ondere bern fen KORAH.*

1.

UWz to-flechte iz uwz ljeave HEERE
Uwz honcke al woe de Wrâd om-teere.
'T Is kreftig buwnig fuwnne in wis
Dat hy uwz holpe ynn' neare eangste iz.
Dearom sill' w' yn nin eang' fordoddje,
Al moast de yerd' touter-weagje in schoddje,
Al wirdden bergen uwt herr' stee
For smijtt'ne yn 't hol hert fenne see.

2.

Lit 't See schomm-woel-wiete' holje in bôlje,
In ruwzje in bruwzje in ruwn-om-rôlje.
Litt' bergen daver-droonje' ynn' trill'
Trog wetter-lofs-ljeaps heag op-til. *Sela!*
Dy kliene beken fenn' Riviere,
Dy sljuetck-fest rinn' in streamm'-sluwp-sliere
Forblye Goads sted, om in om,
d'Oerst'-heagste wenje, 't heyligdom.

3.

God 's mids yn her, hy sil-se oer-kreftgje
Dat s' onforwrigjende oon him jestgje

God

God sil-se holp' dwaan hosck, mijld, goertier,
Yn 't oon-breck fenne moarn-tijds yer.
De Heyd'nen beerd'ne az dol besitten,
d'Haed-rijcken woel'ne wread uwt-litten,
Mar da Goads tong're-luwd, yn 't brie,
Uwt-klonck, da raende de yerde az snie.

4.

d'HEER, God fen sjoene in on-sjoen' dingen,
Dy Hijmmel, yerd in see ford-bringe,
Iz mey uwz: JAPICX God iz jâ.
Uwz toer, uwz heag fortjog, Sela!
Komm', schoagje oon (om yn 't sin toa fieden)
Uwz HEER'-Goads wond're oer-wond're dieden,
Ho hy 't forwoest-sjeak djier, gefjuecht,
Onteamm't in oer heel de yerde oon-rjuecht.

5.

In ho hy 't swird, dat mordde in scheyne,
Twingt, dat 't oone' yerdz eynen eynne,
Sjiet-boage in steck-speets' sticken breckt,
Fjuecht-weynen ljeacht ynn' ljeag oon-steckt.
Kort, (doz eern 't de heagste) hâdde op, œf-litte,
Dat ik Goad salm' bin moat elck witte.
Mijn heachheyt schill' all' Heyd'nen sjean,
Mijn heachheyt schil al de yerd oer-tjean.

6.

De HEERE iz mey uwz, dy 't al fondearre,
Scheppe, onderhâd't, set in ryearre,
Uwz twing-leaze on-beklieuwlijck slot,
Uwz heag fortjog iz JAPICX God. *Sela!*

G. Japix.

# Dy Sân-in-fyertigste PSALME.

1.

ALle lieuw yn 't lân Klopje ynne hân,
Pryzje âd in jong Goad nuw mey gesjong,
Want dy Heer, der sjogt Het dy minsche dogt,
Dy hæg is yn stæt Is æk fræslyk græt,
In ien Keuning, dy It heelle ierdryk fry
Bystyoert hyer om læg Uwt Syn huwz om hæg.

2.

d'Opperheerscher bringt Onder uwz, in twingt
't Folk sin heyn in fier Onder uwz foet blier,
Hy! dy uwz Goad is Tyiest ien erfenis
For uwz, derrom wy Nuw æk binne bly
Japiks hærlykheyt, Der eltz ien sin zeyt;
Dat Hy him liæf hie, In altydt wol die.

3.

Goad dy reysget op Mey ien græt gerop,
In gesciætter blyed Fin 't folk wyed in zyed
't Is uwz Goad dy rieugt Yn dy Hymmel tyeugt,
Wylt Basuwn ramoer Klinkt dy wrâd heel oer,
Sjong! uwz Liæve Heer! Sjong! op toa Syn ær!
Sjong! uwz Keuning nou! Sjong! Him! sjong Him trou!

4.

Want uwz Goad dy is Ien græt Keuning wis
Oer it iertryks gruwn Oer dy wrâd yn 't ruwn,
Sjong nou toa Syn lof, Want wy habbe stof,
Sjong! toa leering kort Zyn pryez stadig fort,
Goad dy wurt byfuwn Oer it Heydens buwn
Keuning, in der by Sit Hy frank in fry

5.

Op zyn heylge træn, Dy altydt blieuwt stæn,
Onforgonklyk fæst Buwtten moeyte, in læst;
d'Ielste finne wrâd, Zoa wol jong as âd
Habbe har byjuwn By Goad Abrams buwn;
Uwz Goad komme zoa d'Ierdryks schielden toa,
Hy is brauw yn stæt, Ja uwz Heer is græt.

J. Althuysen.

# Dy Agt-in-fyertigste PSALME.

1.

DY Heer is græt yn al zyn dwaan,
Derrom moat eltz Him eere jaan,
Eltz moat Him yn Syn stæd æk pryezje,
In op zyn berg æk loaf toawyezje,
Sjog nuw dy berg Zion oon
Hy leyt brauw, ja hy leyt schoon,
d'Ierde is om Him forhuwgge,
Hy is boud, Goad het Him fuwgge,
Oon it Noord, der eltz Him tyennet,
Jaa der Goad uwz Keuning wennet.

2.

Uwz Goad, uwz Heere winnet wis
Yn har paleysen, ja der is
Hy wol bykent, der wurt uwz Heere
For ien schuwlplætz fin eltz ien eerre,
Want it heele Keunings buwn
Waarde by eltzoor byfuwn;
In ær dat it ien koe hærre,
Wiern joa trog tejn allegærre,

't Wier ien wonder doa ze 't ſæggen,
Joa wiern kel, in joa forſlæggen.

3.

Joa ruwnnen doa ſin ængſte fort,
Ien trilling gryep æk har yn 't kort,
Ien ſmart zoa græt, as min kin næmme,
As ſin ien wyef, as joa moat kræmme.
Tharſis ſchippen 't lytz of 't græſt
Brek Y mey ien wyn uwt 't Æſt,
Zoa 't wy habbe zyoen in murken,
Yn Goads Sted: Hy zil har wurken
In har ſels zoa fæſt gruwndærje,
Dat joa for iewig næt forlærje.

4.

O Goadt wy tinke oon Jens dwaan,
Dat Y uwz woene 't goede jaan
Yn 't midden ſin Jens heylge Tzerke,
Der eltz Jou heerlykheyt zil merke,
Zoa as Jens namme is ô Heer!
Zoa is æk nuw Jens roem in eer,
Forſpraat oer 't heele ierdryk hinne,
Zoa fier as minſchen reysgje kinne,
Jou hân is fol gerieugtigheden,
In dogt eltz lyk yn Gæe in Steden.

5.

Lit Zions berg dan dizze tyed
Mey Judaâs famnen wezze blyed,
Om dat nuw Jens oordelen binne
Op ierden; gæn om Zion hinne,
Tel har turren lytz in græt,
Zet it harte op har ſtæe,
Sjoeg reys oon har fæſte murren,
Sjoeg hær huwzzen hæg as turren,



Op

Op dat jimme der fin bromme
Tyin it folk, dat ney zil komme.

6.

Want disse Goad fol pryez in eer,
Dy is for iewigheit uwz Heer,
Dy zil toa oon dy dead uwz liede,
In nooit yn næden fin uwz schiede.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-fyertigste P S A L M E.

1.

HArk lieuw! hark folk! hark lytz, græt, jong in âld!
Ja al dy hyer æk wiersje oppe wrâd!
Zoa wol dy hyer op ierden binne lægh,
Fin stæt, as dy fin oonsyæn binne hægh,
Kom nuw fin heyn in fier mar toa gelyk,
Kom by eltzoor mar beyde ærm in ryk,
Myn muwlle zil oors næt as wyzheyt sprekke,
In 't zil myn hart oon nin forstân ontbrekke.

2.

'k Zil ney ien spreuk myn ærren buwgge, in
Trog 't harpe luwd klær iepenje myn zin,
Wierom zoe ik æng wæze, as my kwæ
Ontmet as dy der onrieugt dwaan in schæ,
In dy my stadig oppe hakken gæn,
As dy gedurig zoa ruwmom my flæn,
Oongænde, dy der op har goed forerouwe,
In sprekke græt fin 't jyild, der joa op bouwe.

3.

Næt ien fin har, hoa hæg æk oors hoa græt,
Kin oyt zyn broer forlosse uwt dy stæt,
Wier yn hy is, hy kin 't rantzoen næt jaan,
Oon Goad, der is toa folle oon toa dwaan,
Dy lossing fin har ziele is toa dyoer,
In giet derrom yn yewigheyt næt oer,
Dat hy fortoon zoe libjen zonder stærren,
In zonder ængst, of freese fort fordærren.

4.

Hy ommers sjogt, dat æk dy wyeze stært,
Dat toa gelyk ien gek minsch æk fordært,
In omkomt mey ien onforstânnig fet,
In ney zyn dæd fin 't wrâdsch næt mey toa bet,
In dat har goed oon oore lieuw moat gæn,
Joa myene dat har huwzzen zille stæn
Yn iewigheyt al oon, fin tæm toa tæme,
Wyl 't joa dy lânnen ney har namme næme.

5.

Dy minsch loekwol, dy hyer yn wurde is,
Dy blieuwt hyer næt, mar hy wurt wier in wis,
Allyk dy biesten, dy min sjogt forgæn,
Dy wey fin har is dwaas in ydle wæn,
Har wurden binne loekwol huyning swiet
For it geslagt, dat ney dit folk opstiet,
Min zetze as schiep yn 't nære græf bystoppe,
Dy dæd dy zil har schurre yn zyn roppe.

6.

d' Oprieugte zille yn d' iere moarntyed,
Oer har dan hærschje forhuwgge in blyed,
It græf zil æk zyn gedaante forgæn
Eltz uwt zyn wenning, hoa fæst hy mey stæn,

Mar

Mar Goad fin kræften, in fin dieden græt,
Dy zil my wol bystæn yn disse stæt,
Om my fin 't gewelt fin 't græf toa bysfryen,
Want Hy zil my opnimme buwtten lyen.

7.

Wurd næt ængstig as ien minsche wurt ryk,
In dy ærre fin zyn huwz toa gelyk
Græt wurt, hy nimt yn zyn stærren næt mey,
Zyn ærre dy folget him æk næt ney,
Hoawol dat hy him zelver yn zyn hart
Fæst zeynegit, om dat hy zoa wol fart,
Hoawol dat dy lieuw jou nou ærre jaanne,
Om dat Y jou zels zoa folle goed dwaanne.

8.

Zoa zilse dog komme, it gæn zoa 't mey,
By al har forådders for lang al wey,
Yn iewigheyt zilze werze æk tyæn
It goede, nog æk it liægt næt meer syæn,
Dy minsche, dy yn wierde is yn 't lân,
In simpel is, in fin ien lytz forstân,
Dy wurt for fæst yn 't eyne zoa bylæne,
Dat hy is as dy bisten, dy forgæne.

J. Althuysen.

# Dy Fystigste PSALME.

*Ien Psalme Asaphs.*

1.

DY greate HEER' God oer all Goaden sprecht,
Hy ropt de Yerd', fen dear Sinne uwt 't bod op-weckt.

To dear ſ', lett' juwnz, ynn' See-ſchirtt' t' ſliep', dol-ſink't,
Uwt Syons ſchijnt forſchijn't God, dy gled blink't.
God glinſt're gloar't yn gloey-gleon glanz'e om-glezze.
God teant God-prealle, God ſil æk naet ſtil wezze.

2.

Fôr him giet fjoers ljeacht leag, dy 't al fortear't
Stoarm, touw're, twierr ruwn om him guwll't in beert.
Hy jout fen bopp'ne oon hijmm'l in yerd beſchie,
Befell'-luwde om to rjuechtjen ſijn ljeav' Lie,
Forgearjeſ' dy mijn gunſt-genoat'ſchipp ſmeytſje,
Dy myn forbuwn, meye hoaſcke' æff 'rhanne meytſje.

3.

Salm de Hijmm'len kund'gje uwt ſijn gerieuchtheyt, ja,
Jâ, want God iz de Al-rjuecht're ſalm', *Sela!*
Hertſe ho 'k ſil eernje, ô hertſ', mijn folck, in buwgj',
Herckje Iſr'el herckje', het 'k onder jemmm' betjuwgſ'.
Ick God, bin jiemme eyn God, dy omme 't æff'rânjen
Naet ſtraff je, oermits dy for mijn eag ſteez brânje.

4.

Het 's my oon Oagſſe' æf Bock, ſchien 't ker uwt ſtâll'?
Wrâdz tol-leaz Djiert'e iz mijn, fen berge in dâll.
All 't fuwggelt datt berg-kruwne oer-wjuwck let bly,
All 't wijld fen 't woaſte in bruwckb're fjild heert my.
'k Nim 't ſo, ſchien k hong're in 't jiemme oonſey, 't wier dolheyt,
Want ſalmz alle Yerd iz mijn, in all wrâdz folheyt.

5.

O 't 's nead-leaz dat ik ijt meſte Oagſ'ne fleſck,
In Bock-bloed nutgje, in woarſt (dy 'k naet ly) leſck.
Œfferje oon Goade herts-fjoer'ge tancke, in bring'
Trouw de Alderheagſt', 't Beleauw, dat muwll ontging.
In ropp', my oon ijn neade, eangſt in forfearjen
So helpje ick dy, den ſchiotte mijn Namme eerje.

6.

Doz oon Goads folk, dat God genae-mijld weyd't.
Nu herckje al ford, het God jinn' goadleaz feyt.
Het âllje f' fen mijn Ynfott, wit-haetfck, blijn,
Het giet mijn buwn jearm fuwl muwlle uwt in ijn.
Jearm dy myn tucht-rijzbiezm, ftiel-hird, jin-grijzje
Mijn wird fmaedje, æft'r' reg wye in werz œf-wijzje.

7.

Mar loaytfje fe aernfe in tjeav'? mey wijd ljeap rin
Straeck ney him to, ftreak mey him yens fen fin.
Meye Oer-fpill'-fchodde in fchomme eyn-deelje f' t' fuwl.
Jearm tuwt flaebbij't ijn 't quea; jearm tonge in puwll
Fenn' leage in ljeag'ne knet't, in nedd't, in breydjet,
Dy tjinn' eyn broar' (eyn' Moars foon') laft're-weydjet.

8.

Doz dwaenefe on-tijgge; in om dat ik fwy
Iz jearm' mâll' mienje Ick bin allijck. ô fy!
O 'k fil fe hird ftrâffje in onder eagen gean.
O koenef' dit, dy God forjit', forftean!
Op dat 'k jearm naet, ijnne biet-fall'g gleon' ftrafsoer'-wea
Daar nimmen uwt-holp det, krefts hâns wey-fchoer wrea.

9.

Wae, my oprjuecht ijnfierne hert, hijmm'le janck't,
Wae my tanck-œfferjend herts-teanf'-rijp tanck't.
Dy fil my eerje ijnne eer dy my beheag't:
In wae fijn wey, fill'g' wey dy ney my weag't,
Rjuecht fijn-wol lâns troayt, fil Goads fijn-wol fmeytfje,
Goads ijn fijn-wol, in him dear ijn formeytfje.

G. Japix.

# Dy Ien-in-fijftigste PSALME.

*Ien Psalme Davids for dy oerste Sjong maester, da dy Prophete Nathan to him kommen wier, ney dat hy to Bathseba wier ijngien.*

1.

GEnaed', ney jon goertiern'heyt, ick bejear',
Genead-mijld' God, forjouw! forjouw! forjouw! och!
Wrieuwe uwt mijn suwn-suwl, lealck, great, gruwle-grou, och!
Ney jon barmhertigheytens greatte ô Heer!
Wasckj', reynigje my, fen mijn miz-dieden, schien,
Klinsg-bingsgje my fen mijn ontijgge in suwne,
'k Tuwgje ick hab trouwleaze oertred (Heer) begien,
Mijn suwne is for-mijn eag, alle uwre in stuwne.

2.

O! 'k hab tjin jo allinne, t'onbetocht,
Suwngjende, och! dien quea smerte ijn jon heyl'ge eagen,
Rjuechtfirdig blieut jon sprecken, aller weagen,
Klear binne Y ijn jon rjuecht, rjuecht sonder bocht.
Loyts', loytse ick bin ijn ongerjuechtheyt bern
In teyne, ynn' suwne het my mijn Mâm ontfinzen.
Y ljeafje ynwind'ge wierheyte ijn herts kern,
Jon wijsheyte iz mijn herts oer-schuwlle ijn-ginzen.

3.

Ontsuwngje ontsuwngje, ô God, mey Ysop, my,
So wird ick lott're-schien, klear buwtte in binne,
Spiell' m' ijn 't djoer bloed fen uwz gerjuechtheyts Sinne,
So wird ik wijtter az snie ljeacht in bly.

Litt'

Litt' ljeaflijck my to hert in ear ijn-gean
Treast-blier' herts-laeytſ' in Meywits ſill'ge wille;
Dat blyſchips ſwiet weer mey mijn bience ijntjean,
Dat Y tobriesse habbe ijnn' nearre æng' ljea-trille.

4.

Stopp' ſchuwll' jon eanſicht' for mijn ſuwne-fuwl,
In fey uwt all' mijn ongerjuechte on-dieden.
Scheppje', ô God! mijn hert ſchien, klear, wol-berieden,
Fornye yen feſt gaeſt ijn mijn binne' herts kuwl.
Stiet m', ijn jon toorn', naet, fen jon eanſicht dol,
Litte eack jon heyl'ge Gaeſt my næt ontferje.
Jou my 't ſwiet fiell' weer fen 't ſill'ge' yvig wol.
Dat m' yen fry-moed'ge gaeſt, az ſtijpp', bewerje.

5.

So ſil 'k, ſjeande ho 'k ſo mijld ijn jon genaed
Oon-nimd wird, ore ſuwners jon wey leere,
Dat-ſe herre ijn ernſte oprjuechtlijck to jo keere.
Forloſſje my, fen bloed-ſchild', Hijmmelſck' Haed!
O God mijn wol-ferts! God! den ſil mijn tong',
Den ſil mijn tomme harp-ſlean, den ſil 'k lof-ſjonge,
Den ſil 'k ream-great; great op-jaen, onbetwong',
Fen jon gerjuchtheyts lof, by âdde in jonge.

6.

Sluwt' mijn muwlle op, ſtirt, jiet dear ijn jon lof,
Meytſ' nolck mijn lippe, ſo ſil 'k, jo toa eere,
Yn 't ypenbier, forkundgje, ô ljeave Heere!
Jon mijldheyts lof, 'k hab tancks oer-floed'ge ſtof.
Y habbe nin formeyts (ick joeg'ſe oorz) ijn
OEff'rann', 't brân-œffer kin jo naet forhuwgje.
Goads œffers binne hert, gaeſt, droaf, weak az klijn,
't Æng', near', forſleyn', dat ſil God naet miz-noegje.

7.

Dogh Syon wol, ney jon goe ginst: Ey bouw'
Jeruws'lims muwr-wirck fest, heag, sill'g, oon-sjeanlijck.
Den lest jo g'rjuechtheyts œffer hosck in tean-rijck,
Den wâlm't to jo 't ijnfiern' baern-œffers douw',
Den ruwck Y 't œffer dat, schien t'eyn', fortert,
Den somme Ogsf; Riere, klauwe in horn-djier slagtje.
Om op jon Ater t'œfferjen, mey 't hert,
Mey 't ijnborst', fen dy God in Goads-tjienste achtje.

G. Japix.

## Dy Twa-in-fyftigste PSALME.

*Ten onderrjuechtinge* Dâvids: *fore oerste Sjong-maester.*
*Az* Doëg, *de Edomiter komne wier, in* Saul *to witten duwende sprizzen hie:* Dâvid *iz komn ijn 't huwz fen* Achimelech.

1.

POEHONE! ô great-op-jaende snuwwer!
Al swolm't, yn 't quea, dijn kropp',
(Struys Isr'els Haeds oerst' fjilde-bouwer)
Al klieuwste oer-moeds berge op:
All' dey blieut Goads goertiernheyt my
Nolck (: spijt dijn tosschen:) by.

2.

Dijn tonge, ynn' tuwt, tinckt inck'le schânne,
O grouw'le! az 't slijpp'ne stiel,
't Gled Scher-mes, dat trogg' mord'ners hannen
Opp' nin-quea-tinckerts kiel
(Oermids him 't scher-wirck wirt fortroud)
Dy dealsche dea-steck jout.

3. Dy

3.

Du hefte quea for goed uwt-kearre,
For from, trog-teyn beleyd'.
Du kâtfte kromme leugens learre
Den rjuechte oprjuechtigheyt. *Sela!*
't Pittear leaffte az flag-fwird in dolck',
Muwlle az fchien fchijns mord-kolck'.

4.

God fchil dy eack, ney wirck, beleanje,
OEf-brecke ynne yvigheyt,
Wey-fchoere in grijpje uwt Tinte in wenje:
Tuwck', ftame in wirt'le beyd
Uwt-luwcke (yn hiet-onftitf'ne moed)
Uwt d'libb'ne Lan, az wjoed. *Sela!*

5.

Dit fill', mey ynfiern' Goads ontfjochtme,
d'Rjuechtfird'ge Ljue oon-fjean,
Dy, mey Goads-freez'ne gaeft-optochtme,
Yen blier gelaet oon-tjean
Yn laeyts, oer 't tomm'len fen dizz' fot,
Eerjende yn fill'ge fpot.

6.

Sjea dear dy man! dy God naet ftelle
To kreft fen al fijn dwaen,
Mar fteat djier fijld in jild oertelle,
Dat koe him moed noag jaen:
Hy wirdde oer-kreftig, yn fijn quea,
Trog goe ljue bjueft're fchea.

7.

Mar ick fil yn Goads Timp'le wezze
Az d'Olyv' grien in fet,

Goads yn-goe gunst' sil my genezze:
'k Fortrouwje, wol in bet,
Op Goads goartiern'heyt fier in heyn.
Jâ yvig buwtte uwt-eyn.

8.

'k Sil yvig HEER Jon Lof-Psalm' sjonge,
O 't goe habbe Y my dien,
In 't quea dy fuwlle falsche tonge:
(: O tanck, tanck moat jo schien!:)
'k Fortoafj' jon Namme, ô hy iz goe
For jon ljeav' fromme ljoe.

G. Japix.

## Dy Trye-in-fyftigste PSALME.

1.

DY flieugte sprekt yn 't hart fin 't kwæde fol,
Der is nin Goad forsykker, joa fordærre
Joa dwaanne gruwlyk onrieugt alle gærre,
Der is næt ien ('t is syker mâl in dol)
Dy goed dwaan wol.

2.

Goad zæg fin uwt zyn winplætz fin om hæg
Op 't minschdom del, of hy 'er ien koe fynne,
Dy ienigsins forståñnig mogte schynne,
Oft hy 'er ien fuwn, dy Him hyer om læg
Op ierdê onzæg.

3.

Nee, eltz fin har wier fin dy rieugte baan,
Ofwykt, in woe ney Goad yn 't minst næt hærre,

Joa

Joa waarden for Him, styonkend allegærre,
Der is næt jen, dy him 'er wol ney jaan
Om goed toa dwaan.

4.

Al dy der onrieugt dwaanne, habbe dy
Dan nin forstân? in wolle joa næts wytte,
Joa dy myn folk mar liltz in fuwl opytte
As bræ, har bæen zeynes nog der by
Toa Goad næt bly.

5.

Der trillen joa fin ængste dey oon dey,
Der ængst næt wier, want Goad dy het forsmyttea
't Gebient fin him, dy jimme togt toa ytten,
Jou makken har byschamme foor in ney,
Goad smietse wey.

6.

Och dat dan mar uwt Zion nuw toa tyed
Israëls berns forlossing mogt oonkieugte,
As Goad dy finsene werbringt toa rieugte,
Dan zille Japiks bern wer wæzze blyed
Fin wyed in zyed.

J. Althuysen.

## Dy Fjouwer-in-fyftigste PSALME.

*Ien onderwyzinge Dâvids, forre oerste Sjong-måster op Neginoth, doa dy Sipbiters komd wierren, in tyen Saul zeyn biene; is Dâvid næt by uwz forschuwlle.*

1.

O Goad! jaan op myn kleyen âgt,
In help my trog Jens namme furdig,

Dy alle lôf, in pryes is wurdig
In dwaan my rieugt dog trog Jens mâgt
Hark Y myn bæ, in jouw my romt;
O Heere Goad ey nieg Jens ærren,
Om nou dogs frieonlyk oon toa hærren
It praat, dat uwt myn muwlle komt.

2.

Want fræmde lieuw, dy ik noyt zæg,
Stæn tyen my op, der by myn ziele
Dy wolle liltze lieuw forniele,
Joa ftelle Goad næt for har æg,
Sjog! Goad is my ien helper bly,
In onder fokke is Dy Heere
Dy ftadig toa myn help har keere,
In dy myn ziele meytze fry.

3.

Hy zil dit kwæ wer oonne huwdt
Fin myn forfpyers wol forjyelde,
Der op myn libben gæn toa fyelde,
Roey Y ze trog Jens wierheyt uwt;
Ik zil Jou uwt ien fry gemoet
Mey ôfferjen myn tanck bywyezje,
Jou namme Heere zil ik pryezje,
Want Goad uwz Heere Dy is goet.

4.

Want Hy, Hy wier it, Dy my tæg
Mey kræft uwt myn bynaude dægen,
Hy redde my uwt al myn plægen,
Zyn æg dat zæg op my om læg,
In onderwylen glurke, ik
Mey myn æg ney myn fyenne hinne,
Kort ruwnnen joa fin my fin dinne,
In wiern forflein fol ængft in fchrik.

J. Althuyfen.

Dy

# Dy Fijv'-in-fyftigſte PSALME.

1.

O Goad! nim dogs myn bæ toa ærren,
Forberg jou næt, om oon toa hærren
Myn lieuntjen, merkje op myn lyen,
Forhær my doggers diſſe dey,
Misbaar bydrieuw ik wylts ik kley,
In meytz getyer, om romt toa kryen.

2.

Om dat myn fyene luwd ſchreæuwe,
In yn har hânnen ſlaan, in wææuwe
Fin d'ængſt, (: ik moat oors ſyker ſtærre!)
Dy my oonjagget 't goädlæs buwn,
Want onrieugt habbe 's op my ſchuwn,
Joa haatje my dogs allegærre.

3.

Myn hert lyt fölle ſmart fin binnen,
Ik bin byney as buwten zinnen
Fin dædsængſt, dy my hådt delbuwkke,
Der komt my ſtadig moon op moon
Oors næt as ſchrik, in triljen oon,
Ofgryesjen hådt my onderdruwkke:

4.

Zoa dat ik zyker moat forklærje,
Och woe my immen nuw forærje
Duwwe fleugels, ik flæg dan hinne,
Alwier ik blieuwe mogte, ſyog
Ik flæg dy heele wrâll dan troog,
'k Fornagte yn dy woeſtyne allinne.

5. 'k Zoa

5.

Ik Zoe my dan wol håst opmeytze,
Dat ik ontkaam, in fry mogt reytze
Fin ſtorrimwynnen, dy hurd drieuwe,
Forſlynſe, ſny har tonge trog,
Om dat ik yn dy ſtæd næt ſjog
As nyed, in twiſt ônder dy lieuwe.

6.

Deys, in någts gænze om har hinne
Op har murren, in joa binne
Fol fin onrieugt oerre miette,
Fordæring, oerlæſt, liſten kwæ,
Bykruwppe har, trog al har læ,
Bydriegen, wykt noyt fin har ſtryette.

7.

Want 't is næt ien fin myn partyen,
Oors wier it for my nôg toa lyen,
Dy my mey huwnjen het oerditzen,
't Is ſyker æk myn hater næt,
Dy him tyen my auw makket græt
Oors hie ik my for him forſtitzen.

8.

Mar duw, duw biſtet, dy zoa wurdig
As ik oors wier, myn lietsman furdig,
Myn kennis, dy toa gærre hånlen,
In ſwiet toa gærre pliegen rie,
Wier op ik græt fortrouwen hie,
Dy yn Goads huwz toa gærre wånlen.

9.

Lit dan dy dæd har mar forſlynne,
As ien ſchieldæſſcher litze ynne

Hel

Hels gruwn mar libbendig del duwkke,
Want kwæ dwaan is har ruwnom by,
Mar ik zil Goad oonroppe, dy
Zil my wol uwt har kloeren loeke.

10.

'k Zil moarns, middeys, in alle juwnnen,
Luwd kleye, in bærre alle ftuwnnen,
In Hy zil wol myn ftimme hærre,
Hy het myn ziel yn freede blyed
Frymakke fin ien fwiere ftryed,
Want tyen my wierrenfe allegærre.

11.

Uwz Goad, as Dy fin âds het zitten,
Dy zil it hærre wol toa witten,
In har byfiekje mey zyn plægen,
Om dat joa heel foroorje næt,
In joa uwz Goad yn diffe ftæt,
Yn 't minft næt hâdde for har æggen.

12.

Oon har, dy hiene mey Him freede,
Slagt Hy fyn hânnen, ja dy wreede
Scheynt Goads forbuwn, zyn tuwt in wurden
Bin buwtter glæd, mar 't hart is fol
Fin kryeg, zyn wurden lykje wol
As oly fæft, mar 't binne fwurden.

13.

Wol op uwz Goad jens zorge fmytte,
Hy zil joa, zoa 't wy fykker wytte,
Mey onderhâd troggæns bylænne,
Hy zil, hoa 't oors æk lykje mey,
Næt toaftæn iewiglyk hyer ney,
Dat dy rieugtfurdige forgænne.

14.

Mar Y ô Goad! Y zille meytze,
Dat dy yn dy fordærs put reytze
Dy mânlieuw, dy bloedtoarstig binne,
In joa, dy mey bydrog omgæn,
Dy zil har tyed yn 't kort forflæn,
Mar ik zik 't wægje op Jou allinne.

J. Althuysen.

# Dy Segs-in-fyftigste P S A L M E.

1.

WÆz my genadig doggers liæwe Heer,
Om dat dy minsche as ien wreede beer
My wol forslynne, wier dat ik my keer,
Flieugt doggers om my hinne.
Myn fyân kwæ, in myn forspyers rinne
Dy heele dey, om my toa slokken finne
Ierd ôf, want myn bystryders sykker binne
Magtig yn tal, in græt.

2.

As ængst my zil bykruwppe yn dy stæt,
Zil ik op Goad fortrouwje, in freesje næt,
'k Zil pryezje yn Goad zyn wurden klær in blæt,
'k Fortrouutje op uwz Heere,
'k Freesje næt, want het zoe 't flesch my leere,
Dy heelle dey fordraye's allegærre
Myn wurden, Hy, Hy moat yn 't kort fordærre,
Tinkense tyen my kwæ.

3.

Joa ruwttje by eltzoor fæst toa myn schæ,
Joa schuwlje wey, joa passe op myn læ,

As

As joa, dy wagtje op my, dat ik reyts dæ,
Seen joa, dy 't goed forjyette,
Om 't onrieugt dat Joa dwaanne oerre myette,
Fry gæn, in zoe it mey har wol bysyette,
Stirt Y it folk mar yn Jens grâmschips hyette,
O! Goad mar ynne gruwn.

4.

Jou habbe fyoen, hoa dat ik fwurf, in ruwn,
Lis Y myn triennen, dy ik buwn by buwn,
Stirt yn Jens flesse, wurde joa næt fuwn
Yn Jou boek lang forhinne
Opschræun, joa dy myn fyene nuw binne
Dy zille dan fier æfter my findinne
Wey wyke, as ik sil myn bæ byginne
Toa Goad, dy mey my is.

5.

Yn Goad zil ik zyn wurd in tyuwggenis
Fry pryezje, want joa binne wier in wis
Ja yn uwz Heere, jyette reys ik zis,
Zil ik zyn wurden pryezje.
'k Fortrouwje op Goad, hy zil my help bywyezje,
Wier zoe ik dan for ængstig wæzze, of gryezje,
Het zoe dy minsch, Hy mey reys kibje, in tyezje
My hette oors dwaan? næt.

6.

O Goad op my bin Jou byloften græt,
Ik zil Jou tanck forjyelde yn dizze stæt,
Myn ziele hab Y ommers finne dædt
Hoasch redde ney byjierren.
Hab Y der by, 't is wurdig om toa hærren,
Myn futten næt bywarre for 't fordærren?
Om for Jens æg toa gæn yn 't liægt der Stærren,
Of dæd fornomd wurt næt.

J. Althuysen.

# Dy Sân-in-fyftigste PSALME.

1.

O! Heere Goad wæz dogs bygien mey my,
Wæz my genadig, want myn ziele dy
Fortrout op Jou, ik nim myn toaflæcht hinne.
Toa Jou zoa lang toa dat it kwæ forby
Is gien, in dy fordærringen wey rinne.

2.

Ik zil roppe toa dy hægste het ik mey,
Dy fil 't oon my foleyndje as ik kley,
Hy fil my fin dy hymmel hælp toa feyne,
Myn fyân fil hy fcheyne yn fyn wey,
Goad fil zyn gunst yn wierheyt toa my weyne.

3.

Ik bin yn 't midden fin ien lieuwe buwn,
In stokebrânnen habbe my omjuwn,
Fin minfche bern bin ik ruwnom bynyppe,
Wâns tosken wurde as pieken fcherp byfuwn,
Har tonge lyket ney ien fwurd fcherp flyppe.

4.

Forhef Jou Heer! fier boppe 't Hymmelhôf!
Oer 't heelle ierdryk wæz Jou eer in lôf,
Myn gongen habbe 's netten leyd, in lægen,
Myn ziele is delbuwkke yn it stôf,
Ien kuwlle habbe's graven for myn æggen.

5.

Der foelen joa zels yn, dit wier har buwt;
Zoa kaam it kwæ wer op har eygen tuwt;

Myn

Myn hart is ree ô Goad! in æk myn tonge,
Myn hart is ree, in onbyfeynsd rieugt uwt,
'k Sil fyonge, ja ik fil Joa Pfalmen fyonge.

6.

Weyts op myn ær, weyts op yn diffe ftæt,
Myn luwt in harp ey ræftje langer næt,
Aft moarnliægt komt zil ik opweytze in fyonge,
'k Sil onder 't folk Jou namme meytze græt,
Jou zil ik pryezje Hær by âd in jonge.

7.

Jens goetheyt Heer! is ommers zyker græt
Toa oon dy Hymmel, in Jens wierheyt blæt,
Dy rikt zoa fier dy hægfte wolkens drieuwe,
Forhef Y boppe 't Hymmelryk Jou ftæt,
Jou ær wæz græt ruwnom by alle lieuwe.

J. Althuyfen.

# Dy Agt-in-fyftigfte PSALME.

1.

DOor jimme wol for my forklærje,
Dat jimme jimme der ney jaan,
Om eltz ien lyk in rieugt toa dwaan.
As jimme by eltzoor forgærje,
Ik freegje minfche bern ey zis,
Of 't oordeel altyt billyk is.

2.

Ja het zoe 't wæzze jimme plægje
Al ftadig oore toa har fmart,

In wurkje onrieugt yn it hart,
Ja jimme binne't, dy der wægje
It græt gewelt fin jimme hân
Op ierden ruwnom trog it lân.

3.

Joa bin forfræmd dy 't kwæde dwaanne
Fin berns schonk ôf, joa dwaalle wey
Fin memme buwk ôf, in der ney,
Dy har ney leugen sprekken jaanne,
Joa binne fol fenyne fyoer
As slangen ruwnom oer in oer.

4.

It is ôft joa ien adder binne,
Dy gau syn ærren stôppet fol
For dy der him bylæzze wol,
Schien 't hy it oors wol dwaan zoe kinne,
Brek Y dy tosken yn har bek,
Dy lieuws bak-tosken Heer! forbrek.

5.

Lit Y har dog mar smelte as wetter,
Of as dy snie for zinneschyn,
Lit Y har drieuwe forre wyn
Mar hinne wey, har luwd gefchetter,
As hy syn pylen het oonleyn,
Meytz Y ze dan, as wiernse offneyn.

6.

Lit him mar gæn, in hinne rinne,
Allyk ien slak smelt oon ien bæm,
Lit Y ze as ien wyefs miskræm,
It lizgt næt meer syæn fin dy zinne,
Ær dat dy potten 't doorne fyoer
Wyez wurde, komt dy Heer har oer.

7. Hy

7.

Hy sil har yn syn gramschips hyette,
Al libbendig mar stormje wey,
't Rieugtfurdig folk zil dey oon dey
Har dan forhuwgje oerre myette,
As zy dy wrake sille syæn
Dy Goad har jaan sil toa har læn.

8.

Yn 't bloed fin har dy 't kwæde dwaane,
Sil Hy syn futten wischje, in
Dy minsche sil 'er zisse sin
Der 's frugt for dy ney 't goed har jaane,
Der is, wier æk dy kwæde tyeugt,
Ien Goad, dy hyer op ierden rieugt.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-fyftigste PSALME.

1.

O Goad! Dy àlles wit toa styoeren,
Luwk Y my uwt myn fyene kloeren,
Lit Y my yn ien hæg huwz gæn,
For zokke dy tyen my opstæn,
Ik bid Jou Heer, dat Y my jaanne
Dogs help tyen har, dy onrieugt dwaanne,
Forlôs my fin dy manlieuw kwæd,
Dy toarstje ney myn bloed, in dæd.

2.

Joa syænne dat joa my bydottie,
't Bin sterke, dy har tyæn my rottie,

Hoawel

Hoawol ik hab nin kwæ bygien,
Hoawol ik hab nin zuwnnen dien,
Joa rinne zoa hurd asse kinne,
In meytze kurt, dat joa klær binne,
Tyen my buwtten myn misdied, dog,
Weyts op Heer my toa miette, in sjog;

3.

Ja jou Goad Heere fin dy hymmel,
Ontweytz, bysiekje Y 't gewymmel
Fin 't Heydens folk dogs mey jens hân,
In sparje nin fin har yn 't lân,
Dy trouwelæz onrieugt bydrieuwe,
In næt heel lang forschuwlle blieuwe,
Mar keere werom tyenne juwn,
In tyerje as ien malle huwn.

4.

Joa gæn ruwnom dy Stæd, in guwlle,
Joa stirte yn oerfloed uwt har muwlle,
Har lippen binne as ien swurd,
Want wa zoe 't hærre, is har wurd,
Y doggers Heer! der tyen Y zille
Har wer bylaytze ney Jens wille,
Y zille spottie mey it buwn
Fin alle Heydens yn it ruwn.

5.

Heer! tyen syn sterkte moat Y witte,
Sil ik my fæst op Jou forlitte,
Want Goad is my ien hæg fortyog,
Dy Goad, der ik it goed trog syog,
Dy zil my, in æk alle fromme,
Wol, ær dat ik it wit, foorkomme,
Goad zil my jaan, dat ik mey syæn,
Dat myn forspyærs krye har læn.

6. Dey

6.

Dey Y ze næt, mar litze blieuwe,
Op dat myn folk, op dat myn lieuwe
It næt forjytte, dwaan har buwn
Trog Jens kræft omfwerve yn 't ruwn,
In fmytfe Heer uwz fchield toa gruwnne,
Om har kwæ wurd, in muwlle zuwnne,
Dat min har yn har hægmoed fang,
Om al har liegen buwtten twang.

7.

Fortarze yn Jou gramfchips hyette,
Fortarze, dat min har forjyette
Fortarze, dat ze binne wey,
In litze witte dey oon dey,
Dat Goad, Dy alle ding formæret,
Oer Japiks bern as Hâd riggærret,
Ja wyed, in zyed, in fier in heyn,
Toa oon it heele ierdryks eyn.

8.

Lit har dan tyenne juwn werkomme,
Lit har dan as ien huwn mar bromme,
In rinne mey ien heelle buwn
Fæft mey eltzoor dy ftæd yn 't ruwn;
Jaan Y har næts, om toa ontbytten,
Mar litze fels omfwerve om ytten,
Lit har fornagtje yn har hol,
Al habbe joa har buwk næt fol.

9.

Mar ik fil onder âd, in jonge
Geduyrig Heer! Jou fterkte fyonge,
Ik fil juwns let, ik fil moarns ier,
Jens goetheyt roeme bly, in blier,

Om dat Jou my al lang foorhinne
Ien hæg fortjog altydt wæst binne,
Toa wa ik kluwk myn toaflæcht naam,
As my ien kwæde tyed oerkaam.

10.

Fin Jou derrom myn Goad! in Heere!
Wol ik luwd ſyonge toa Jens eerre,
Fin Jou myn ſterkte yn myn ſtryed
Sil ik nuw ſyonge Pſalmen blyed:
Toa waa! toa waa! ſoe ik oors rinne?
Goad ommers, Goad, Dy is allinne
Myn hæg fortyog, ja Hy is ien
Goad, Dy my folle goed het dien.

J. Althuyſen.

## Dy Segstigſte PSALME.

1.

JOu hiene uwz forſtaat, forſnuwd,
Jou hiene uwz forſchurd, forgnuwd,
Jou wierne toa uwz græte ſchæ,
Op uwz O Goad! uwz Heere kwaa
Keer wer toa uwz, Y habbet lân
Hurd ſchodde, in ſplytten mey Jens hân,
Genæz, genæz zyn breuken jyette,
It wriggelt ommers oerre myette.

2.

Jou habbe Heer toa blyk fin wraak,
Jou folk dwaan ſyæn ien hurde ſaak,
Jou juwggen uwz, wy dronken yn
Ien beeker fol fin ſwymmelwyn,

Mar

Mar nuw, nuw hab Y oon it buwn
Fin dy Jou freesje alwer juwn,
Om op toa rieugten ien bankere
Fin wegen 't sykere, in wiere.

3.

Op dat Jens folk, op dat al dy,
Dy Jou liæf habbe, wurde fry,
Jaan heyl Heer! trog Jens rieugterhân,
Forhær uwz bæ, in sparje 't lân,
Goad spriek ær yn Syn heyligdom,
Ik sil opspringe bly, derom,
'k Sil Sichem dyelje, in dan jyette
Æk Sukkots leegte krekt ofmyette.

4.

Heel Gilead byhært oon my,
Manasse is mynes æk der by,
In 't græte Ephraim dat is
Dy sterkte fin myn holle wis,
Wer op ik myn fortrouwen zet,
In Hy, dy oon my jout de wet,
Is Juda, wier uwt ik kin lærre;
Hoa dat ik yn myn dwaan moat bærre:

5.

Mar Moab mey zyn heele rôt,
Dy kar ik my for myn wischpôt,
Op Edom æk, by my nin tel,
Sil ik myn schoen nuw smytte del,
In Palæstina wæz oer my
Op dizze tyed forhuwgge, in bly,
Want Ik, hoa dat it æk mey rinne,
Bin ommers Goad, ja Ik allinne.

6.

Wa is 'er fiks? wa is 'er ræd?
Wa fiert my yn ien fæste Stæd?
Wa zil my bringe? dat ik kom,
Wa fiert my yn it woast Edom?
Zil Y 't næt wæzze? liæwe Heer!
Dy uwz forstaat hiene wol eer,
In as uwz kryegslieuw fieugte zoene,
Har næt toa helpe komme woene.

7.

Forlien Y uwz yn dizze tyed
Wer help yn uwz bynaude stryed,
Want minsche help is doggers næt,
As ydelheyt yn dizze stæs,
Mar Goad dy kin uwz romte jaan,
Wy sille kloeke dieden dwaan,
Yn Goad, Hy zil uwz tyenpartyen
Fortredde, in brenge yn it lyen.

J. Althuysen.

# Dy Ien-in-segstigste PSALME.

1.

HArk myn guwzjen, in myn bærren, Nim toa ærren
Dôgs myn bæ Hær! fin 's Lâns èyn
Rop ik toa Jou, as myn harte Trog myn smarte
Is oerstælpe, in forsleyn.

2.

Lied my op ien rotstiens higte Uwt dy ligte,
Dy my oors toa hæg wier bly,

Want

Want myn tuwr, in toaflægt Hærre, Fæst gruwndærre,
Wiern Y for dy fyan my.

3.

Ik, ik zil by Jou byschutte Yn Jens hutte
Blieuwe iewig toa Jens ær,
'k Zil myn toaflægt yn 't forborgen Buwtten zorgen
Fin Jens fleugels nimme Heer.

4.

Want Y hærden Goad for dizzen Ney myn zizzen,
In byloften t'aller stuwn,
Fin har, dy Jou fræsje Hærre Allegærre,
Hab Y my it erfdiel juwn.

5.

's Keunings dæggen zil Y rekke, In him strekke:
Toa ien hoeder, in ien wagt,
In zyn jyerren zil Y meytze, Datze reytze
Fin geslagte toa geslagt.

6.

For Goads ænzigt boppe ditte Zil hy zitte
Iewig, meyts Y goetheyt klær,
In æk wierheyt, dy zyn dæggen Fry fin plæggen
Meytze, in him byhoedje Hær.

7.

Zoa zil ik by âd, in jonge Psalmen fyonge,
Oon Jens namme iewig wey,
Op dat ik Jens lôf forhelje, In bytelje
Myn bylôften dey by dey.

J. Althuysen.

# Dy Twa-in-segstigste P S A L M E.

1.

AL tomm'let wrâdz djoey' hol oer bol,
Mijn siel is ommers stil in wol
Yn God, myn gouwne wol-fert'-somme.
Hy ommers iz mijn rotz' mijn seyn',
Mijn heag-fortjog. O 'k sil naet t'eyn'
Trog swier, weack-wanck'le on-moede om-komme.

2.

Hoa lang sill' jimme jin yen Man
Quæd stichtje, in salm' reytsje ijnne tânn'
Fen Deads gijz-tuwt' (ô ssjuecht bestjoere!)
O! jimme neackt de op-tîl leaz' ploff',
Az 't moarr'-wirck, ôd, mey stijp'-loff' boff',
Trog twiere-wyn-flecht' wirt om-schoerre.

3.

Jearm' leaze iz, him uwtte heachheyt' dol
To hompjen, dy God op-tjen wol.
Dwaenz ljeagen-tjinst trog-swiet't jearm' wille:
Jearm' muwlle seyn'-kât't, ijn 't petear',
Mar 't binne-hert giet mey flock' to keer',
Ja 't flockt t'on-jouwlijck-gruwle. *Sela!*

4.

Dog du mijn siel' wezze, ijn God, stil,
Mey Goads woll' wez dijn wolle ijn til.
'k Toafje all' mijn tier uwt sijn goe lomme.
Hy, ommers iz mijn rotz' mijn seyn',
Mijn heag-fortjog: ô 'k sil naet t'eyn'
Trog swier weack wanck'le on-moed'e om-komme.

5. Mijn

5.

Mijn glanz', mijn gloar', mijn wolferts lot,
Mijn kreft, mijn to-flechts honcke is God.
Fortrouwje op Him ijane alle uwnck stuwne
O folck dat for' Goadz eansicht' leyt,
Stirte uwt herts droafte ijn ijnfiernheyt
Goad' 's uwz treast-mijld toflecht' besuwne. *Selah*

6.

Het 's 't grauw'? naet. het gemien' ljue? naet.
Het 's great' Hanz'? ljeagen naets schijn-aet.
Ynne' Eynser, œf opp' Weag-scheall' wippe
Ynn' jin-wicht' fenn' salm-naetigheyt
(O naet'ge minsche bern!) dôl leyd,
Schoe naet'ge neatheyt' jearm ophippe.

7.

Fortrouwje op (earm' ljue druwck) oer-moed,
Nog op ruwg' roav' dwelm-goe goed,
O litt' nin wean 't greatsche hert trog-wrotte:
OEf schien 't formoggen greater wirt,
Lit dog dijn Djier-domm' wjealdig hert
Dear op nog gruwn', nog festheyt sotte.

8.

God eerne in seack, 'k hab 't duwbbeld heard',
Dat kreft in sterktme him salm to-heart.
Ja eack goertiernheyte iz jôns Heere.
Wis, Y forjildje elck yen ney dwaen.
Dy quea mey 't quea, d' goe fille Y jae
't Goe, in dat oon elck to jon eere.

G. Japix.

# Dy Trye-in segstigste P S A L M E.

*Yen Psalme Dâvids: da hy wier ijnne Woestijne fen J U D A.*

1.

O God! mijn God! (: 'k hab naernse yen oor':)
Ick sijkje moarns, for Sinne op-klaerjen,
Mijn fiels, mijn flesch toarst-smacht' bejearjen
Luwck't ney jo, ijn 't fjild, tor, in soor.
('k Hab, sijcker, jo, ijn 't heyligdomme,
Oon-schoogje, in sjoeri jon eer in kreft)
Want jon goe njue iz better jeft'
Den 't libben salm, dy wirdde blomme.

2.

Mijn lipp' sil jo prijz-sjonge ô HEER'!
Also sil 'k jo, mijn lib-stuwn', tanckje,
In ijn jon namme loft-trog janckje,
Uwtt' gruwn' fen 't hert, mey hannen gear.
Mijn siel fol-nuwgge., sil wol tierje,
Ynn' wol-lust', groed in moed, smoar-fet;
Mijn muwlle, ijn laytst', sjongt, wol in bet,
Jon great lof, ja sil bly oon-blierje.

3.

Az ick opp' bod liz, djiep ijnn' tinck
Oon jo mey heag-ontsjogb're op-teyn' sin,
(: O swiette oer-kojing'!) dy 'k naet t'eyn' bin
Ynn' still' nacht-weytsings slomm're eag-pinck'.
Y binne mijn holp-firdd'ge schuwlle.
'k Sil lof-sjongje onder jon wjueck'-schaed.
Mijn siel oon-klarddet jo, mijn haed.
Jon rjuechter hân tjocht m' uwt deads muwlle.

4. Mar

4.

Mar jæ dy ſijkje, oer woaſt', fljueg tol,
Mijn uwt-wjoede, in ney 't hert my boarje
Dy ſchille ijnne onderſte yerd-dobb' ſmoarje,
Dear lizzeſ', ſonder op-til, dol.
Dear wauweljeſe ijn 't wreck-ſwirds toſſchen,
Dat herre, az wetter, 't bloed ontſpielt
Dear wirddeſ', (:foy:) to buwtte uwt-dield
Oon' ſtjonck- (:ô gruwle!:) Fôgſſe-boſſchen.

5.

Den ſil dy Kening, heaglijck bly,
Jå herts-gruwn' bly, ijn God forblye.
In wae jearm' trouw, oon God feſt flye
Sill' jearm' ſalm ſeyngje ijn-lock-ſteats fry.
Want God ſchil dy, ſtruwſſe heag formietten',
Fuwll' ljeugen-tôttjers, ſcheamte-leaz'
(:Oerſt' ljeagen faers teamm', ſtjonck-poels:)
To gruwnne ijnne yv'ge ſtom-kolck ſtiette.

G. Japix.

## Dy Fjouwer-in-ſegstigſte PSALME.

1.

O Goad! ik rop wol my dogs hærre,
Hark ney myn luwd yn myn gekley,
Bywerje Y my alle dey
For fyene ſchrik, dy gruwlyk bærre,
Oors moat ik ſtærre.

2.

Håd my byditzen as ien dæde
Forſchuwlle for dy ſtille ried

Fin har, der næts as kwæ trog schied,
It oproer fin dy wurkje 't kwæde,
Lit my næt schæde.

3.

For zokke, dy har tongen binne
Fry scherper slyppe as ien swurd,
For sokke, dy ien bitter wurd
Oonlisse, dat zoa stekt trog hinne,
As pylen kinne.

4.

Op dat jou dy oprieugte syette,
Dy fol fin ængst in schrik wey kruwpt,
Joa syette ært dat hy wey sluwpt,
Ney him, joa witte æk næt jyette,
Het ængst mey hyette.

5.

Joa dwaan næt as har uwt toa lissen
Op 't kwæde, in joa sprekke fin
Tyesstrykken toa forbergjen, in
Wa zoe it ommers zyæn ney dissen,
Dat is har zissen.

6.

Joa ziekje trog mey al har zinnen
Het læz is, joa trogzieke wis.
Het hier ooyt trog toa sieken is,
Het yn ien man komt om toa rinnen,
Zelfs 't hart fin binnen.

7.

Mar Goad dy zil har allegærre
Wol hâstig komme oppe læ,

In ſyette mey ſyn pyl hàr dæ,
Har plægen bin 'er, min ſil hærre,
Dat joa fordærre.

8.

Har tonge, hoa 't joa oors æk weytze,
Zil tyen har zels conſtiette, in
Eltz dy har zyogt, tyeugt oppe'rin,
Dat Joa yn 't kort ſin har ôfreytze,
Zil Joa wol meytze.

9.

Ængſt zil dan alle lieuwe hyer oppe
Wràd yn 't ruwn bykruwppe, eltz ien
Sil ſin it wurk, dat Goad het dien,
Dy Hægſtens pryez by eltz uwtroppe,
In der toa boppe.

10.

Zyn dwaan oonmerkje, ja dy fromme
Dy zille op Goad yn dizze tyed
Fortrouwje, in yn Him wæzze blyed,
D' Oprieugte zille 't moat zoa komme,
Har lôk uwtbromme.

J. Althuyſen.

## Dy Fijv'-in-ſegstigſte PSALME.

1.

DY lôffjong is toa Jou ô Heere!
Yn Zion bly, in ſtil,
Der jout Jou eltz in ien dy eerre,
In dy bylôfte zil

Min bly in kluwk oon Jou bytelje,
Jou hærre it gerop,
Toa Jou zille all' dy fyken helje,
Het flæsck hyet, komme op.

2.

Onrieugt, in fuwlle dieden hiene
Dy oerhân fæst oer my,
Mar al it kwæde, dat wy diene,
Forjuwggene uwz Y,
Der Y fortziefe, mey min hyette
Wolfillig fry fin kruwz,
Der Y dwaan komme, datze jyette!
Æk winje yn Jens huwz.

3.

Wy zille wol forzædge reytze
Mey 't goed fin Jens huwz fchoon,
Wy zille 't Heylige æk fmeytze
Fin Jens Paleys fortoon
Jens åntwurd oon uwz zil ynhådde
Het træstlyk is yn rieugt,
O! Goad, dy uwz ney winfch, in wådde
Uwt al it kwæde tyeugt.

4.

O! Y, dy it fortrouwen binne
Fin d'eynen finne ierd,
In fin har, dy der jinder rinne,
Zoa fier dy zee him rierd,
Dy trog zyn kræften fæst het gruwnne
Dy bergen bienster græt,
Om uwz toa alle uwre in ftuwnne
Mey magt, in brauw yn ftæt.

5. Dy,

5.

Dy, hoa 't dy zee mey rasë, in bærre,
Har tæmmet oer in oer,
In 't bruwzjen, dat Hy faak lit hærre,
Æk al it folks ramoer.
In dy der gæn fier wey, in tjænne,
Of winje op it eyn,
As dy Jou grætte teykens syænne,
Dan binse hiel forsleyn.

6.

Jou meytze dy moarntydts uwtgongen,
In æk dy finne juwn,
Dat joa fin blydschip reytze oon 't zyongen,
In 't lân op dizze stuwn,
Byziek Y Heere mey Jens zeyne,
Y makken yn dy stæt,
Dat Joa byjærte hien, yn 't eyne
Forryken Y har græt.

7.

Y bin ien Goad, dy for har weytze,
Fol wetter is Jou zee,
As Y it for har zoa klær meytze,
Meytz Y har koon æk ree,
Y meytze zyn omploegge finnen
Forsykker dronken gâns,
It wetter dwaanne Y del rinnen
Yn al zyn furgen lâns.

8.

It iertryk meyts Y trog dy drippen
Zoa wæk, as 't wæzze mey,
In trog dy zeyne fin Jens lippen
Spruwt it uwt dey oon dey,

't Jyer sin Jens goetheyt, moat ik roppe,
Bykroon Y ier, in let,
In Jens fotstappen der toa boppe
Dy druwppet sin klær fet.

9.

Op dy woestyne græte weyden
Druwppe Joa der nog by,
In al dy heuvels berg, in heyden
Bin forhuwgge, in bly,
Dy fyelden bin byklayt mey buwnnen
Fee, in elts lægte blinkt,
Fin stuwkken koon, ja græte schuwnnen
Joa sjonge, dat it klinkt.

J. Althuysen.

## Dy Segs-in-segstigste P S A L M E.

1.

WÆz nuw dogs blyed, in sjong uwz Heere
Duw heele ierde hyer is lôf;
Sjong nuw mar Psalmen toa zyn eere,
Jaan oon zyn namme eer, in lôf,
Sprek nuw, het bin Y fræslyk Heere
Yn al Jou wurk, yn al Jou dwaan;
Jou fyene zille derrom bærre,
Oft Joa Jou sterkte eere jaan.

2.

Al d' yerde moat Jou Psalmen syonge,
In bidde Goad uwz Heere oon,
Jou namme moat sin âd, in jonge
Uwtgyealpe wurde moon op moon,

Kom!

Kom! in oonsyæn Goads wonderwurken,
Hoa fræslyk is Hy yn zyn dwaan,
Dit habbe minsche bern wol murken,
Wa zoe Him dan nin eerre jaan.

3.

Hy het dy zee foroorre yn 't druwgge,
Der binne joa toa foet trog gien,
Doa wierne wy yn Him forhuwgge,
Der wier it, dat wy blyedschip hien,
Mey kræft Hy iewiglyk riggærrit,
Hy hâdt oer 't Heydens folk syn æg,
In dy der fin Him of lawærrit,
Dy luwkt Hy æk næt ney om hæg.

4.

Wol dan uwz Goad dogs pryesje oer ditte,
Al dy hyer winje oppe wrâd,
In wol Him 't luwd æk hærre litte
Fin zyn roem zoa wol jong as âd,
Hy is it ommers, dy uwz zielen,
Yn 't libben stelt, in næt toa lit,
Dat immen uwz komt toa fornielen,
Of dat uwz foet æk oyt uwtglit.

5.

Wan Y bypræuwen uwz wol tygge,
O Goad! it wier for uwz nin nogt,
Y lotteren uwz oppe rygge,
Allyk as min it sulver dogt,
Y hien uwz yn dy tiesselnetten
Dwaan kommen trog Jens sterke hân,
Y kaammen, om uwz læ toa zetten
Ien bieuster nau toalitzen bân.

6.

Y hien dy minsche æk dwaan ryden
Uwz holle lâns, ja oer in oer,
Wy wierne yn it wetter glyden,
In yn ien tygge barnind fyoer,
Mar Y dôgs habbe uwz uwtlitzen,
In wer forfærsche yn oerfloed,
't Het oon Jens ginst uwz næt ontbritzen,
Wy zægen wær, dat Y wiern goed.

7.

'k Zil yn Jens heylig huwz opkomme,
Mey brânoffrannen, 'k zil mey ien
Al myn byloften yn ien zomme
Bytelje, dy myn lippen dien,
In dy myn muwlle kaam toa ziffen
Yn ængste, ja ik fil dan bly,
Brânoffer offerje ney diffen
Fin marge biften nog der by.

8.

'k Zil komme mey reekwurk fin rammen,
Ik zil mey ky, of bokke bloed
Æk for Jou komme, of mey lammen,
Kom hyer dy from is fin gemoet,
Dy op Goads freese har uwtliffe,
Kom allegærre hyer by ien,
Ik zil fortelle, ik zil ziffe,
Het Goad het oon myn ziele dien.

9.

Ik rôp, ik bæ Him mey myn muwlle,
Onder myn tonge, waarde Hy
Forhægge, Hy gyng næt toa schuwlle,
Nee, nee uwz Goad forhærde my,

Hie ik ney onrieugt mey myn harte
Omsjoen, dy Heere zoe my næt
(: In het wier dat for my ien smarte:)
Forharke habbe yn disse stæt.

10.

Mar syker Goad dy het syn ærren
Trouw ney my weyne, in Hy het
Æk op it luwd, in op it bærren
Fin my, in myn bæ frieonlyk let,
Uwz Goad, uwz Heer, dy wæz dan pryeze,
Om dat it trog syn ginst is komd,
Dat Hy myn bæ næt het ofwyeze,
Nog æk syn goedheyt fin my nomd.

J. Althúysen.

# Dy Sân-in-segstigste PSALME.

*Ten Psalme, yen liet fore opper-sjong-maester, op Neginoth.*

1.

WEsse uwz goe-njue-mijld, Heer' God seyngje uwz;
Jon eansichts glanz' ljeacht' blier uwz oer
Dat m' oppe Yerd' kin d' wey ney jon eyn huwz.
Dat de Heyd'nen jon wol-ferte oon-gloer',
Den schil all' wrads tonge,
God, jon lof, lof-sjonge.
Jo, dy 't folck rjuecht rjuech't,
Jo sil naessje in naessje
Juwchje ijn herts heag-staessje,
Dy Y liedje op 't sljuecht.

2.

Dy ljue fen eaſt, weſt, noarde in ſuwden,
Dy ljue fen heyn', dy ljue fen fier',
Jon lof op-helje, uwt herts gruwn', ſuwde, in
Jæ meytſje yen heaglijke heag-tijds tier',
Om dat de Yerd' gewas jout,
Mits d' goe God fen pas jout
Seyn', Sinn', wiette in druwgt',
God ſil ſeyne uwt-ſeyne
Oer all' wijd wrads eyne
Doz-him de Yerde ontſjocht.

G. Japix.

# Dy Agt-in-ſegstigſte PSALME.

1.

GOad d' Albyſtyoerder zil opſtæn,
Syn haters zille kort forgæn,
Syn fyene fordwynne,
Joa zille for ſyn ænſigt wey
Rinne zoa hurd, as eltz wol mey,
Jou zille har forſlynne:
Jou zille har fordriuwe kort,
Allyk as riek fordræun wurt fort,
As ſnie ſmelt forre zinne,
As waags raaqt for ien barnind uwn
Zil 't æk mey it godlæze buwn
For Goads ænſigt ôfrinne.

2.

Mar joa dy wurde from byſuwn,
Dy zille har forhuwgge yn 't ruwn,
Joa zille âd, in jonge

Fin freugde opspringe for Goads æg,
Dat eltz byglurket hyer om læg,
  Fin blyedschip sille's sjonge;
Sjong Goad yn 't hægge Hymmelhôf,
Sjong Psalmen toa syn nammes lôf,
  Forhægje allegærre
For dy yn flakke fyelden rydt,
Dy weegen, dat Hy næt uwtglydt,
  Om dat syn namme is Heere.

3.

Spring for Him beyde jeld, in jeugd,
Spring for syn ænsigt op fin freugd,
  Hy is zoa as wy witte,
Ien Heyte finne Weesen bly,
Ien Widduw Rieugter, æk dy Hy
  Noyt sil forlægen litte,
Goad yn syn heylige winstee,
Ien Goad, dy willig is, in ree
  Om har, dy ienfim binne
Toa plætzen yn ien huwzgezin,
Dy 't finsen folk æk uwtfiert, in
  Har, dy yn boeyen binne.

4.

Mar dy ôffallige yn 't lân
Dy wenje yn it torre sân,
  O Goad! der Y uwttæggen,
For 't ænsigt fin jou folk, doa Y
Der hinne gyngen nog den by
  Yn 't wyld bosch for har æggen,
Doa dreunde 't ierdryk hyer om læg,
Dy hymmels drupten for Goads æg,
  Selfs disse Sinai trille
For 't ænsigt Goads fin Israël,
Doa Hy har uwt dy Hymmel del
  Syn Wet joeg ney syn wille.

5.

Y diene druppen fin Jens hân
Ien myld, in loddrig reyntje oer 't lân,
  Jou erfnis hab Y sterke,
As Joa wier wurg, wa zoe dan næt
O Liæwe Heer! yn disse stæt
  Jens græte goetheyt merke,
Jou hæp dy wenner yn O Heer!
Y makkens' trog Jens goetheyt klær,
  For d'ærme, dy Jou zogten.
Dy Heer, dy joeg toa sprekken, in
Der wier ien græte bulte fin
  Zokke, dy goe mie brogten.




6.

Dy Keuningen fin græte stæt
Dy ruwnnen wey, in blæuwen næt,
  Yn 't korte joa wey tæggen,
Wyl't Joa, dy stil blæuw ynne huwz
Uwtdielde, fry fin alle kruwz
  Dy buwt, der joa om slæggen.
It mey æk gæn zoa mal as 't mey,
Al layen jimme al heel wey,
  Ja oer in oer byditzen,
Tusschen twa ryggels stienen græt
Fin alle ræst in træst ontblæt,
  Fin alle help forstitzen.

7.

Zil jimme wurde-doggers nuw
Allyk as fleugels fin ien duw
  Mey klære sulver ditzen,
Wâns færren binne alle heel
As klær uwtgraven goudt zoa geel
  Uwt al har næden litzen

As dy Almagtige mey kræft
Dy Keuningen der yn onſæft
  Forſtruyde allegærre,
Doa waarde joa zoa wyt as ſnie,
As op Tſalmon, der joa doa hie
  Al het har hart byjærre.

8.

Dy græte berg fin Baſan is
Ien berg fin Goad forwier, in wis
  Fin Baſan, mey min ziſſe,
Dat is ien bultig berg, der by
Der weydje Bollen, Okſen, Ky,
  Dy der yn 't gærs del liſſe;
Bultige Bergen zis reys! wel
Wierom ſpring jimme op, in del
  Dy Berg het Goad byjærre,
Om der toa wenjen der zil Hy
Æk iewig wenje, eltz zil bly
  Him der jaan pryez, in ærre.

9.

As min reys op Goads weynen let,
Twaa reys tyen tuwzzen Hy wol het,
  In dy forduwbble jyette,
In ônder har is Goad dy Heer
Ien Sinai heylig, in fol eer,
  Dy eltz moat lôf toa miette,
Y binne omjuwn mey glâns, in lôf,
Zelfs opklæun yn it Hymel hôf,
  Y habbe der toa boppe
Dy finſeniſſe finſen fierd,
Doz al het libbet, in him rierd,
  Moat Heer Jou namme oonroppe.

10.

Der by zoa binne Y æk komd,
In habbe gift, in gæwen nomd,
Toa dielen onder minschen,
Ja har, dy oors ney Jou næt jaan,
Om dy by Jou toa winjen dwaan,
O Heer ney wâd in winschen,
Læuwd wæz dan Goad, dy dey by dey
Uwz oerlaed mey zyn ginst al wey,
Dy Goad helpt uwz uwt lyen;
Hy is dy zilligheyt for uwz,
Uwtkomsten tyen dy dæd, in kruwz
Bin by uwz Heer toa kryen.

11.

Forzyker zil Goad oppen baan
Hâst komme, in dy trop forslaan
Fin dy zyn fyene binne,
Der zil næt ien fin komme fry,
Dy hierge moarntop æk der by,
In dy yn schielden rinne,
Dy Heer dy het toa uwz yn 't eyn
Dit liæfelyke træstwurd zeyn,
Ik dy it al kin twinge,
Ik zil wer helje uwt Basan,
In uwt dy zee har trog myn hân
Schien jyet zoa dyep werbringe.

12.

Op dat Joa traapje mey Jens foet
Op 't fyene lyef, in yn zyn bloet
Dy tongen meye stekke,
Æk fin Jou huwnnen toa har schæ,
Dat Jou oon eltz fin har it kwæ.
Dat joa Jou oondien wrekke,

Joa habbe Goad, doa Jou opftoen
Jou liæffelyke gongen fyoen,
  As gongen onwirdærlyk,
Dy gongen fin myn Goad in Heer
Myn Keuning fol fin pryez in eer
  Yn 't Heyligdom oerhærlyk.

13.

Dy Syongers gyngene foor wey,
Dy Spyllieuw folgen æfter ney,
  Yn 't midden wiern dy fammen,
Mey trommen, jaanne Goad dogs lôf
Yn dy Gemeynte, hyer is ftôf,
  Dy binne uwt Ifrels ftammen,
Der is dy lytze Benjamin,
Dy oer har hærfche, in der bin,
  Dy Forften allegærre
Fin Juda, in der binne by
Fin Zebulon, in Naphtaly,
  Mey al dy der oonhærre.

14.

Jou Goad, dy het jou fterkte in magt
Gebæn, ey Heere nim yn agt,
  In fterkje al Jou wurken,
In dieden, der Y dien oon uwz,
Hy moaft wol rinne ynne zuwz,
  Dy har næt het bymurken,
Heer om Jou Tzierke wille wis,
Dy toa Jerufalem boud is,
  Der al d'oprieugte in fromme
Jou tyenje zil, æk 't Keunings buwn
Mey har foræringen yn 't ruwn,
  For Jens ænfchyn opkomme.

15. Scheld

15.

Scheld al it wyld gedyert fin 't reydt,
Dy hæp fin bollen, dy der weydt,
'T Folx kællen, dy der rinne,
Æk dy der him for Jou delsmyt,
Mey stikken sulver moy, in wyt,
Dy oorlog-fyugtig binne,
Het Hy forstruyd, der zille dân,
Uwt dat græte Ægyptenlân
Gær komme Prinse Rieden,
Of Boden, Morenlân dat zil
Him hâstje, om toa Goad æk stil
Zyn hânnen uwt toa sprieden.

16.

Kom Keuningryken! kom! ey kom!
Kom fin dy heele ierd ruwnom!
Sjong toa dy Hægstens ærre,
Dy yn dy hægste Hymmel rit,
Dy al fin âds of is, in sit,
Sjog! Hy lit syn luwd bærre,
Dy stimme fin syn sterke magt,
Jaan Goad dogs sterkte, Hy hâdt wagt,
Æk is oer Isrels tieuwe
Zyn hægheyt, in Zyn sterkte is
Al der forsyker wier, in wis,
Dy hægste wolkens drieuwe.

17.

Y binne fræsselyk ruwnom
O Heere uwt Jou Heyligdom,
Goad Isrels jout ney winschen
Oon 't folk, dat wennet heyn, in fier
Zyn sterkte, in kræst, doz rop ik blier
Liæuwd wæz Goad finne minschen.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-fegstigste PSALME.

1.

FOrlos my Heer! lit my dôgs næt forgæn!
Want sjog ik bin yn 't wetter hâst fordronken,
It stiet reets oon myn ziel, ik bin wey-sonken,
Yn gruwnlæz modder, der min næt kin stæn;
'k Bin yn dy dyepten finne wetters komd,
'k wurd hyer, in der trog hurde stroomen litzen,
'k Bin wurg fin roppen, ja byney forstomd,
Myn keel is druwg, in alleheel ontstitzen.

2.

Myn ægen bin bysweykke, der ik bin
Hoopjend op Goad, joa binne magtig folle
Dy my om næts kwæ tinke, in kwæ wolle,
Joa binne meer, dan al dy hyerren fin
Myn holle, dy my tingje neye læ,
Bin magtig, in dy my onschieldig kwelje,
Dat ik næt roafd hab moat ik toa myn schæ
Of ik al hæg, of læg spring, wer bytelje.

3.

Y witte Heer myn onforstânnig dwaan
Myn schielden kinne Jens æg næt ontsluwppe,
Lit har trog my fin schæmte næt wey kruwppe
Dy Jou zoa trouw forwagtje, jaan ey jaan
O Opperheerscher fin al 't Ing'le buwn,
Dat joa trog my næt reytze dogs toa schânnen
Dy yn Jens tyenst wurde yverig bysuwn,
In strekke toa Jou op, beyd hart, in hânnen.

4.

Om Jou is 't, dat ik huwn, in smaatheyt ly,
In schânne leyt oer heel myn ænsigt hinne,
Myn burren bærre oft joa my næt kinne,
Fræmd lykje ik nog myn mæmme bern der by,
Want d'yver fin jou huwz het my fortart,
Dy smaat fin har, dy Jou toa smaadjen læste,
Is op my fallen toa myn græte smart,
In ik, ik gierde doa myn ziele fæste.

5.

Mar 't waarde my toa smaat, in huwn, ik dje
Ien sek om, der ik my yn hab byditzen,
Yn plætz fin klæn mey my fin help forstitzen,
Gyngt zoa, dat eltz fin my ien sprikwurd hie,
Joa rabbelje fin my alle uwrre, in stuwn,
Dy yn dy porte zitte ( wa zil 't tinke )
In ik wurd nuw ien snarespil bysuwn,
Fin dy, dy sterke drank suwppe, in drinke.

6.

Mar my oongænde toa Jou is myn bæ
O! Heer: der is ien tyed fin wolbyhæggen,
Forhær my trog Jens goetheyt yn myn plægen,
In red my trog Jens trouwe uwt myn kwæ,
Luwk my dôgs uwt dy fuwlle modder wey,
Lit fin myn haatters mey har luwd geschetter
My redden wurde, ey jaan, dat ik hyer ney
Dôgs alle heel næt sink yn 't dyeppe wetter.

7.

Lit my dat Heere næt oerstroomje, lit
Dy dyepte æk my doggers næt forswolgje,
Litze yn dy put myn libben næt forfolgje;
Ly næt dat ik der yn byssetten zit,

Forhær

Forhær my Heer! want Jens goetheyt is græt,
Sjog my dôgs oon ney Jens græte meylyen,
Forberg Jou næt for my yn disse stæt,
Want my is bang, ik wit nin romt toa kryen.

8.

Hâst Jou dan Heer, in harkje ney myn bæ,
Kom toa myn ziel, in wol dy dôgs fry meytze
Jaan, dat ik næt in fyene kloeren reytze,
Om harrent halven luwk my uwt it kwæ,
Y witte het al smaat in huwn ik ly,
Myn schæmte witte Y, in æk myn schânne,
Dy my bynauje æk dy kinne Y,
Y witte dan hoa slieugt myn dingen stânne.

9.

For smaatheyt leyt myn hart forbrutzen, in
Ik bin heel swak, ik wagte ney meylyen,
Mar der wier nin, ik zogte træst toa kryen,
Mar wier ik zogt, ik fuwn dôgs nærnse nin,
Ja galle habbers my toa ytten juwn,
Dat wier myn spyeze, 't is haast næt toa tinken,
In yn myn toarst waarde myn drank byfuwn
Klær yetik, dat joa juwggen my toa drinken.

10.

Har tafel wurde for har toa ien stryk
In toa forjyelding for har allegærre,
Ja toa ien falle, litze mar fordærre,
In dwaan har doz ney har kwæ wurken lyk,
Wol æk mey tyeustering har ægen slaan,
Dat joa næt syæn, wier dat joa gæn, of rinne,
Lit æk har læ fin ængst dôgs trilje, jaan
Dat joa fol schrik, in fræse for Jou binne.

11.

Stirt Heer oer har Jens hyette gramschip uwt,
In litze yn Jens toorne næt fry reytze,
Wol trog Jens kræft har wenningen woast meytze;
Jaan, dat Jou wraak har tinten iewig, fluwt,
Dat der nin minsch fortoon yn wenje mey,
Want Joa forfolgje dy Y om har zuwnne
Sleyn habbe, in joa meytze alle dey
Ien praatje fin dy smart, fin jou forwuwnne.

12.

Dwaan misdied toa har misdied, litze næt
Heer toa Jou rieugt, in toa Jou libben komme,
Dylgze uwt it boek fin libben, mey dy fromme,
Lit har næt oonschræun wurde yn ien stæt,
Mar ik, ik bin elendig nuw toa tyed,
Ik bin yn smarte trog myn bitter lyen,
Jou heyl O Goad dy meytze my wer blyed;
Dy zet my hæg, dy jaan my help toa kryen.

13.

Mey sjongen fil ik Goad dy eerre jaan,
Mey tankjen wol in zil ik Him græt meytze,
In 't zil dy Heere oongenamer smeytze,
As oksen, ky, of fette kællen dwaan,
't Sæftmoedig folk dit syænde binne bly,
In jimme dy Goad ziekje, jimme harte
Sil libje, want uwz Heer forhært al dy
Næddrustig binne, in lye græte smarte.

14.

In Hy forsmaat syn finsene æk næt,
Him læuwje dan, Him pryezje dan dy Hymmel,
Dy ierde æk, dy zee mey har gewymmel;
Want Goad zil Zion uwt zyn bange stæt

Forlosse;

Forlosse, in dy Stædden fin Juda
Opbouwe, der zille joa erflyk winje,
'tZied fin syn feynten zil har erfje, ja
Der zille winje al dy der him tyinje.

J. Althuysen.

## Dy Sântigste PSALME.

1.

HÂst Jou O Goad! om my fin 't kwæ
Toa redden, help my uwt myn lyen!
By Jou is ommers træst toa kryen,
Lit har byschæmme, in schæmræ
Dogs wurde, dy 'er fæst op gænne,
Om my toa helpen uwt dy wey,
Dy ney myn libben dey oon dey
In ney myn ærme ziele stænne.

2.

Drieuw Y ze æfter uwt, in jaan
Dat joa yn 't kort toa schânne reytze,
Dy har yn myn fortriet formeytze,
Dy nogt habbe om my kwæ toa dwaan,
Lit har dy it op my oonlisse,
Om my toa deyen toa har læn,
Mar æfter uwt byschamme gæn,
Dy guwchje, spotje, in ha ha zisse.

3.

Lit dy Jou zieke, wæzze blyed,
Lit har Jens ginste noyt ontbrekke,
Lit Jou liæfhabbers stadig sprekke
Uwz Goad wæz pryeze t'aller tyed,

Mar ik bin, wier ik my mey keere,
Elendig, hâstje Jou toa my,
Y bin myn help, Y meyts my fry,
Fortoafje næt myn Goad! myn Heere!

J. Althuysen.

## Dy Ien-in-sântigste PSALME.

1.

OP Jou bytrouwje ik mey myn harte,
Dat Heer for iewig my
Nin schæmt bykruwp, red Y
My trog Jens rieugt uwt al myn smarte,
Byfry my fin 't fordærren,
Nyeg, nyeg toa my Jens ærren.

2.

Forlos my, wæz om my toa redden
Ien rôts, der ik al wey
Mey ræst yn wenje mey,
Om der geduyrig yn toa tredden,
Jou juwggen, wa kin 't swye?
Læst, dat ik romt zoe krye.

3.

Myn Goad! Y bin myn rotz yn 't lyen,
Byfry my fin dy hân
Fin 't Goadlæz buwn yn 't lân,
Jaan my fin zokke romt toa kryen,
Dy eersling yn har handel,
In trotz bin yn har wandel.

4. Want

4.

Want Y bin myn forwagting Heere!
Fin jongs op myn bytrouw,
Ik ſteunde fæſt op Jou,
Fin mæms buwk of woen Y al keere
Toa my in ginſt bywyezje,
Ik moat Jou ſtâdig pryezje.

5.

'k Wier ſolle ien wonder, mar Y binne
Myn toaflæcht ſterk, in wis,
Jaan, dat myn muwlle is
Fol fin Jens lôf, dat ik mey kinne
Dy heelle dey Jens ærre
Uwtſprekke Liæwe Heere.

6.

Forſmyt my næt, lit my næt zitte
Toa tyed, as ik bin krom,
In ſwak trog âdderdom,
Ey wol my doggers næt forlitte
Wæz næt fin my fin dinne,
Wyl 't al myn kræſt flieugt hinne.

7.

Want al myn fyenne dy ziſſe
Geduirig toa myn ſchæ
Oors næt fin my as kwæ,
In joa dy 't op myn ziel oonlizze
Dy riedſlaan allegærre,
Dat Joa my kort fordærre.

8.

Joa ziſſe Goad het him forlitten
Jey ney, in fatje him,

Dat

Dat hy komt ynne klim,
Want hy het nin forlosser zitten,
Wæz næt sin my tyenwurdig,
Mar wæz myn hælp dogs furdig.

9.

Byschæmje har, lit har fortarre,
Dy toa myn grætte smart
Har stelle tyen myn hart,
Lit har mey schânne kwællyk farre,
Lit har yn smaedt wey zinke,
Dy 't kwæde tyen my tinke;

10.

Dôg 't zil my oon nin hoop ontbrekke,
In ik sil al Jou eer,
Nog grætter meytze Heer,
Myn muwlle zil Jou rieugt uwtsprekke,
In Jou heyl der toa boppe,
Dy heelle dey uwtroppe.

11.

Schien ik it tal næt wit toa zissen,
Ik zil dogs loekwol gæn
Yn 's Hægstens kræft, in stæn,
Om sin dy Hægstens rieugt ney dissen
Toa sprekken fortoon hinne
Fin Jouwers Heer! allinne.

12.

Fin berns schonk ôf woon Y my lærre,
Dat habbe Y æk dien,
Der hab ik wol by stien,
En jyette jyette sprek ik Heerre

Fin al Jou wônderwurken,
Dy ik zoa faak hab murken.

13.

Derrom kom my næt toa forlitten
O Goad! wyltz ik bin âd,
In gryez reeds ynne wrâd,
Toa dat ik dwaan dit folk toa witten.
Jou ærm næt toa bytwingen,
Jou magt, dy neykoomlingen.

14.

Æk is Jou rieugt toa yn dy hægte,
Y habbe æk mey ien
Heel grætte dingen dien,
O Goad! wa is 'er yn dy lægte,
Of boppe æk wier binne,
Dy tyen Jou uwt zoen kinne?

15.

Jou dy my folle bange dægen
In kwæden diene ſyæn,
Jou zille my uwttjæn,
In libben meytze fry fin plæggen,
In my uwt d' ierds ôfgruwnnen
Werhelje fry fin wuwnnen.

16.

Myn grætheyt zil Y grætter meytze,
In my, wier dat ik kom,
Fortræſte fin ruwnom,
Æk zil ik nuw myn Goad! opweytze,
Ik zil Jou tank bywyezje,
In mey myn luwt Jou pryezje.

17.

Jou heyl'ge Isrels zil ik syonge
Mey 't harpe luwd fortoon
Lôf psalmen brau, in schoon,
Myn lippen zille, in myn tonge
Uwtgyealpje 's Hægstens ærre,
As Y my Sjongen hærre.

18.

Myn ziele æk, dy trog Jou fry rekke,
Myn muwlle zil der by
Jens rieugt æk blier in bly
Dy heelle gansche dey uwtsprekke,
Want joa bin allegærre
Byschæmd, dy my fordærre.

J. Althuysen.

# Dy Twa-in-sântigste P S A L M E.

1.

JAan Y Jens Keuning doggers Hærre!
Jens rieugten nuw fortoon,
In Jens gerieugtigheyt fol ærre
Jaan dy æk oon zyn Zoon,
Zoa zil hy wol toa rieugten witte
Jou folk mey rieugt toa dwaan,
In har, dy yn elende zitte,
Zil Hy har rieugt æk jaan.

2.

Dy bergen zille freede bringe
Oon 't folk fin wyed in zyed,

Dy

Dy heuweltjes dy bin omhinge
Mey rieugt op disse tyed,
Hy zil har, dy hyer bin delbuwkke,
Ad, jong, of lytz of græt,
Forlosse, in dy har fordruwkke,
Kort bringe heel toa næt.

3.

Joa zille Jou zoa lang æk tyænje
As sinne in moanne stæn,
Zoa lang 'er lieuw op ierden winje
Zil noyt Jou ryk forgæn;
As druppen, dy op 't nygærs reyne,
In 't nygærs meytze wiet,
Zil Hy delkomme mey zyn zeyne,
Dat zil har smeytze swiet.

4.

't Rieugtfurdig folk zil yn zyn dægen
Bloeye, in folheyt mey
Fin freede ney har wolbyhægen,
Toa dat dy moanne is wey,
Hy zil fin zee toa zee riggærje,
In æk fin dy rawier
Zil Hy it alles ordinærje
Toa 't ierdryks eynen fier.

5.

Joa, dy yn torre plætzen rinne,
Dy zille toa zyn lôf
Delbuwkke, dy zyn fyene binne
Dy zille slikje 't stôf,
Æk Tharsis Keuningen dy zille,
In dy eylânnen mey
Him gæwen, dy min nau kin tille,
Oonbringe dey oon dey.

6.

Schebaa's Keuningen allegærre
Mey Sebaa's der nog by,
Dy zille bringe toa zyn ærre
Forærringen heel bly,
Ja alle Keuningen dy zille
Mey 't heelle Heydens buwn,
Delbuwgge for Him ney zyn wille
Him tyenje yn it ruwn.

7.

Want Hy zil dy næddruftig binne,
Wol redde, dy mar rôpt,
Æk dy har zels næt redde kinne,
Ontblæt fin help, forschopt.
Hy zil har, dy yn ærmoed zitte,
Forschoonje, in it hart
Fin dy næddriftige æk witte
Toa træsten, yn har smart.

8.

Hy zil har ziel fin alle plæggen
Trog zyn alwyez bystjoer
Frymeytze, har bloed zil yn syn æggen
Æk wæzze as goudt zoa dyoer,
In hy zil libje yn freede, in ræste
Min zil him dan æk jaan
Fin Scheba's goudt it allerbæste,
Min zil zyn bæën dwaan

9.

For Him, min zil Him stadig zeyne
Ien hân fol koon yn 't lân,
Op bergen hæg haast sonder eyne
Dy frugt zil ruwzje dân

As

As Libanon, 't zil brauw oongroeye
Dy Stædlieuw, 't zil ien nogt
Toa oonſyæn wæzze, zille bloeye,
As 't kruwd fin d' yerde dogt.

10.

Zyn namme dy zil iewig blieuwe
Zoa lang dy ſinne ſtiet,
Fin bern toa bern zil Hy opklieuwe,
Joa zille nin fortriet
Oyt ſyæn, mar yn Him zeine krye,
Æk zil it Heydens buwn
Him zillig næmme, in har flye
Toa zyn tyenſt yn it ruwn.

11.

Læuwd wæz dan Goad, Hy is 't allinne
Dy wonderen kin dwaan,
Læuwd wæz Hy heel dy wråd trog hinne,
Eltz moat Him ærre jaan,
Dy ierde wæz oon alle huwkken
Æk fol fin 's Hægſtens lôf,
Min ſchrieuwer fin yn alle buwkken,
't Zil noyt ontbrekke oon ſtôf.

J. Althuyſen.

# Dy Trye-in-ſântigſte PSALME.

1.

GOad is for Iſrel ommers goedt,
Dy binne fin ien from gemoet,
In reyn fin harten yn har håndel,
Æk rieugt, in ſlieugt yn al har wåndel,

Het my oongiet, ik wier byney
ôfglyden fin dy rieugte wey,
Myn tredden wyekken hâst mey ien
Fin 't goede paad, dat ik hie gien.

2.

Want ik wier nyedig ynne gruwn
Op al it grættte gekke buwn
Syænde, dat Joa 'er wol mey stiene,
Dat dy Goadlæze freede hiene,
Der binne ommers toa har dæd
Nin bânnen, joa bin næt yn næd,
Joa slaanne yn har dwaan noyt mis,
Har kræft blieuwt alyt sterk in fris;

3.

Joa binne noyt yn moeyte, of schæ
As oorre lieuw, joa syæn nooyt kwæ,
Joa fielle nooyt æk hurde plægen,
As oorre minschen dwaan by flæggen,
Derrom het hægmoed yn it ruwn,
Allyk ien kætting har onjuwn,
Wylt joa fol trotzheyt hinne gæn,
Dekt it gewelt har, as dy klæn.

4.

Har æggen puwlje uwt fin fet,
Joa gænne, as me'r wol op let,
Har harts ynbeeldingen toa boppe,
Dat heel fin hægmoed is ôpproppe,
Joa putte 't folk uwt toa har schæ,
Joa sprekke fin fordruwkking kwæ,
Joa snurkje, in pocche alle dey,
Joa sprekke uwt dy hægte wey.

5. Joa

5.

Joa zette har muwlle, in har kop
Fuwleynig tyen dy Hymmel op,
Har tonge, dy noyt goed uwtfierde,
Dy wânnelt stadig op dy ierde,
Derrom keert har zyn folk fân stuwn,
Hyer toa as 'er oon har wurt juwn
Ien beker fol fin wetter schinst
Der min byney wol yn fordrinst.

6.

Dat joa mar zisse rieugt uwt wey,
Hoa zo'er Goad fin witte zey
Zoe 'er, dit woen wy wol reys witte,
Wittenschip by dy Hægste zitte,
Syog dy bin goadlæz in onfrom;
In loekwol habbe's ræst ruwnom,
Hyer ynne wråd, in moeyte næt.
Joa meytze it formogen græt.

7.

Ik hab ommers forgees myn hart
Dan suyvere mey grætte smart;
Ik hab forgees dan ondertwiske
Myn hânnen æk yn onschyeld wiske,
Om dat ik zels dy heelle dey
Wurd plægge al geduirig wey,
In dat myn straffe wier, in wis
Æk alle moarn op ny wer is.

8.

As ik zoe zisse trotz in kræs,
'k Zil æk zoa sprekke, zoe 'k trouwlæz
Dan wæzze oon Jens berne tæmme?
Dy Joa har Goad in Heyte næmme,

In

In loekwol hab ik faak wol togt,
Dat ik dit wurk forstæn reys mogt,
Dat ik dit wurk reys wol trog zæg,
Mar it wier moeyte yn myn æg.

9.

Toa dat ik yn Goads heyligdom
Yngyng, in dat ik stil in from
Myn æggen tygge kaam toa weynen
Hoa dat har dwaan faak kaam toa eynnen,
Y zette ommers har zels ræd
Op plætzen glisperig, in glæd,
Y dwaanze trog Jens kræft'ge hân
Forwoaste wurde yn it Lân.

10.

Joa wurde yn ien ægenblik
Forwoaste, in rinne wey fin schrik,
Joa nimme ien eyn, in gænne hinne,
Dat joa 'er hæl næt langer binne,
Allyk as 't mey it droomen giet,
As min opwekket, in opstiet,
As Y ontweytze liæwe Heer
Zil Y har byld næt agtje meer.

11.

In as myn hart yn disse tyed
Opswollen wier fin klære nyed,
In ik, ik moat 'er wol fin schrikke,
Waard kræftig yn myn nyeren prikke,
Doa wier 't forstân my lytz, in min,
Ik wiste suyver nærnse fin,
Ik wier by Jou ien beest heel græt,
Fin kinnis, in forstân ontblæt.

12. 'k Zil

12.

'k Zil dan by Jou, byfryd fin læst,
Geduyrig wæzze, toa myn bæst,
Hab Y, wierom ik blyed bin tyegge,
My by myn ryeugterhan nuw kryegge.
Y zille, om dat ik wol die,
My zelver liede trog Jens rie,
Y zille my, reyts ik hyer wey,
Opnimme yn heerlykheyt hyer ney.

13.

Wa hab ik nyæunke Jou O Heer
Ynne Hymmel! dy ik lyæf hab meer,
Het zoe my hyer op ierden læste
As Jou, Y binne fier dy bæste,
Byswykt myn flæsch, in 't hart mey ien,
Zoa is uwz Heere dy rotstien,
Wier op myn hart, in ziel fæst leyt,
Hy is myn diel yn iewigheyt.

14.

Want syog! dy fier bin fin Jou ôf
Dy sille kort forgæn as stôf,
Y zille har yn 't kort uwtroeye,
Dy fin Jou wyke, in ôfdjoeye,
Mar my oongænde 't is my bæst
By Goad toa wæzzen, ik zet fæst
Al myn fortrouwen op uwz Hær,
Om t' uwttyen al zyn wurken klær.

J. Althuysen.

# Dy Fjouwer-in-sântigste PSALME.

1.

O Goad! wierom wierom bin wy forschuwn,
Wierom wol Y yn iewigheyt forstyette,
Wierom zoe Jou hânt rikje oerre myette
Tyen uwz? dy schiep bin fin jou weyde, in gruwn.

2.

Tink oon it folk, dat Y kryeggen al ær,
Wol oon dy roede fin Jens erfdiel tinke,
Dy Y by âds forlossing woene schinke,
Oon Zions berg, wier op Y winnen Hær!

3.

Hef Heer! hef Y Jens futten op fortoon,
Om d'iewige forwoastingen lâns hinne
Dy fyan, der dy fromme æng for binne,
Het allis yn it Heyligdôm fordoon.

4.

Jou tyenpartyen habbe alle mey gewelt
Yn 't midden zels fin Jou forgærrings plætzen
Luwd bromd, dat 't luwd der fin werrom kaam kætzen,
Joa habbe teykens har toa teykens steld.

5.

Eltz ien fin har, wykt it zoa mey har giet,
Wurt der bykent, as immen dy dy bylle
Om hæg oonbringt, in ôfhout manning stylle,
Der 't swier gebæmt op 't aldertigste stiet.

6. Zoa

6.

Zoa habbe joa æk nuw, in yn it eyn,
Dy oors næt dwaan, as datze mar fordærre,
It kostle wurk, 't graværsel allegærre
Mey hammers, in houwiellen stikken sleyn.

7.

Jou huwz dat habbe's yn it liægte fyoer,
Jou Heyligdommen zet yn liægte flamme
Toa ierden toa dy wenning fin Jou namme
Ontheylige, in scheyne oer, in oer.

8.

Joa zeyne yn har harte, mân for mân
Lit uwz har mar uwtplunderje allegærre,
Dy plætzen, der Goad oors wurt tyenne in ætre,
Dy habbe joa mey fyoer forbaarnd yn 't lân.

9.

Wy fyænne nuw uwz teykens fyker næt,
Der is næt ien forziisser meer toa fynnen,
Der is næt ien dy uwz wit toa ontbynnen,
Hoa lang, hoa lang nog durje sil dy stæt.

10.

Hoa lang o Goad sil toa myn græt fortriet
Dy fuwlle tyenparty Jou huwnje in smaadje?
Zil hy Jou namme yn iewigheyt oerlaadje
Mey lasterjen? dat hy tyen Jou bygiet.

11.

Wierom luwk Y Jens hân, Jens rieugterhân
Heel fin uwz ôf? wierom wol Y næt blieuwe
Mey uwz? loekze uwt, lit har Jens kræft byprieuwe;
In meyts mey har ien eyn dôgs yn it lân?

12.

Goad loekwol is myn Keuning fin âds ôf,
Hy jout, dat min forlôssing mey forkrye,
Yn 't midden fin dy ierde, wa kin swye,
Wa moat næt sprekke toa dy Hægstens lôf.

13.

Y habbe trog Jens sterkte græt, oer græt
Dy zee trogsplytten: 't het Jou næt ontbritzen
Oon kræft, Y habbe yn dy wetters britzen
Dy drakekoppen, in har brogt toa næt.

14.

Y pletteren dy Leviathans kop,
Y juwggen him (: Y wæz o Hærre pryezze:)
It folk yn torre plætzen æk toa spyezze,
Toa folling fin har lægge maag in krop.

15.

Y klæuden dy fonteyne mey Jens hân,
Rawieren sterk in græt nog der toa boppe
Uwtdruwggen, Y, dat moat min Heer uwtroppe,
Hoa græt, hoa græt is Jou kræft yn it lân!

16.

Dy dey hært Jou, æk hært oon Jou dy nagt,
Y makkene it liægt, in æk dy finne,
Y steldene æk al dy pællen finne
Yerde, dy Y æk nimme zels toa wagt;

17.

Dy fimmer æk, dy winter æk mey ien
Dy habbe Y, allinne wyez formærre,
Dy fyân dy het lastere uwz Hærre,
Ien dwaas folk het Syn namme huwn oondien.

18. Tink

18.

Tink hyer oon, wol oon 't wyld gedyert næt jaan
Jens turtelduw, wol har dogs næt forlitte,
Forjyet har næt, dy yn ellende zitte,
Mar wol dy hæp yn iewigheyt wol dwaan.

19.

Oonschoagje Heer, dat is myn bæ, 't forbuwn?
Om dat dy plætzen trog in wer trog hinne,
Dy yn it lân ruwnôm fortyeustre binne,
Fin klær gewelt nuw wurde fol byfuwn.

20.

Lit dy fordruwkte dôgs byschamme næt
Toa ræg gæn, dy hyer binne glæd forsmytten,
In dy byney næt komme kinne oon ytten,
Lit dy Jou pryezje, in Jou meytze græt.

21.

Stæn op O Goad! twist! in meytz uwtte wey
Jens twistzaak! tink oon 't smaadjen finne gekken,
Dy Jou zoa faak dy guwch komme oon toa stekken,
Jou huwnje Heer dy heelle gansche dey.

22.

Forjyet æk næt it liltz in luwd gerop
Fin Jou party, mar wol Syn dwaan bylænne,
't Getyer fin har, dy boos tyen Jou opstænne.
Dat klieuwt o Heer geduirig toa Jou op.

J. Althuysen.

# Dy Fijv'-in-sântigste P S A L M E.

1.

HEere Goad wy pryezje bly
Jou, in moatte mey uwz dwaan
Jou allinne eere jaan,
Dat Jens namme is ney by,
Doz fortelt min klær, in blæt
Al Jou wonderwurken græt.

2.

As ik, dat my toaleyn is,
Zil forkrygge habbe dân,
Zil ik gansk rieugt rieugte 't Lân,
In al myn ynwenners wis
Wiern forsmolten, mâr toa læst
Makke ik myn pyllers fæst.

3.

Ik hab tyen dy gekken zeyn,
Wæz dog næt uwtlitten gek,
In tyen dy goadlæze stek,
Dôgs dy hornen næt oer eyn,
Sprek næt mey ien styewe hals
Wurden gruwllyk liltz in fals.

4.

It forhægjen ommers komt
Næt uwt Æsten der dy dey
Oonlieugt, nog uwt Wæsten wey,
Nog uwt dy Woastynes romt
Mar uwz Goad is rieugter, Hy
Forlægt disse, forhægt dy.

5.

Want ien beeker wiert byfuwn
Yn Goads hân, in der is yn
Rare, tyuwkke, mengde wyn,
In der fchinkt Hy fin yn 't ruwn,
Mar it gruwnfop toa har fchæ
Sille drinke, dy dwaan kwæ.

6.

Ik zil 't iewig fprekke uwt,
Ik zil Japiks Goad in Heer
Pfalmen zyonge toa zyn eer,
In ik zil nog toa byfluwt
Al 't goadlæze buwn fordwaan,
't From folk zil Goad zeyne jaan.

J. Althuyfen.

# Dy Segs-in-fântigfte PSALME.

1.

GOad is yn Judaâs heelle ftæt
Ruwnom bykent by eltz in ien,
Hy het zoa fôlle goed har dien.
Zyn namme is yn Ifrel græt
Yn Salem is zyn hutte ræftlyk,
Yn Zion is zyn wenning fæftlyk.

2.

Der het hy britzen op ien ryeg
Dy fyoerge pylen fin it fwurd,
Fin flitze boagge, fwurd, in kryeg,
In hetze heel yn flarden fchurd.

Troy-

Trogloftiger bin Y o Hære!
Az dy roofbergen allegærre.

3.

Dy ftoute waardene byrooft,
Joa flommeren har sliep in ræst
Dy dappre waard har moed uwtdoofd,
In nimmen buwn har hannen fæst,
Jou schelden die 't Goad Japiks Hærre
Dat hynst in weynen beyde gærre,

4.

Æk fonken ynne sliep kort wey,
Y jaan eltz, ney 't ze dwaanne, læn,
Y binne fræslyk dey oon dey,
Wa zoe for Jou ænsigt bystæn
Fin dy tyed ôf, dat Y kwæ binne,
Wa zoe for Jou bystæn oyt kinne.

5.

Y dien ien ôrdiel fin om hæg
Oonhærren uwt dy Hymmel wey,
Dy ierde fræsde doa ze 't zæg
In waarde stil hyer æfter ney,
As Goad opstoe, om toa byfryen
't Sæftmoedig folk fin læst in lyen.

6.

Want minsche grimmigheyt, dy næt
By Jou wurt agte Liæwe Heer!
Dy zil Jou lôflyk meytze, in græt,
Joa zil forstrekke toa Jens eer.
't Oerblieuwsel, dat m'er fin zil fynne,
Dat zil Y Hægste Heer opbynne.

7.

Dwaan æk bylôften, dy ruwnom
Him binne, in bytelje 's jern,
Lit joa Him gæwen bringe rom,
Dy fræslyk is for minsche bern,
Dy Forst in Keun'gen kin fordærre,
In fræslyk is for allegærre.

J. Althuysen.

# Dy Sân-in-sântigste PSALME.

1.

MYn luwd is toa Goad yn it lyen,
'k Rop Him oon, om help toa kryen
Myn luwd is toa Goad uwz Hær,
Hy zil toa my nyegge 't ær,
Yn myn stryed, in bange plægen
Zogt ik Him fæst alle dægen,
Mânningmiel mey nær gerop
Stiek ik nags myn hânnen op.

2.

'k Houd næt op, ik koe 't næt litte,
Myn ziel woe fin træst næt witte,
Schien dat ik 'er al ney zogt,
As ik oon dy Heere togt,
Makke ik misbaar, in gyealpe,
Peynsde ik, zoa waard' ik oerstyealpe
Yn myn ziel fin ængst in druwk,
Der ik by, in ônderbuwk.

3.

Jou Heer houdene myn æggen
Weytsend, ik wier yn myn plæggen

Ræstelæs, in heel forsleyn,
Spriek ik næt, in hab 'næt zeyn.
Ik oertogte yn myn lyen,
Of 'er træst mey wier toa kryen,
Of it my woe yn myn dwaan
Ienig forgenuwggen jaan.

4.

Ik oertogte mey byhægen
Al dy lang forlynne dægen,
Oon dy jyerren, dy forruwn
Wierne, in al lang fordwuwn.
'k Togt oon myn spyltyuwg mey smarte
Någts oerlay ik yn myn harte,
Myn gæst ondersogt mey ien
Het dy Heer by åds hie dien.

5.

Zil Goad yn zyn gramschips hyette
Dan yn iewigheyt forstiette?
Zil fortoon uwz Liæwe Heer
Næt goedgunstig wæzze meer?
Hådt zyn goetheyt dan ney dissen
Iewig op? het zyn toa zissen,
Dy Hy ådstyds het toa zeyn,
Fin 't ien folk toa 't oor ien eyn:

6.

Wol Goad alleheel forschoppe?
Het Hy dan neg der toa hoppe:
Zyn genade, in zyn ginst,
Dy Hy oon dy fromme schinst,
Nuw æk alle heel forgetten?
Zyn barmhartigheyt toasletten?
Trog zyn toorne? doa spriek ik,
Dit krenkt my, dit jout my schrik.

7. Mar

7.

Mar Goads Rieugterhân hægwurdig
Dy forooret, ik zil furdig
Wæzze, om toa tinken oon
Al syn dieden græt in schoon,
'k Zil Jou wonderen hæg agtje,
Al Jou wurken wol bytragtje,
Fin Jou dieden toa Jens eer
Altyt sprekke Liæwe Heer.

8.

Grætte Goad! min moat Jou pryezje,
In Jens namme lôf bywyezje,
Ik moat zisse, wier ik kom,
Jens wey is yn 't Heyligdom,
Wa is græt as Y? Y binne
Gôad, dy wônder dogt allinne,
Jou kræft hab y disse stuwn
Onder 't folk toa kinnen juwn.

9.

Jou folk heel fin help forstitzen
Hab Y trog Jens ærm uwtlitzen,
Japiks bern, in Josephs mey,
Uwt har slawernye wey,
Doa dy wetters Jou Heer zæggen
Trillen, joa fin ængst in flægen
Ja joa wierne heel oerstyoer
Schrik in beeving kaam har oer.

10.

Dy afgruwnnens dyeppe kolken
Wiern byrierd, dy tyuwkke wolken
Juwggen wetter fin omhæg,
In dy hægste luwd om læg,

Ja dy tyuwkke wolkens schætten
Heyl in fyoer, in tongerklætten,
Uwt, dy blixem lieugte d'ierd,
Dy doa dreunde, in waard byrierd.

11.

Jou wey dy wier for uwz æggen
Yn zee, in wyed' wetter wæggen,
Jou futstappen, dy Y dien,
Wiern forburgen för eltz ien,
Jou folk laaten Y allinne
As ien kudde for Jou hinne,
In Y brogten har yn 't lân
Trog Mosis, in Arons hân.

J. Althuysen.

# Dy Agt-in-fântigste PSALME.

1.

O Myn folk nim myn læring dôgs toa ærren,
Buwg jimme, om myn muwlle praat t'oonhærren,
Mey spreuken zil ik iependwaan myn muwlle,
'k Zil dingen yn it tyeuster heel forschuwlle,
Uwtstirte toa dy Hægstens grætte lôf,
Dy het dit dien, in wurke fin âds ôf.

2.

Wy witteze, uwz zeyne it dy âdde,
Wy zilleze æk næt forburgen hâdde,
Wy zilleze uwz berntjes hærre litte,
In 't neygeslagt dat zil 'er æk fin witte,
As wy Goads lôf fortelle ier in let.
In 't grætte wurk, dat Hy oon uwz dien het.

3. Want

3.

Want Hy kaam ien getyuwgenis toa zetten
Yn Japik, Hy juwg Israël zyn wetten,
Hy hæt har Heyten, om 'er sin toa sprekken,
Op datze by har neyzied næt weyrekken,
In dy der ney har jyette' opstæn zoen,
It oon har bern wer fort fortelle koen.

4.

Dat joa har hoope op Goad zoene stelle,
Zyn dieden næt forjyette, mar fortelle,
Zyn wille dwaan, næt as har âdders wurde
Ien mislyk folk, sin harten heel forhurde,
Dat for dy Heer him houd in droeg heel slieugt,
Wâns hart for Goad næt trouw wier nog oprieugt.

5.

Ephraims bern yn wapens allegærre
Mey bôg' in pylen keerden tyen dy Hærre,
Har oon, as joa tyen oorre fieugte zoene,
Joa houden Goads forbûwn næt zoa 't ze koene,
Joa wegeren toa wânneljen Goads wey,
Zyn wetten æk der joegen joa næt ney.

6.

Zyn dieden, dy joa oors zoa faak hien murken,
Forgætten joa, in al zyn wônderwurken
Dy joa hien zyoen, hy hie for har forâdden
Græt wonder dien, dat wol wier toa onthâdden,
Dy hiënze zyoen yn 't græt Ægyptenlân
Dy hienze zyoen yn 't grætte fyeld Zoan,

7.

Dy zee dy klæuwde Hy der for har æggen,
Der joa druwgsfoets trog him trog hinne tæggen,

Hy die dat for har wyek dy wetter kolke,
Deys laatte Hy har mey ien liægte wolke,
Nagts laatte Hy har mey ien liægt fin fyoer,
Zoa goed wier Goad, Hy joeg zyn folk næt oer.

8.

Hy klæude dy rotstienen mey zyn kræften,
Joa dronkene oerfloedig, as uwt græften,
Want Hy die, dat 'er stroomen kaamen rinnen,
Dat eltz t oonzæg uwt dy stienrots fin dinne
Hy makke, dat it wetter 'er ruwn fin,
Zoa red as ien rawier ôfrinne kin.

9.

Nog foeren joa loekwol al fort yn 't kwæde,
Joa zuwnnigen tyen Goad toa har eyn schæde,
Joa tergen Goad, in dien al het ze togten,
Yn 't kort wier yn, joa Him zoa liltz forsogten,
Byjærjende toa ytten mey har zin
Doz sprieken joa tyen Goad der zelver fin;

10.

Zoe Goad, wylt wy yn dy woastyne binne,
Ien tafel hyer for uwz oonrieugte kinne,
Dy rotstien het Hy wol sleyn for uwz æggen,
Wier uwt yn oerfloed wetter stroomen flæggen,
Kin Hy zoa folle nog mey zyn kræft dwaan,
Dat Hy uwz bræ, in flæsck zoe kinne jaan.

11.

Dit hærde Goad zoa gau as 't mar wier spritzen,
Hy waarde kwæ, ien græt fyoer waard ontstitzen,
Tyen Japik, in tyen Isrel gyng ien flamme
Fin toorne op, om dat joa yn Goads namme
Næt læuden, in ek nin bytrouwen hien,
Op Him, dy har zoa dis tyed hie bystien.

12.

In der for schieldig wiern him oon toa roppen,
Der Hy dy wolkensæl gebæd fin boppen,
Dy Hymmels dorren op die mey zyn zeyne,
In het op har it swiete mân del reyne,
Toa ytten, dat fin smaak wier swiet in schoon,
In joeg har toa har spyze hymmels koon.

13.

Eltz ien fin har dy mogt it bræ zoa smeytze
Fin magtige, in Him der mey formeytze,
Hy joeg har kost, dy har koe forgenuwgje,
Hy woe har, zoa 't it lyke, yn allis fuwgje,
Hy dræuw for har ien wyn uwt 't Æsten fort,
Uwt 't Zuwdden æk, trog zyn kræft noyt forkort.

14.

Hy kaam op har it flæsck as stôf toa reynen,
Hy kaam der by nog op har del toa zeynen
't Gefuwggelte as zân komt op toa wâllen
Uwt zee, Hy die it yn it midden fâllen
Fin 't leger, dat zyn eygen hyete koe
Ruwnom zyn huwz, der Hy zels winje woe.

15.

Doa ieten joa, in waarden zæd æk ringen,
Zoa dat Hy har har lust kaam toa toa bringen,
Mar joa wiern nog fin har lust næt forfræmde;
Næt ien fin har dy him zoks jyette schæmde;
Dy spyeze, dy hy har juwg toa plissier,
Wier yn har muwlle jyette fyker wier.

16.

As Goads toorne tyen har opgyng toa kwæde,
Dat Hy fin har dy fetste yn gramschip dæde,

In

In Israels uwtlæzze smyet toa gruwnne,
Mar boppe dit dien joa nog zuwnne op zuwnne,
Har hart wier hurd, joa læuden doggers næt,
Oon 's Hægstens dwaan, in wônderwurken græt.

17.

Derrom die Hy har dægen kort forrinne,
Yn ydelheyt, har jyerren flæggen hinne,
Fin schrik in ængst, as Hy har die fordærren,
In Hy ien bulte fin har die forstærren,
Zoa freegen joa ney Him, wier dat Hy wier
Joa keerden om, in sogten Goad doa ier.

18.

In togten, dat Goad zoe har rotstien wæzze,
Dy Hægste Heer, dy har wer koe genæzze,
Dy har wer koe forlosse uwt har lyen,
By wa alær wier help, in træst toa kryen,
Jou flaydene Him mey har leugen smuwl,
In lægen mey har tonge liltz in fuwl.

19.

Want 't hart dat wier næt rieugt for Goad dy Hærre,
Ontrouw wiernze yn 't forbuwn mæst allegærre,
Mar Hy help myld, forsoende wer har zuwnne,
Fordoorse næt, nog smyetze heel toa gruwnne,
Mar weyne faak zyn toorne fin har ôf,
Schien 't joa Him faak toa gramschip juwggen stôf.

20.

Dat joa flesck wierne togte Goad dy Heere,
Ien wyn, dy giet, in næt werrom zil keere,
Hoa mannigmiel forbittren joa zyn æggen,
Yn dy woastyne, der joa Goads wurk zæggen,
Hoa folle het Hy der fin har uwtstien,
Joa habbe der Him folle smart oondien;

21. Joa

21.

Joa kaammen ommers har wer op toa zetten,
Forsogten Goad, in steldene Him wetten,
Dy heylge Isrels woenze ien perk forstelle,
Joa togten oon zyn han næt, dy har helle
Uwt slawerny, nog oon dy blyedde dey,
Doa Hy har luwk uwt syene kloeren wey.

22

Hoa Hy zyn teykens, der joa zels hien murken,
Stelde yn Ægypten, in Syn wônderwurken
Yn Zoans fyelden, in har floeden het foroore
Yn bloed, dat joa fin toorst korts moasten smoorre,
Zoa makke Hy har stroomen æk mey ien,
Wier trog it kaam, dat joa nin drinken hien.

23.

Dy Hægste joeg, dy Albystyoerder karde
Ien hæp fin ongediert, dy har fortarde,
Æk froasken joeg Hy (tink reys hette plægen!)
Dy har fordoorren, Hy joeg for har æggen
'T Gewas fin 't fyeld oon dy kruwdwiermen oer,
Sprinkhoarnen brogten al har wurk oer styoer.

24.

Har Wynstok wier trog heyl in wyn forbritzen,
Har Fyegebæm waard fin zyn frugt forstitzen
Trog fyoerge heyl, har fee æk allegærre
Liet Goad dy Heer trog heylstyennen fordærre,
Hy liet, om har toa jaan for 't kwædde læn,
Har bisten trog it glieonne fyoer forgæn.

25.

Hy zeyne ônder har yn gramschips hyette
Forbolgentheyt, bynautheyt zonder myette,

Mey 't zeynen fin dy Boden fin it kwæde,
Hy woeg ien paad for zyn toorn toa har schæde,
In Hy ontloek har ziel næt fin dæds læst,
Al har gedyert joeg Hy oer oonne pæst.

26.

d' Eerst berne liet Hy yn Ægypten stærre,
It kræfts bygin in Chams tinten fordærre,
Hy fierde zyn folk uwt har bitter lyen,
In joeg har romte fin ruwnom toa kryen,
Hy laatte har, as min ien kudde dogt,
Yn dy woastyne, der Hy hie har brogt.

27.

Hy laatte har zoa wis, wylt joa fortæggen,
Dat alle ængst, in fræse kort forslæggen
Want 't wetter hie har fyene oerditzen,
Hy brogt zyn folk, doa uwt har kloeren litzen,
Toa disse berg, in toa it Heyl'ge Lân
Dat Hy forkrygge trog zyn rieugterhân.

28.

In Hy fordræuw dy Heydens for har æggen,
Wylt joa yn 't snoer fin har erfnisse tæggen,
In Hy liet yn har tinten Japiks lieuwe
Dy stammen Israels wer winje, in blieuwe,
Mar joa forbitteren Goad yn dy stæt,
In ônderhouden Zyn getjuwgnis næt.

29.

Joa keerden wer toa ræg, in yn har hândel
Wiern joa troulæz, allyk as yn har wândel
Har âdders wiern, joa binne allegærre,
As ien bydrieglyk flitze boage omkærre,
It folk dat makke toa har eygen schæ
Dy Heere trog har byldentyensten kwæ.

30. Goad

30.

Goad hærdet, in Hy waard 'er oer ontstitzen,
In Isrel waard mey smaad fin Him oerditzen,
Dy Tabernakel, der Hy plagt toa zitten,
Het Hy derrom toa Silo doa forlitten,
Dy Tinte der zyn wenning wæzze zoe,
Der Hy fin eltz ien oonbæn wurde woe.

31.

Hy joeg Syn sterkte yn finsenis, in lyen,
Zyn heerlykheyt ynne hân fin zyn partyen,
Hy levere zyn folk, dat ôfhoerrærre
Fin Him, oon 't swurd, in lietze zoa fordærre,
Hy waarde kwæd, zyn gramschip dy ontstiek
Tyen 't erfdiel, dat troulæz fin Him ôfwiek.

32.

Wer trog it kaam, dat Hy har æk næt sparre,
Mar liet har feynten trog it fyoer fortarre,
Har jônge fammen waarden æk næt pryeze,
Fin nimmen waard har ginst, ôf ær bywyeze,
Har Priesters foelen trog it swurd mey ien,
Har widduwen ontschæt dôg næt ien trien.

33.

Doa kaam dy Heer as uwt dy sliep opweytzen,
In as ien helt, dy him komt toa formeytzen
Mey 't drinken fin dy wyn, dy ney it lyen
Wer 't hart forhuwgt, in Hy sloeg zyn partyen
Oon 't æfterst, datze 't fyelden, byeustre schoon,
In Hy die har ien iew'ge smaatheyt oon.

34.

Mar Hy, op har forgrimme boppe mietten
Kaam doa dy tinte Josephs toa forsmietten,

Ephraims stamme woe Hy næt forkarre,
Mar het zyn ginst for Judaâ's stamme sparre,
Dy kard Hy uwt ney zyn bysluwt, in rie,
Mey Zion's berg, dy Goad dy Heer lyæf hie;

35.

Der wiert, dat Hy zyn Heyligdôm woe bouwe
As higten, dy min kin fin fyeren schouwe,
As d'ierde dy Hy iewig het gruwnfæste,
In Goad dy Heer forkarde æk toa læste
David Syn feynt, dy Hy zyn ginst toa zey,
In naam him æfter dy schiepskoyen wey.

36.

Hy naam him wey fin æfter dy zuwglâmmen,
Om Japiks bern, om Israels toalf stammen,
Dat Goads folk wier toa weydjen allegærre,
Dat het Hy dien, Hy het oer har riggærre,
Oprieugt fin hart, in mey ien goed forstân
Bystyoerde Hy it folk, in 't heelle Lân.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-sântigste P S A L M E.

*Ien Psâlme Asaphs.*

1.

HOlp Goad! ho binne d' Heydnen, hiet oon-hisse,
Yn buwt, yn wreck, yn bloed-toarst', jon erv'nisse
Oerkomd, oerschomd! jon Timpels glanze uwt grieme,
Ja Salems bouw' oon stien-heap' woast om-tieme.
Jæ habbe' (ô moard-dea-wuwn'!)
Jon tjienners lijcken juwn,

Ynn'

Ynn' Hauck, Krie, Uwlls-kloeren:
O! 't flesch (dat eer'n so mijld
Jôn ginst' nutge) iz oon 't wijld.
Op 't fjild juwn, to forschoerren.

2.

Jerm' forzjend' bloed gjealpt az streamm'-wiet yn 't rinnen
Jeruws'lem wijd in brie om, buwtte' in binne,
O grouw'le! ô huyne', ô smaede'! az 't gref on-wirddig
Is nimmen to jearm' lijck-bedobbjen firdig.
Smaed dwerz-drieuw', guwch, huyn, spij'.
Uwz ney-boerte' uwz to-bijt
Dy om uwz wenje in swiermje.
Och! sil jon toarne' all' stuwn'
Oon-hietgje' alslijck in uwn'
Dear yn wy eyn-leaz kiermje?

3.

Jiet learre' oerre' Heyd'nen 't gleaun' jon grijms fen boppe,
Dy jo naet kinne, nog jon Namme' oonroppe.
Och! Japick iz fen jearm' schock-flock op-schobbe
In sijn schien' Wengje' iz az yn yessch' bedobbe.
O tinss' naet oon' miz-died
Fen uwz, foey uwz! eer'n schied',
To, tô, lit uwz foor'-komme
Jon great' barmhertigheyt:
Wy binne' yn smertigheyt
Schreal, tor, tin, tal-lijts' somme.

4.

Holpje', holpje' (ô God uwz wol-ferts) red, ter eere
Jons greate' onsjogb're Namme', ô holp-mijlde Heere!
Oer-stoppje' uwz suwn', lit jon toarn'-tong're stille
Oer uwz mis-died, Heer, om jon Namme wille.
Wierom schoe 't Heyd'ne brot
Euwl-tuwtje, Wier 's jearm God?

Lit de' Heyd'nen blijckje', och! teanne
Dat Y 't bloed wreckje' selm',
Jons folcks, oon schelm' in schelm',
In dat wy 't kinbaer sjeanne.

5.

Lit dogg' d'earm' finz'ne near' eang' kjealtme in schromme,
Kierm' gâl in gil-gjealp for jon eansicht' komme;
Hâd' libb'ne lijv' dy ynn' deads-tosck-tuwt stirte
Ney jon earms kreft in greatheyt' nea for-kirtte.
In schoddje' uwz wrea ney-boerr'
Rom-miettig, sân-fadde' oer,
Lit herre schertte- oerl-laedgje
Mey' guwch-juwchs huyn', dear mey
Datf', ô Heer, foore' in ney,
Jo, yn jon bern, forsmaedgje.

6.

So wirt fen uwz, jon folck, jon uwt forkoar'ne,
Jon wirdde schiep fen jon eyn weyde' in koarne,
Jon yvig lof, jon goe-great-diede' op-helle,
In oon uwz bern, fen team to team, fortelle.

G. Japix.

# Dy Tagtigste P S A L M E.

1.

O Isrels Harder hark myn zissen,
Dy Joseph laatte as schiep for dissen,
Dy noyt syn folk forleegen lit,
Dy tusschen Cherubynen sit,
Dy binne græt yn iewigheyt,
Forschyn mey præl in Majesteyt.

Kom

2.

Kom Heere! kom! wol Jou opmeytze,
In lit jou grætte kræft opweytze,
Der 't Ephraim oonschoagje kin,
In for Manasse, in Benjamin,
Kom uwz toa helpe Liæwe Heer!
In wæz toa uwz forlossing klær?

3.

Berg uwz o Goad' wer uwt dy bânnen,
Forlôs uwz wer uwt fyene hânnen,
In lit Jens ænschyn dizze tyedt
Wer liægtje, in wy zille blyedt
Forlossing krye uwt it kwæ,
Der wy yn 't kort oors reytze dæ.

4.

Hoa lang zil Y Heer finne Hymmel,
Fin ierde, in al 't ierdsch gewymmel
Wol riekje tyen jens folk har bæ,
Jou spyezje har mey triennen bræ,
Y komme har toa drank toa jaan
Æk triennen, om har toarst toa slaan.

5.

Jou steldene uwz o Liæwe Heere
Toa twist uwz burren allegærre,
Uwz fyene spottene mey uwz,
Breng uwz Heer wer byfryd fin kruwz,
In lit Jens ænzigt liægte bly,
Dan reytze wy forlost, in fry.

6.

Jens Wynstok brogten Y forhinne
Uwt 't græt Ægyptenlân fin dinne,

Eer-

Fordræuwene it Heydens buwn,
In plante har wer ynne gruwn,
Y makken, in oors nimmen Hæt
Dy plæts, der Hy wer stæn soe, klæt.

7.

Y makken, dat syn wortels schætten,
Dyep ynne gruwn, hy kryege læten
Oer 't heelle lân, in berg in wâd
Dy wiern byditzen mey zyn schâd,
Zyn tuwkken wierne yn dy stæt
As Cederbæmmen Goads zoa græt.

8.

Hy kaam zyn twyeggen uwt toa strekken
Toa oon dy zee, zyn ranken rekken
Oon dy rawier; wierom hab Y
Zyn muwrren brutzen? dat al dy
Forby him gænne lânse wey
Him ploytze zoa eltz kin, in mey.

9.

Dy wâdbaarg het him heel ompkrwgge,
It wyld gedyert het him uwtruwgge,
Kom dan o Hymmelkeuning kom!
Kom dan in keer toa him werom!
Oonschoagje him! in sjog oer 't lân!
Bysiek jens Wynstok mey jens hân!

10.

Bysiekje mey Jens hân dy stamme,
Fin Jou zels plante, om jens namme,
Dwaan Y dat Heere om dy Zoon,
Der Y Jou sterken brauw in schoon,

Z 3

Zy is forbaarnd, zy is offneyn,
Joa stærre, in forgænne yn 't eyn.

11.

Fin 't schelden fin Jou heylig wæzzen.
Lit oer dy man dy Y uwtlæzzen
Uwt oorre habbe op zyn tyed,
Jens hån Hær wæzze myld in blyed,
Dy wæz nuw oer dy minsche zoon,
Der Y jou sterken brauw in schoon.

12.

Zoa zille joa toa ræg næt keere
Fin jou, håd yn it libben Heere,
Dan roppe wy jens namme oon,
Breng uwz wer, lit oer uwz fortoon
Jens ænschyn lyægte, dan zil wy
Fin alle plægen reytze fry.

L. Althuysen.

## Dy Ien-in-tagtigste PSALME.

1.

Zyong nuw! zyong nuw bly,
Jaan uwz Goad dy eerre,
Hy is 't ommers, dy
Uwz kræft nuw jyette
Diz tyed mey hyette,
Juwch Goad Japiks Heerre.

2.

Zyong for Him ien liet
In slag op dy tromme,

Syong nuw Psalmen swiet,
Wol fortoom buwtten,
Mey harp in luwtten,
For zyn ænzigt komme.

3.

Blies basuynen bly,
Lit trompetten hærre,
As dy moanne is ny,
Kom for zyn æggen,
Op uwz feestdæggen,
Lit uwz Him jaan ærre.

4.

Dat is ommers ien
Læst fin Goad dy Hærre
Oon Israel dien,
It binne wetten
Fin Goad yn zetten,
Der Hy trog wurt ærre.

5.

Dy het Hy har juwn
Toa ien wis getyuwgge,
Onder Josephs buwn,
As har mey schânnen
Ægiptens Lânnen
For Him moasten buwgge.

6.

Der hærd ik dat ien
Fræmde spraak wier spritzen,
Dy 'k næt hab forstien,
Ik die him ræsten,
In hab fin læsten
Zyn schouder ontlitzen.

7.

Zyn hânnen yn 't eyn
Binne ney byhæggen,
Fin dy læst ontsleyn;
As joa forschoppe
Woen oon my roppe,
Holp ik har uwt plægen.

8.

Ik antwurde wer
Mey ien græt gekletter
Uwt dy schuwlplætz, der
Dy tonger klæten
Fin dinne schæten
Oon Meriba's wetter.

9.

Bypriæuw Ik har doa,
Of joa har woen buwgje;
Myn folk harkje toa,
Wol dôgs âgt nimme,
'k Zil onder jimme,
Zey Ik, my bytyuwgje.

10.

Uwtlâns Goad zil nin
Onder jimme winje,
Hâd der jimme fin,
Isrel Y zille,
Dit is myn wille,
Ien fræmd Goad næt tyinje.

11.

'k Hab Jou mey myn hân,
Dy nimmen kin keerre,
Uwt Ægiptenlân

(Hark ney myn ziffen)
Opfierd for diffen,
Ik bin Goad dy Heerfe.

12.

Gapje mar Ik wol
Jimme muwlle meytze
Fin goe fpyeze fol,
Der jimme Lieuwe,
As jimme 't prieuwe,
Bieuftre fwiet zil fmeytze.

13.

Mar myn folk woe næt
Ney myn ftemme hærre,
Ifrel yn dy ftæt
Gyng fchiewe gongen,
Adden in jongen
Woen fin my næt lærfe.

14.

Doz hab ik ze oerjuwn,
Oon har zels yn diffen,
Dat eltz fin har ruwn,
Zoa as hy togte,
In yn 't hart mogte
Komme oer toa liffen.

15.

Och dat Ifrels bern
Harken ney myn würden,
Datze blyed, in jern
Woene op myn ftimme
Doggers agt nimme,
In har næt forhurden.

16.

Ik die dan yn 't kort
Al har fyene stærre,
Har party moast fort,
Har haters zoene,
Dy har kwæ woene,
Alleheel fordærre.

17.

Joa dy Goad dy Hær,
Haattje, in kwæ bydrieuwe,
Zoene toa zyn ær
Wol mey dy fromme
Byfeynsd oonkomme,
Mar joa iewig blieuwe.

18.

Hy zoe for har dan
Beste weet opgroeye
Litte yn it lân,
Huynig oerfloedig
Liet Hy dan goedig
Uwt dy rotstien floeye.

J. Althuysen.

## Dy Twa-in-tagtigste PSALME.

1.

GOad stiet as d'Oerste Opper Hærre
Yn dy Forgærring Goads fol ærre,
Hy sprekt it ôrdiel, in bysluwt
Yn 't midden fin dy Goden uwt.

Hoa lang zil jimme ien fonnis wyezje
Fol onrieugt, dat eltz moat mispryezje,
In 't ænsigt fin dy 't kwæde dwaan,
Oonnimme, in har ginste jaan?

2.

Dwaan rieugt zoa folle as jimme kinne
Oon har, dy ærme, in wæzen binne,
Rieuchtfurdigje 't fordruwkte buwn,
In d' ærme æk toa aller stuwn,
Lit dy ærme forlossing krye,
Lit dy byhoeftige næt lye,
Mar luwk him doggers uwt dy han
Fin har, dy Goadlæz binne yn 't Lân.



3.

Joa witte zykker næt toa zissen,
Næt toa forstæn, of uwt toa lissen,
Joa binne yn it tyeuster wey,
Doz wankelt d' ierde dey oon dey,
'k Zey wol, dat jimme Goden binne,
In dat min jimme hyette kinne
Bern fin dy grætte Opper Hær,
Forsyoen mey grætte glans in ær.

4.

Mar loekwol zil jimme allegærre
As oarre minschen æk forstærre,
Loekwol sil jimme hinne tyæn,
In as ien Forst yn 't kort forgæn,
Stæn op O Goad! kom uwt dy hægte,
Oordielje 't ierdryk yn dy lægte,
Want alle liuwe fin ruwnom
Bysit Y as jens eygendom.

J. Althuysen.

# Dy Trye-in-tagtigste PSALME.

1.

SWy næt O Goad! ey håd Jou næt
As doof for uwz yn disse stæt,
Nog wol Jou Heere æk stil hådde
Want syog Jou fyene dy sprekke
Mey græt getyer, Jou haters stekke
Dy kop op ney har winsk in wådde,

2

Har hart dat fol fin boosheyt zit,
Dat makket listig ær 't min 't wit
Ien oonslag tyen Jou folk, joa rinne,
Joa rieslaan mey eltzoor toå kwæde,
Ja tinke næt, as alle schæde,
Tyen dy by Jou forburgen binne,

3.

Joa duwden uwt har litze tuwt,
Kom litze uwz mar roeye uwt,
Dat joa nin folk meer meye hyette
Dat æk næt meer oon Isrels namme
Oyt togt wurt, of oon Japiks stamme,
Dat eltz har iewig moat forjyette.

4.

Jou habbe ommers d' ien in oor
Yn 't hart byriedsleyn mey eltzoor,
O Heer joa makken yn dy dæggen
Tyen Jou ien fæst forbuwn, dat slæten
Dy Edomiten mey dy Grætten
Fin Israël ney har byhæggen.

5.

Dy Hagareen in Moabyt
Æk Gebals folk, dy Ammonyt
In Amalek, dy dit wurk nuwgge,
In Palestina's folk æk jyette
In joa dan, nog dy Tyriers hyette,
Der Assur him toa læst byfuwgge,

6.

Dy bern fin Loth dy binne wæst
Ien ærrem tygge sterk in fæst,
Dwaan Y har as dy Mydianyten,
As Sisera as Jaban fallen
As Kisons beek oon Endors wallen,
Joa bin as drek toa ierde smyten.

7.

Meytz Y har, in har Prinsen dån
As Oreb, in Zeëb yn 't Lân
In dwaan har Forsten yn it lyen,
As Zeba in Zalmuna fallen,
Dy zeyne, lit uwz mey uwz allen
Dy huwzzen Goads for uwz forkrye.

8.

Myn Goad meytze as ien wârle yn 't kort
As stoppels forre wyn flæn fort,
Ôf as it fyoer bârnd bosch in wâdden,
Ôf as dy flammen, dy los brekke
Dy bergen barne, in oonstekke
Heer trog Jens kræft, næt toa werhâdden

9.

Forfolgje's mey Jens onwaar zoa
In meytze ængstig, nog der toa

Trog hurde wyn fin Jou formærre,
Meytz Y har ænschyn fol fin schânne,
Op datze 't kwæ uwt har forbânne,
In Jou wer syekje allegærre.

10.

Lit har fol schrik in schæmte stæn,
Yn iewigheyt, lit har forgæn
Op datze der uwt meye witte,
Dat Y Heer mey Jens namme binne
Dy Heere, in dat Y allinne
As Hægste oer dy ierde zitte.

J. Althuysen.

# Dy Fjouwer-in-tagtigste PSALME.

*Foor dy oerste Sjong-maester, op de Gitthith:*
*Ten Psalm foor dy bern Corah.*

1.

HO ljeaflijck, blier, ho swiet, ho njue,
Jon wenjen binne' oon' fromme ljue,
O kreften Heer' oer heer der Heeren.
Mijn siel dy smachtget, trog bejeart',
Neye' uwre, stuwne, tijd in bert,
Om ney jon huwz, in tjienst, to keeren.
Mijn hert, mijn flesck sijckt romte' in bod,
Om næckjen de' oer-tijd-libb'ne God.

2.

In swaeltje', ho lijts, in kliene Môsch,
Fijnt aerne' yen teck, yen beam, yen bôsck,

Dear-se aey in jong, yn 't nest mey lizze.
O? ô jon Aters, kresten Heer!
God, Kening, toflecht, treast in eer'!
(: O, ô jon Aters, mey 'k wol sizze!:)
Wol herre dy (yn herte-gloed')
Jo prijzje, yn jon huwz, t' wijll' 't iz joed. *Sela!*

3.

Wol, wol dy minsche wol-beret,
Waems kreft, ynn' kresten God, hecht sett'.
Wol herre waems hert troyt sijn paden.
Want, gean'se trog 't torr' Moer-beams' dol,
Yn druwck, jæ sijnne wetter-fol,
Goads born-dobb', mijld wiet fol genaden,
Jæ wirdde oer-dript, oer-dauwe, oer-reyn',
Meye yewig' swiete hymmel-seyn'.

4.

Jæ rinne al ford, fen kreft to kreft,
Fen heap to heap, (: naet sluwg nog seft:)
Om God yn Syons Tjerck', to neakjen.
Hertse Heere, O kresten-God, forhear
Uwz bea, dy lellet oon jon ear:
O Japicx God! litte oer uwz bleackje
Jon frjuen'lijck eags bly-ljeaflijck sjeën,
In litte uwz bea jon ear yn-gean.

5.

Loytse oon, ô God, uwz schuwlle uwz schild,
't Smerde eansicht', (fen jo salme yn-hild'
Az haed, 't folcx tjuester scheel to klearjen.)
Want yen dey, yn jôn huwz, iz fier
Yn wirde oer, oor' weys jier op jier;
Ick kerde yn jon huwz 't Doar bewearjen,
Foor 't wenjen yn godleasheyds slot,
Heag oon-sljoen by 't folck freamd fen God.

6. Want,

6.

Want, uwz God iz uwz schild, uwz Sinn',
Hy schinst sijn folck, om naet, uwt minn',
Gunst, oer herts tins, oer tongs bejearen.
Hy weg'ret nin winsck-wirdig goed,
Him, dy, mey from oprjuecht gemoed,
Sijn paed begiet, yn deugd in eeren.
O kreften Heer! wol sillig hy,
Waems hope anck'ret allinne yn dy.

G. Japix.

# Dy Fijv'-in-tagtigste PSALME.

*Ten Psalme for dy oerste Sjong-maester, ondere bern fen Korah.*

1.

NEy stjoer eag-loyts, ney foer oon-ploer', ljeave HEER,
Ney 't grommeljen, az tong're wolcke, oer uwz,
Habbe Y jon lân, gloer'-eagjende oon-sjoen weer,
In 't finz'niss' ward' fen Jâpix lest lef huwz.
Dy miz-died fen jon folk habbe Y uwt-schopt,
In, for jon wreck-eag, all' jerm' suwne oerstopt.
Red habbe Y jon oerbolgne oersjied'ne moed
Uwt-djiept; dol laey jon toarns fjoer-hiett'ne gloed.

2.

Bekearje uwz, God uwz wol-fearts, bringe uwz t' honck
't Hiet-fall'gjen fen jon bloed', yn kieltme bet.
Sett', yvigh Y, oer-dwerz', jon fjuecht-sjeack' schonck?
Dy uwz, fen team' to teame, az tong're plet't?
In schille Y uwz naet libb'ne quickje? ô my!
Op dat jon folck jearm' weer yn jo forbly?

Och! litte uwz weer jon goertierne herts-njue sjean,
In litte uwz weer jon wol-feart'-seyne oertjean.

3.

'k Sil hearckje ney 't jing' God d'HEERE eernjend' seyt:
Hy sil fen free sijn ljeav'lingen op-jaen,
Fen free, dear uwz sijn goe behaege yn weyd't:
Mar dat wy naet weer 't on-tijgg' spoare yn-slaen.
't Iz sijker dat sijn silligheyte iz ney,
In ney, dy Goad' freezje op 't smoll' lock-paeds wey.
Op dat weer yn uwz ljeav' Lân wenje, ô HEER'!
Jon glanz', jon gloar', jon heagste ontsjoen-wirdde eer

4.

d'Yenfâd'ge, trouw', witt' Wierheyt' wirt ontmet
Fenn' gouwn' goertiern'heyte, inckel-hertig-gol.
Gerjuechtheyt' Free ynn' ljeaff'lijcke earme om-fet't.
Jæ paetgje elck-oarm swiet. (Goad'-ljeav' frjuenschipp'-fol:)
Dy wierheit' spruwt't uwtte yerd'; gerjuechtheyt' sjocht't.
Fenn' hymm'le dol. d'HEERE uwz mey 't goe oersocht't.
Uwz lân jouwt frucht'. Gerjuechtheyt' for HIM giet.
Doz sill'g hy uwz sijn sill'g foet-paed lanz lied't.

G. Japix.

# Dy Segs-in-tagtigste PSALME.

1.

HEere nyeg toa my Jens ærren
Weyn Jou, om my toa forhærren,
Want ik bin elendig dôg,
In næddruftig trog in trôg.
Wol my Heere dôgs bywarje,
Want ik bin Jou liæfling sparje

In

In forlos Jou feynt, hy het
Op Jou zyn fôrtrouwen zet.

2.

Wol fin my dôg næt ôfwyke,
Lit my Jens genade blyke,
Want ik rop al het ik mey
Heer toa Jou dy heelle dey,
Wylt ik for Jens troon my buwgje
Wol Jens feynt zyn ziel forhuwgje,
Want toa Jou, wyltz dat ik rop
Hef ik Heer myn ziele op.

3.

Want Y binne Heer goeddwaande,
Æk help myld, in jern forjaande,
Jens goetheyt is græt in schoôn,
For al dy Jou roppe oon,
Harkje doggers ney myn stimme,
Wol myn bæ toa ærren nimme,
Merkje op myn luwd, jaan my
Dat ik nuw fôrhærring kry.

4.

Ik yn myn bynaûde dægen
Fin ruwnom omheynd mey plægen,
Rop Jou stadig oon, want Y
Harkje, in forharkje my,
Fin dy Goden is 'er nimmen
Dy Jou lyket, wier zoe immen
Zokke wurken, as Y dwaan,
Doz moat eltz Jou eere jaan.

5.

Æk dy Heydens allegærre,
Der Y makken, zille Hærre,

Komme in buwgge har for Jou,
In Jens namme eerre trou,
Want Y binne græt, Y kinne
Wônderwurken dwaan, allinne
Bin Y, in oors nimmen meer,
Goad dy oerste Opper Heer.

6.

Leer my Heer Jens wey lâns hinne,
Ik zil yn Jens wierheyt rinne,
Jaan, dat myn hart ynne gruwn
Oon Jens freese wurt byfuwn,
Heer myn Goad ik zil Jou pryezje
Mey myn hart, ik zil bywyezje
Oon Jens namme eer in lôf
Iewig, hyer toa hab ik stôf.

7.

Want Jens goetheyt onwirdærlyk
Is oer my æk græt in hærlyk,
Myn ziel luwkken Y æk uwt
't Onderst græf, in uwt dæds tuwt,
O Goad! dy hægwirdig binne
In grætsch trog in wer trog hinne,
Binne, schien 't ik næts hab dien,
Loekewol tyen my opstien.

8.

Ien hæp twingelânnen piele,
Dat Joa my dy ziel forniele,
In joa stelle hyer om læg
Jou næt Heere! for har æg,
Mar Y binne Heer oerdadig,
Barremhartig, in genadig,
Ien lankmoedig Goad bin Y,
Græt fin goetheyt, nog der by.

9. In

9.

In fin wierheyt, wol Jou weyne
Jaan Jou feynt Jou sterkte in zeyne,
Och dat hy Jens ginst fornaam,
Red dy zoon fin Jou tyenst faam,
Dwaan ien teyken my toa goede,
Dat myn haters, in dy 't tyoede
Dwaan, byschamme 't syæn, as Y
Meytze, dat ik træst forkry.

J. Althuysen.

# Dy Sân-in-tagtigste PSALME.

1.

ZYn gruwnslag is op bergen fæst gruwndærre
Fin heyligheyt, in Zions porten schoon
Dy het Goad lyæf, dy stæne Him brauw oon,
Fier boppe Japiks huwzzen allegærre.

2.

Min hært fin Jou heel brauwe dingen sprekken,
Stæd Goads! Ik zil Rahab, in Babel græt
Formeldje (: sjog! zoa heerlyk is myn stæt:)
Onder it folk, dy toa myn kennis rekken.

3.

Dy Philistyn, dy Tyriers, in Mooren,
Dy binne dèr yn forkomt mey eltzoor,
Min zil fin Zion sprekke ney in foor,
Dat dy, in dy, in dy dèr is geboren.

4.

Hy dy dy Hægste Heer in Goad mey hyette,
Zil har byfæstigje, in telle's mey,
As 't folk wurt opschræun, in der ney
Nog zisse, dat dy der is forkomd jyette;

5.

Dy Syongers, æk dy Spylieuw allegærre,
Der by nog dy fonteynen lyts in græt,
Dy zil min dan bly zyæn yn Zions stæt,
Wylt eltz dy lôf uwtgyealpet fin uwz Hærre.

J. Althuysen.

# Dy Agt-in-tagtigste PSALME.

1.

O Heere Goad fin myn byhâd
Ik rop for Jou by nagt in dægen,
Ey lit myn bæ nuw for Jens æggen
Dôgs komme ney myn winsck in wâd,
Ey weyn Jou dôgs, om my toa hærren,
Nyeg toa myn guwzjen dôgs Jens ærren.

2.

Myn ziel is ommers zæd, in fol
Fin tyenheyt, dy 'k nau kin uwtsprekke,
Myn libben is oon 't græf nuw rekke,
'k Bin teld mey har, dy hol oer bol
Del falle yn kuwllen, ôf yn græften,
'k Bin âs ien minsche sonder kræften.

3.

Ôfzondre ônder har, dy dæ,
In dy forsleyn yn 't græf weyzinke,
Der Y O Heer! næt meer oontinke,
(: Doz met æk my oors næt as kwæ:)
In joa bin ôffneyn allegærre
Fin Jou hân Hægge Hymmel Hærre.

4.

Nog der toa boppe habbe Y
My leyn yn d'alderlægste kuwlle
Yn dyept, yn tyeusternis wey schuwlle,
Jou grimmigheyt dy leyt op my,
Jou habbe my forschuwn, forbuwkke
Mey al Jou baaren heel del druwkke.

5.

Æk myn bykende hab Y fier
Fin my wey dien, my dien Y wurden
As ien, der 't næt by wier toa hurden,
Dy har toa ien ôfgryezen wier,
Ik bin bysletten, yn myn lyen
Wit ik [illegible] uwtkomst Heer toa kryen.

6.

Fin klære druwk guwzzet myn æg
Ik rop toa Jou fæst heelle dæggen,
Om help toa kryen yn myn plæggen,
Ik stek myn hânnen ney omhæg
Toa Jou, sil Jou oon dæde lieuwe,
O Hægste wonderwurk bydrieuwe?

7.

Ôf zille dy oerlynne opstæn?
In zille joa Jens namme pryezje?

Jens goetheyt, dy Y saak bywyezje,
Zil min dy yn it græf forstæn?
Zil min Jens trouwigheyt uwtroppe?
In dy fordærrings put bystoppe?

8.

Zille Jens wonderwurken Heer
Bykend yn tyeusternisse wæzze?
ôf zil men fin Jens rieugten læzze
Yn 't Lân, der nin onthâd is meer?
Ik rop moarns ier, kom Y toa hærren
Myn bæ, myn kleyen, in myn bærren.

9.

Wierom, wierom forstiet Y my?
In hâd Jens ænschyn for my ditzen?
Ik bin trog dædsængst glæd forbritzen,
Bydruwkt fin berns schonke ôf ik ly,
In draag Jou ængsten dy my druwkke,
Trog twyeffelmoedigheyt del buwkke.

10.

Jens toorne, in Jens gramschip gæn
Oer my, Jens ængst (: wa zoe næt schrilje?)
Dogt my forgæn, dogt, dat ik trilje,
In schodje, dat ik nau kin stæn,
Dy heelle dey binze om my hinne,
As wetter, wier, wier zil ik rinne?

11.

Jou habbe frieon, in spylfeynt fier
Fin my weydiert, Jou Heere litte
My ynne druwk allinne zitte;
Dit falt my hurd, dit is my swier,
In myn bykende, is 't næt byeuster,
Dy binne allegærre yn 't tyeuster.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-tagtigste P S A L M E.

1.

IK, Ik zil iewiglyk dy goetheyt fin uwz Hær
Opzyonge wol toa moed toa 's Hægsten's lôf in ær,
Zyn wierheyt sil ik mey myn muwlle kinbaar meytze,
Zoa fier it ien geslagt toa oon it oor zil reytze,
Want ik hab ommers zeyn Jens goetheyt hæg wirdærre,
Sil iewig zonder eyn boudt wurde Liæwe Hærre.

2.

Jens hægheyt hab Y zels yn 't hægge Hymmels ruwn,
Byfæstige in zeyn, ik makke ien forbuwn
Mey David, mey myn feynt, dy Ik for My uwtkarde
Dy Ik byloften die, dy ik toa fooren swarde
'k Zil iewiglyk zyn zied byfæstigje, in opbouwe,
Zyn Træn yn eltz geslagt, dy har op My fortrouwe.

3.

Doz pryezje Liæwe Heer dy Hymmels heyn in fier
Jou wonderwurken, der Y dwaanne iepenbier,
Æk is Jens trouwe yn dy Gemiente fin dy fromme,
Want wa mey ooyt by Goad æk yn dy Hymmel komme,
Yn wærga? wier is as uwz Heere ærnise immen
Onder dy sterke bern, dy Him is lyk? nee nimmen.

4.

Uwz Heere is ien Goad, Dy grætlyks wurt ontsypen
Fin har, dy yn dy ried fin Heyligen ooyt stoen
In fræslyk boppe har, dy binne om Him hinne,
O Heere! dy ien Goad fin heyerkræften binne,
Wa is o Heer! as Jou yn kræft, in magten ærnise,
Jou trouw is ruwnom Jou, Jou werga fynt min nærnise.

Xx 2 5. Jou

5.

Jou hærschje oer dy zee, as hy luwd bært, in bromt,
As 't wetter him forheft, dan meyts Y, dat hy komt
Yn stilte; Rahab Y forbrieslen, in fordræuwen
Jou fyene mey Jens kræft, in diene har forstræuwen,
Dy ierde hært Jou toa, æk hært oon Jou dy Hymmel,
Dy wråd æk gruwnnen Y; har folheyt, in gewymmel;

6.

Y makkene it Noord, it Zuwden makken Y,
Thabor in Hermon Heer binne yn Jens namme bly,
Jou habbe ien ærm, dy 't noyt het oon kræft ontbritzen
Jou hân Jou rieugterhân is sterk in hæg opstitzen,
Rieugt, in gerieugtigheyt O Hymmel Keuning binne
Dy fæstigheyt Jens træns, nuw, in al lang forhinne.

7.

Goetheyt, in wierheyt gæn for Jens ænsigt al wey,
Wolzillig is it folk, dat dy klang kinne mey,
O Heer! joa zille yn 't liægt Jens ænschyns gæn in rinne,
Joa zille mey eltzoor dy heelle dey trog hinne
Forhuwgge wæzze yn Jens namme, ja joa zille
Forhægge wurde trog Jens rieugt ney wåd in wille;

8.

Y binne ommers wis dy heerlykheyt in kroon
Fin al har kræft trog Jou byhæggen zil fortoon
Uwz hoorn forhægge wurde, in wy dy holle opstekke,
Want uwz schyeld is fin Goad, het zoe uwz dan ontbrekke;
Uwz Keuning, dy wy bly uwz hyelde dwaan, in tyenje,
Is fin dy Heyligen, dy ônder Isrel winje.

9.

Doa habbe Y yn ien gesigt ien uwtspraak dien,
In fin Jou Heylge zeyn, 'k hab help byltelt by ien,

Dy kræftig is, Ik hab ien uwt it folk forhægge,
Dy Ik al hie forkard, doa Hy nog wier forlægge,
'k Hab myn feynt David fuwn, in Ik hab Him oergetten,
Mey heylge oly, om toa Keuning Him toa zetten.

10.

Ik Stelde Him oon 't styoer fin Ifrels folk in Lân,
Mey wa æk trogge tyed fæstblieuwe zil myn hân,
Æk zil myn ærm him forsterkking jaan toa kryen,
In trog zyn fyene zil Hy næt feytze in lyen;
Hy zil forfyker næt heel ligt for immen buwkke
Dy zoon fin onrieugt zil myn Feynt næt onderdruwkke.

11.

Mar zyn partyen zil ik for zyn æg forflaan,
In dy Him haatje zil Ik plæg op plæg oondwaan,
In myn getrouwigheyt zil Ik æk toa Him weyne,
Myn goedertierentheyt zil oer Him oyt næt eyne
'k Zil meytze, dat Hy noyt for immen stiet byschamme,
Mar dat zyn hoorn zels wurt forhægge yn myn namme;

12.

'k Zil meytze, dat zyn hân wurt yn dy zee byfuwn,
Zyn rieugterhân yn dy rawieren dyep fin gruwn,
Y bin myn Heyte, in myn Goad fil Hy my hyette,
Dy rotsien fin myn heyl æk der toa boppe jyette
Toa ien eerst berne zoon zil Ik Him æk nog meytze
Boppe al dy Keuningen zil Hy yn Hægheyt reytze.

13.

Ik zil for iewig Him myn goetheyt in forbuwn,
Fæsthâdde, ik zil zyn zied fæst zette t'aller stuwn,
Zyn troon dy zil æk as dy Hymmels dæggen blieuwe,
In as zyn bern myn wet forlitte in kwæ bydrieuwe,
In har næt ney myn rieugt, in myn bylæsting weyne,
Mar dat joa dy forsmaadje, ontheyligje, in scheyne.

14.

Zoa zil Ik om har kwæ har mey dy roede slaan,
Ik zil har plægje om it onrieugt, dat joa dwaan,
Mar fin Him zil ik noyt myn ginst nog goetheyt warre,
In dat Ik yn myn trouw zoe feylje, zil noyt barre,
Noyt zil Ik myn forbuwn, dat ik kaam fæst toa lissen,
Ontheyligje, nog æk foroorje ooyt myn zissen;

15.

'k Hab by myn heyligheyt ien eed reys dien, in sward,
Zoa ik oon David lieg, zyn zied fin my forkard
Zil blieuwe yn iewigheyt, in hoa 't it æk mey rinne,
For My zil Davids troon æk wæzze, as dy Zinne,
In âs dy Moanne zil ik iewig Him fæst bouwe,
In dy getyuwgge yn dy Hymmel is fol trouwe.

16.

Mar Y, Y habbe Him o Heer op dizze stuwn
Yn toornigheyt forstaat, forsmytten, in forschuwn,
O Heer Jou waarden tyen Jou sælfde Feynt ontstitzen,
In der by myn forbuwn dat habbe Y forbritzen,
Y woen, zoa 't lyke, Him Jens ginst næt meer bytoone,
Want tyen dy ierde oon ontheylgen Y zyn kroone.

17.

Zyn muwrren habbe Y trog britzen, in forschurd,
Zyn fæste plætzen æk delsmytten heel onwurd,
Hy waard byroofd fin dy dy wey forby passærre,
Hy waarde toa ien smaad zyn burren allegærre,
In Y forhæggette dy hân fin zyn partyen,
Y dien zyn fyene blyed warde oer zyn lyen.

18.

Dy scherpte fin syn swurd keerden Y om dis tyed,
Y makken, dat hy næt blæuw stænde yn dy stryed,

Zyn

Zyn ſchienheyt diene Y ophâdden, in forjyetten,
Zyn troon dy habbe Y toa yerden æk del ſtyetten,
Dy dæggen ſin zyn jeugd forkorte, in ôfbritzen,
Mey ſchæmte hab Y him æk alleheel oerditzen.

19.

Hoa lang Heer ſil Y Jou forbergje, in my jaan oer?
Hoa lang Jens grimmigheyt nog barne as ien fyoer?
Tink ſin het zyed ik bin, wierom zoen Y o Heerre
Dy minſche bern forgees ſchept habbe allegærre?
Het minſche libbet hyer, dy næt dy dæd ſil ſmeytze?
Wâns ziele ſin 't gewelt ſin 't græf byſrydt zil reytze?

20.

Wer is Jens goetheyt nuw, dy Y toa fooren dien?
Dy by Jou trouwe Y, oon David ſwoeren hien?
Tink oon Jens feynten 's ſmaad der joa har mey oerlaadje?
Dy ik draag yn myn hart, wier mey Jou fyene ſmaadje,
Wier mey dat Joa Jens feynts futſtappen ſmaad bywyezje,
Læuwd wæz uwz Hærre Goad, min moat Him iewig pryezje.

J. Althuyſen.

# Dy Tnieogentigſte P S A L M E.

*Ien gebedt Moſis des Mans Goads.*

1.

O HEERE, uwz God, uwz haed, uwz al-behader,
Y binne uwz to-flecht' weſt fen âder t'âder,
Eer bergen berne wiern', ja for' y de Yerde
Wrâds oer-great wond're-oer wond're bouwe uwt-fierde,
Ja for' æ tijd wier jier-gongs rin to-ſeyd,
Wiene Y uwz God fore yv'ge yvigheyt.

2.

Dy Minsche uwt stof formeare Y stoffchs forgruwsje.
Y earnje: o Minsche bern keer' weer, forhuwzje.
Flueg fljuecht de siel to God, in 't flesch to måde.
Want tuwzen jier iz by jo min az de åde
Fenn' jister' Dey, dy firddig fuwn sijn eyn',
OEF az in kirt-stuwn' nacht-weytf' gauw forfleyn'.

3.

Allijck in stroom' dy wey-spielt het 'er oer-gjealpt,
Schomje Y se œf. Jæ lijckje az mey Slieps-not oer-stjelpt;
Dy Moarn-tijd fen herr' jeugd az gerz forschrealet,
d' Ier Moarn bloey-grien-bly-blomme-proncke-prealet,
Mar juwns iz 't œf-mjean, wijllet, steart fortort,
So holp jon toorn-grijmme' Minsche bern eack fort.

4.

Y sette uwz gruwn'-holle onrjuchts wetter-weagen,
Uwz tjuest're gluwp (herts tinck-quea) for jon eagen.
Uwz deagen geane in fleane ijn kirtte stuwne,
Trog jon ontstitsene hiettene oer uwz suwne.
Uwz jieren flea trog, ô! so ringen druwpt
Uwz tijd ford oon az uwz yen tins ontsluwt.

5.

Oongeande uwz jieren, tsantig iz herr' miette,
Jin tuwzzen yen nau krijt 'er tjien to jiette,
In 't wirdst'er fen iz moeyte ængst' lest in pijnne,
Want it wirt œf-sneyn', 't mot az schaed fordwijnne,
Wa kin dy kreft jons toorn-forbolg'ne hân,
Ney dat hy fraeslijck' jeld't az Helsche brân!

6.

Seyngje uwz mey 't goe, ney 't hird hert-perst' bedearjen
Ney 't tjuester foer, kom 't Moarn-ljeachts swiet op-klearjen,

O!

O! 't Moarnljechts glanze uwz, yn jon gunst, befreed'gje,
Goertierne God: so sille wy besteed'gje
Uwz libbens tijd, fen nuw œf oon uwz eyn',
Uwz hertz-gruwn' lof to sjongen for jon seyn'.

8.

Forbly uwz ney dy tjuester-droaf druwcx deagen,
Dear ijn wy jon hâns dol trieuw' field'ne in seagen:
O! ney dy grijmm'-tijd dy uwz 't quea to-wrinzgje
Litte uwz nu weer jon mijldheyts goe beschinsgje.
Litt' jon wirck oon jon tjienners dey-ljeacht sjean,
In jon uwtnimmenheyt herr' bern beschean.

9.

Dy ljeaff'lijcke HEERE, uwz God wol uwz oer-reynje
Wol uwz mey Hijmmel-ljeaflijckheytten seyngje,
Befestigje O bekreftigje uwz fordbringen,
Lit, oer uwz, HEERE, uwz hann'-wirck wol-gelinge,
Ja ljeave God, uwz toflecht', treast in schat,
Uwz hanne-wirck befestigje Y uwz dat.

G. Japix.

## Dy Ien-in-nieogentigste PSALME.

I.

WA ynne schuylle' fenne heagste sit,
Dy schil yn 't schaed fornachtje
Fenne Hoeder dy fen slom naet wit,
Dy g'noagsam' God, de Almacht'ge.
Ick siz, ick ernje, yn mijn petear,
Mijn Stinz', dear 'k op fortrouwje,
Mijn to-flecht' binne Y, ljeave HEER!
Dear 'k fest op gruwnje in bouwje.

2.

Hy ſil dy holpje (ô fromme ſiel!)
Uwt' Fuwgg'lers tijz-jerns ſtrijcken,
In uwt fordear-ſieck' peſt, 't forniel
Dat 't tjerck-hoaf dong't mey Lijcken.
Hy ſtopp't Dy, mey ſijn flerck', ticht oer,
Du fijnſte, onder ſijn wjuecke,
Behâd: ſijn wierheyts yvig-doer'
Kinſte az dijn ſcherm-ſchild' bruwcke.

3.

Du ſchitte naet, 't klien-hertig blea,
For' Nacht-grijm-gruw'le æng ſchrillje.
Du heſte fen nin pijllen nea
Dy deys de loft trog-drillje.
For 't peſt-fjoer dat oer ſchuwll' leag loer't,
Dat ſlijpjend' ſluwpt ynn' tjueſter:
Nog fen 't fordear dat mid-deys ſchoert?
Scheyn't, baern't in breckt to bjueſter.

4.

Dy tommelje oone' liſtſe ig for-by
Wol tuwzen; in to rjuecht're
Tjien tuwzen; lijck' wol blieuwſte fry
Fenne yene inne oore igs fjuechtre.
Allinne iz 't dy om oon to ſjean,
Om eernjende t' oer-eagjen,
Ho 't godleaz' ſchom ſchien moat forgean
Trog on-geheard' ſwier pleagjen.

5.

Want mijn to-flecht' dat binne Y HEER,
Siel wezz' naet heel miz-moedig,
To de Alderheagſte heſtu dijn keer'.
Hy 's dijn fortjog, hoeck goedig.

Dy sil nin quell', nin quelck, nin quea,
Nog schea, nog pleag' weerfearje,
Nog uwnck ynn' gaest, yn goed yn ljea
Dijn wenning'-tint benearje.

6.

Hy sil sijn Ing'len (: tinck ho goe,
Ho goe iz God:) beleft'gje,
Dat jæ dy, yn forgfad'ge njoe,
Yn all' dijn wey befest'gje.
Jæ sille dy, yn frjuenlijckheyt,
Op holp-mijlde hânnen dreagje,
Dat foor dyn foet nin dwerz-stien leyt
Mey seertme dy to pleagjen.

7.

Oer' wrea Liewr', deadlijcke Adder-slang,
Oer Drake, oer' jonge Liewrwe,
Schitte onfortseage, blea nog' bang,
Fry schealeaz traepje in klieuwe.
Oermits hy my (kat God) bemint,
Sil 'k holp-mijld him ontmette
Hy kin mijn Nâmme (ô wol-gesint!)
Dearom sil 'k him heag sette.

8.

Hy rop m'oon, so forheat ick him,
Ynn' neare eangst' bin ick by him
Ick tjog him uwt neads kloere klim,
'k Meyts him ontsjeande in 'k fry him,
'k Lit him yn deagen fol in sed',
Bly libbjend' lang fol-doerje,
Ja 'k lit him yvig wol in bet
Mijn sillicheyt begloerje.

G. Japix.

# Dy Twa-in-nieogentigste PSALME.

1.

'T IS goed, dat min uwz Hærre
Læuw, in dat âd in jong
Jens namme Psalmen zjong
O Hægste, dat Jéns ærre
In goetheyt wurt uwtspritzen
Fin eltz yn dy moarnstuwn,
Jens trouw as 't ierdryks gruwn,
Mey tyeustèr is oerditzen.

2.

Op 't Spyltyuwg, wier op binne
Tyèn snaaren mey ien liet
Op luwt, in harpe swiet,
Zoa kræftig as min kinne,
Want Y hab my forhuwgge
Mey Jou dwaan, ik sil bly
Oon Jou wurk wæzze in my
Mey blytschip for Jou buwgge.

3.

Hoa græt Heer bin Jou wurken,
In Jou gedagten, dy
Dy binne dyep der by
Wa het dy pyt trogklurken?
Ien man næt wol trogslyppe
Dy wit 'er næts dôgs fin,
In ien gek minsche kin
Dit æk næt wol bygryppe.

4. Dat

4.

Dat dy Goadlæze groeye
As 't kruwd finne ierde dogt,
In dat al dy der nogt
Oon onrieugt habbe bloeye
Op datze wurde uwtruwgge
For iewig, mar Y bin
Dy Hægste Heere, in
For Jou moat allis buwgge.

5.

Want syog Jou fyene Hærre
Dy zille kort forgæn,
In dy ney onrieugt stæn
Forsttuyd wurde allegærre,
Mar Y, Y zille in wolle
Myn hoorn wer brauw yn stæt
As fin ien ienhoorn græt
Forhægje boppe folle.

6.

Ik bin byfryd fin rouwe,
Mey oly fersch, in geel
Oergetten alleheel,
Myn æg dat sil oonschouwe
Al dy der my forspye
Myn ær zil hærre 't kwæ,
Dat Joa dy toa myn schæ
Opstæne, zille krye.

7.

Dy rieugt dogt dy zil bloeye
As palmen hæg fin top,
In as ien Ceder op
Dy Libanon æk groeye,

In joa, dy bin gruwndærre,
In Goads huwz, zil Hy jaan
Toa groeyen, ja har dwaan
Opwaagsen for dy Hærre.

8.

Joa zille yn d'âdde dægen
Frugt drage, in mey ien
Æk wæzze fet, in grien,
Om ney Goads wolbyhægen
Toa zissen, dat Dy Hærre
Rieugt is, myn rots is Hy
Nin onrieugt is oyt by
Dy Hægste, Hy wæz ærre!

J. Althuysen.

## Dy Trye-in-nieogentigste PSALME.

1.

DY Heere, dy riggeerit, wurt byfuwn
Byklayt mey sterkte, in hægheyt t'aller stuwn,
Hy het Him self omgorde, æk dy wrâd
Byfæstige (: zoa sprekke jong in âd:).

2.

Joa zil næt wankelje, fin doa ôf oen
Is Heere æk byfæstige Jens Troon,
Dy minsche bern dy binne næt as stôf,
Mar Y O Heer Y bin fin iewig ôf.

3.

Dy wetters, in rawieren jaan geruwsch,
Forheffe har oonstieting, in gebruscht,

Mar

Mar Goad Dy Heer is kræftiger om hæg,
As 't bruwzjen fin dy wetters hyer om læg,

4.

As 't rôljen fin zee-baaren græt in grouw.
Jens tyuwggenissen binne kræftig trouw,
Dy heyligheyt is oon Jens huwz fortoon
Yn lange dægen cierlyk, brauw, in schoon.

J. Althuysen.

# Dy Fjouwer-in-nieogentigste PSALME.

1.

HEer! Dy ien Goad fin wraaken binne,
Dy noyt dy kwæde fry lit rinne,
Forschyn, in stæn nuw blinkend op,
Forhef Jou Rieugter fin 't Heel al,
Bring dy howirdige toa fal,
Jaan har forjelding op har kop.

2.

Hoa lang zilt kwæ folk oerre myette
Fin freugd opspringe, in uwtjyette
Hurd sprekke, fuwlle tæl uwtslaan,
Hoa lang zil dy, dy toa eltz schæ
Oors næt, as onrieugt dwaan, in kwæ
Byroeme har, in breed opjaan.

3.

Joa meytze Heer Jou folk forbuwkke,
Jou erfdiel wurt trog har fordruwkke.
Dy widduw fin har man ontblæt,
Dy fræmdeling wurt fin har daadt,

Dy weessen sin har ådders schaadt,
Formordje's, in ontsyænse næt.

4.

Wylt joa nog disse tæl uwtslaanne
Dy Heere syogt næt het wy dwaanne,
Goad Japiks merkt it næt (ik gryez
'Er for) oonmerkje doggers dit,
Al dy, der lyts forstân yn sit,
Wanneer wurd jimme dôg reys wyez?

5.

Zoe dy, dy ærren plant næt hærre?
Zoe Hy 't næt syæn, dy 't æg formærre?
Zoe Hy næt straffe mey zyn hân?
Dy tugtiget it Heydens buwn
Hy, dy dy minschen yn it ruwn
Leert wittenschip, in jout forstân.

6.

Dy lieuws gedagten, wit dy Hærre,
Datze ydelheyt binne allegærre,
O Heer! dy man is ier in let
Wolsillig, fry sin swiere læst,
Dy Y tugtigje toa zyn bæst,
In dy Y leere uwt Jens wet.

7.

Om him reys eynling, in toa leste
Toa jaan sin kwæde dægen ræste,
Toa dat for har, dy 't kwædde dwaan,
Ien kuwlle bieuster dyep in hol
Wurt graven, want dy Heere wol,
In zil æk noyt syn folk byjaan;

8.

In zil zyn erfdiel noyt forlitte,
It oordiel ommers moat min witte
Dat zil æk toa it rieugt wer gæn,
d'Oprieugte yn har hart, in wey
Dy zille dat dan folgje ney,
Wa zil tyen 't kwæ folk for my stæn.

9.

Wa zil him nuw æk for my stelle
Tyen d'onrieugt wurkers? dy my kwelle,
Zoa næt dy Heer my help hie juwn,
Myn ziel hie zyker wier by ney
Yn stilte winne dey oon dey,
Zey ik, myn foet het my byjuwn.

10.

Jens goetheyt, dy ik kaam toa kryen,
Dy ônderfteunde my yn 't lyen,
Wier my it hart bynaud, in tyoed,
In togte ik it aldermæst
Kryeg ik trog Jou myn Goad wer træst,
Dat joeg myn ziel wer nye moed.

11.

Zoe Him mey jimme, dy dwaan 't kwæde,
Forselschipje dy stoel sin schæde,
Joa rottie gær fæst buwn, by buwn,
Tyen dy rieugtfurdig binne, in
Fordoeme het eltz mey, in kin,
It bloed, schien sonder schield byfuwn.

12.

Ien heag fortyoeg wier my dy Hærre,
Der toa myn toaflæcht, Hy sil kærre

Op eyn har kop del toa bysluwt
Wis al har onrieugt toa har schæ,
In har fordylgje yn har kwæ,
Uwz Goad dy zilze roeye uwt.

J. Althuysen.

## Dy Fijv'-in-nieogentigste PSALME.

1.

KOm! lit uwz nuw uwz Heere, dy
Dy rotstien fin uwz heyl is bly,
Nuw mey ien frolyk hart opsyonge!
Lit uwz zyn æg toa myette gæn
Mey lôf, in op ien hægge tæn
Him juwchje Psalmen âd in jonge:

2.

Uwz Heere Goad is ommers græt,
Ien Keuning fin fry grætter stæt
As alle Goden ruwnom hinne,
Dy dyepste plætzen fin wrâds gruwn
Dy wurde yn zyn hân bysluwn,
Dy hægste Bergen, dy 'er binne,

3.

Dy hærre Him, Him hært dy Zee,
Hy hetze ommers makke ree,
Zyn hânnen dy formærren 't druwgge.
Kom! lit uwz moarns ier, in juwns let
Him bidde Dy uwz makke het,
Lit uwz for Goad uwz knibbels buwgge:

4.

Want Hy is uwz Goad, in wy bin
'T Folk fin zyn weyde, schiep æk fin
Zyn hân, wier trog wy furre wurde,
Joed! joed! wylt jimme luwd, in klær
Dy stimme hærre fin uwz Hær,
Wæz dan fin harten næt forhurde.

5.

Zoa as Joa toa Meriba dien,
Zoa 't yn Massaas Woastyne is gien,
Yn dy oerlang forlyne dæggen,
Der jimme âdders onbytogt
My stout bypræun habbe, in forsogt,
Der joa myn grætte wurken zægen.

6.

'k Hab fiertig jyer yn 't woeste lân
Fortriet oon dit geslagte hân,
In Ik hab fin har zeyn, joa binne
Ien folk, ien trop, ien hæp, ien buwn,
Dat dwaaljend wurt fin hart byfuwn,
In dy myn wet, myn wey næt kinne.

7.

Derrom, derrom zoa is it bard,
Dat ik hab yn myn gramschip fward
Zoa joa zille yn myn ræste komme,
Dy ik noyt schinse zil, of jaan
Oon zokke, dy it kwade dwaan,
Mar dy allinne is for dy fromme.

J. Althuysen.

# Dy Segs-in-nieogentigste PSALME.

1.

SYong' ien ny lief toa 's Hægstens ærre,
Dy Heelle ierde syong dy Hærre,
Syong! jaan zyn namme lôf in pryez,
Boadschipje zyn heyl jong, in gryez
Fin dey toa dey dôgs allegærre.

2.

Forhelje fin zyn ærre ônder
Dy Heydens, in sprek fin zyn wônder
Onder it folk, want Goad dy Hær
Is græt, in wurdig pryez, in ær,
Joa Hy is fræslyk, in bysonder,

3.

Boppe alle Goden, dy'er binne,
Want alle Goden ruwnom hinne
Dat binne Ofgoden, mar uwz Hær
Dy het dy Hymmels makke klær,
Wier uwt dy lieuw zyn kræft zyæn kinne.

4.

Dy heerlykheyt is for zyn æggen,
Sieraat, in sterkte alle dæggen
Bin yn zyn heyligdom, ey jaan
Dy Heere ærre fin zyn dwaan
Lieuw fin neyby, in fierre wæggen.

5.

Jaan Him dy ærre fin zyn namme,
Forschyn for Him mey ôffer flamme,

Bring offer oon toa 's Hægstens lôf,
Kom by eltzoor yn zyn Forhôf
Al dy der binne uwt Isrels stamme.

6.

Wol æk uwz Heere Goad oonroppe
Yn 't heerlyk heylig huwz hyer boppe,
Schrik for zyn ænzigt, wæz oer styoer
Duw heelle ierde oer, in oer,
Hy kin byhâdde, ôf forschoppe.

7.

Zis ônder 't Heydens folk, dy Heerre
Riggærrit, æk wurt fæst gruwndærre
Dy wrâd, joa zil forwrikke næt,
Hy zil dy lieuwe lytz in græt
Rieugtmatig rieugte allegærre.

8.

Dat nuw dy Hymmels har forhuwgje,
Dy Zee, in ierde freugd bytyuwgje,
Dat Fyeld, in Bæmmen yn 't wrâds gruwn
Opspringe, in har yn it ruwn
Ney blyedschip allegærre fuwgje.

9.

For 't ænsigt fin uwz Liæwe Hærre
Hy ommers komt, om se allegærre
Toa rieugten yn it iepenbier
Ney het dat rieugt is wis, in wier,
In derrom moat min Him jaan ærre.

J. Althuysen.

# Dy Sân-in-nieogentigſte P S A L M E.

1.

NU de heagſte HEER' ſtiet to roer',
  Az Haed-rejinte, in ſtjoer'
Oer 't wirck fenne heel' Natuwre,
Iz 't all' yn ſjong-bly' nuwre.
  Nu 's de yerd' trog-blier in blier,
  Yn laeyts-wille, yn wol-tier';
Nu 's all' (trog See in ſânn'
Fenn' wrade of-ſchaete) Eylann'
  Yn ſeyn'-juwch', let in yer.

2.

  Ruwne om him wolck' ſwirck' ſwomm't,
  Dat him ynn' tjueſt're om momm't;
In (ô wond're'!) uwt dat tjueſt're
Gloar't ſijn gerjuechtheyts ljueſt're.
  Dear bleackt ſijn rjuechts glanze uwt
  Dear trog hy hecht'-feſt ſtuwt't
Sijn, oer-all'-troanen, Troan'.
Gleon' fjoer giet Him fore oon,
  Dat all' ſijn fijnn' fry-buwt't.

3.

  Sijn blix'me oer-ſjeacht't de heel' wrâd',
  Dy dwelmt, fen kjealtme, yz-kâd.
't Bergt' raent az waegs, waems Holt-ljea
Fen bopp'ne of ploffje, ynn' dol-Sea,
  Az 't HEERNE hird eanſicht-ſoer
  Jearme oon-grijmm't grauw in ſtjoer:
d' HEER' dy d' wrâd fet in klaeyt,
In, az ynn' knieren draeyt,
  Fenne oon-fangge, oer oon oer'.

4.

Salm' de hijmm'len kundg'je uwt sijnn
Gloed' gouwn' gerjuechtheyts schijn',
Wier uwt d'ljue, loayts-ljeacht, leere
d'Gleon'-gloar'-glanz' fen Goads eere.
Jæ moatte all schamm'rea stean
Dy bijlld'ne eer-tjienste oon-dwaen',
In pochje op de OEsgod'-pop'.
Buwg', bock', dol-duwckje yn dopp',
O goaden for Goads Trean'.

5.

Dit wicht'-Wird (ney bejeart')
Het Zion blier oon-heard:
Dy Goad'-sill'g' Frouwne-raeye,
Fen Juwdæ Doagt'ren, baeyde
Ynne hymmelsch' swieterny',
Asse, ynn' herts-oertinst', bly
Uwt jon wirds swiet-wiet diep't
Jon oord'lens on-gruwn' djiept'.
O witt'nisse oer wirdy'!

6.

O Allerheagste oer-HEER'!
Jon heechheyte het nin keer',
Mar giet (ô heachheyts-Sinne!)
Oere alle Yerdz om-gong' hinne.
Het aern' Goad'-preall'-Namm' bruwck't,
Djiep, for jon heaght', dol-duwck't:
Jon heachheyt' buwcket dol,
Het heag, nog heag-moed', swol,
'T Heag' wirt, nog jon heagt', snuwck't.

7.

Trouw' fromm' ljeafhabbers Goads
(Oppe HEER' festge, az opp' Roatf')

Litt'

Litt' litte yn wol-dwaan blijckje
Dat jiemme' fen 't kwea werz-wijckje.
d'HEER tjocht sijn gunst'-genoat'
Uwtt' schoer-sjeack'-neyll-kloer'-poat,
Uwtt' kners-knijpp'-knoarr'-kneag' tann',
Uwtt' goadleaz' schelmsch' moard'-hann'
Dy dolckjet ney sijn stroat'.

8.

Uwt uwnck het de HEERE him teyn'.
Dear boppa wirt Goads seyn'
Oere oprjuecht' rom uwt spried'ge;
Him wirt ljeachts glanz'-will sied'gje.
Dit lock, spoed', wol-feart' sied
Eynling' de oprjuechte yn-mie't.
Wezz' bly rjuechtfird'ge ljue.
Lof-sjong de HEERE, yn herts-njue.
Sijn Heyl'gheyte huwgg'tanck bied'.

G. Japix.

# Dy Agt-in-nieogentigste PSALME.

1.

SYong ien ny liet for Goad uwz Hærre,
Want Hy die wonder dizze stuwn,
Zyn heylge ærm fol kræft, in ærre,
Zyn rieugterhân het Him heyl juwn,
Dy Hærre het zyn heyl forklærre,
Oon alle lieuwe fin ruwnom,
Hy het zyn rieugten allegærre
Ontditzen for it Heydendom.

2.

Hy wier yndagtig yn dy dæggen
Zyn goetheyt, in zyn wierheyt blæt,
Oon Israels huwz, wyl 't Goads heyl zæggen;
Al d'eynen fin dy ierde græt.
Juwchje uwz Hærre Goad hyer boppe
Duw hielle ierde âd, in jong,
Wol mey eltzoor fin freugde uwtroppe,
Syong bly for Him, ja Psalmen syong,

3.

Psalmsyong dy Heer fin freugd oerstyæalpe
Mey harpe, in stimme fin gesang,
Wol mey trompetten æk uwtgyæalpe
Zyn lôf, in mey basuwnnen klang.
Gæn for uwz Keuning juwchjend hinne,
Dy grætte zee dy bruwzje fry,
Dy wrâd æk in dy der yn binne,
Dy wæzze dog fin harten bly.

4.

Dat dy rawieren mey har hânnen
Luwd klappe, dat min 't hærre mey,
Dat toa gelyk dy berg, in lânnen;
Æk freugd bydrieuwe dey oon dey,
For 't ænzigt fin uwz Liæwe Hærre,
Dy komt, om d' ierde rieugt toa jaan,
Hy zil dy lieuwe allegærre
Rieugtfurdig rieugte ney har dwaan.

J. Althuysen.

# Dy Nieogen-in-nieogentigste PSALME.

1.

GOad, dy lôf komt toa, Dy riggærrit zoa,
Dat it minsche buwn, Trijend wurd byfuwn,
Tusschen Cherubyn Zit dy Heere yn,
Dy wrâd, in ierde dy Dy schodje har nuw fry.

2.

Goad dy Hær is græt Binnen Zions stæt,
Ja dy Heer is hæg, Boppe al 't folk om læg,
Dat Jens namme dân Fræslyk is yn 't Lân,
Ja heylig, græt, in schoon Nuw pryezze wurt fortoon.

3.

In dy kræft der by Fin dy Keuning, dy
Wis it rieugt liæf het, Fæst hab Y Hær zet,
Billikheyt mey ien Æk yn Japik dien,
Ja fin tigt by, in fier Al het rieugt is, in wier.

4.

Forhef nuw yn top Goad uwz Hærre op,
Mey luwd klær, in schel, In buwg jimme del
Mey Lôf pryez, in tank For 's Hægstens futbank,
Want, heylig is dy Hær! Jaan! jaan Him dan dês ær!

5.

Moses waard byfuwn Ónder 't Priester buwn,
In Aaron mey, Samuël der ney
Rôp mey oorre meer Toa uwz Goad, in Heer,
Har roppen fin om læg, Forhærd Hy fin om hæg.

6.

Hy spriek, in Hy zey Toa har dey oon dey,
Yn ien pyler fin Hymmel wolkens, in
's Hægstens wurd, in wet Habbe's klær, in net
Doa hâdden, in it buwn Ynsettingen har juwn.

7.

Y O Hærre, dy Uwz Goad binne Y
Hab Jou toa har kærd In har æk forhærd,
Ja forjuwn mey ien 't Kwæ fin har bygien
Hoawol æk dwaande faak Oer har kwæ dieden wraak.

8.

Pryezje hef yn top Goad uwz Hærre op;
In buwg jimme fry For syn berge, dy
Mey zyn heyligheyt Heel byditzen leyt,
Goad ommers Goad uwz Hær! Is heylig dat is klær.

J. Althuysen.

# Dy Hôndertste PSALME.

1.

DUw heelle ierde juwchje fry
In tyenje Goad uwz Hærre bly,
Kom âllegærre âd in jong
Nuw for zyn ænschyn mey gesyong.

2.

Wit, dat dy Hærre Goad is, Hy
Het uwz formærre, in næt wy,
Wy wurde 's Hægstens folk bytiuwn,
In schiepkes fin zyn weyde, in gruwn.

3.

Gæn toa zyn porten yn mey lôf,
In mey lôf ſyong yn Syn forhôf,
Læuw Him, in pryezje 's Hægſtens dwaan;
Wol oon Syn namme ærre jaan.

4.

Want Goad is Goed æk dey oon dey,
Syn goedheyt iewig in hyer ney,
Syn trouwe is zoa ney, as foor
Fin 't ien geſlagte toa oon 't oor.

J. Althuyſen.

# Dy Hôndert-in-eerſte P S A L M E.

1.

IK zil, ik wol, op op myn Liæwe tonge
Fin goedertierentheyt, in æk fin rieugt opſyonge;
Jou zil ik ſyonge Pſalmen brauw in ſchoon
O Hær fortoon!

2.

'k Zil mey forſtân for alle lieuw har æggen
Nuw wânnelje yn dy oprieugte wæggen,
Wanneer zil Y toa my wer komme, 'k bouw
O Heer op Jou!

3.

'k Zil yn myn huwz oprieugt fin hart gæn hinne
Ik zil nin ſtik fin Belial byginne,
Nog ſtelle for myn æg, ik haatje 't dwaan
Fin dy har jaan.

4. Ney

4.

Ney ôffal dat zil my næt ligt bykruwppe,
't Forkærde hart dat zil fin my wey fluwppe,
Ik zil dy kwæde finne deugd ontblæt,
Æk kinne næt.

5.

'k Zil har, dy fin har neyften kwællyk fprekke,
Fordylgje, 'k zil my oon dy trotze wrekke,
Ik zil him næt formeye, dy hyer hæg
Is fin it æg.

6.

Op trouwe lieuw fil Ik myn æg gæn litte
Yn 't Lân, dat Joa by my fil blieuwe, in fitte,
Hy zil my tyenje, dy hyer dey oon dey
Is rieugt fin wey.

7.

Al dy hyer kwæ bydriegery bydrieuwe
Zille yn myn huwz næt winje, in næt blieuwe,
Dy leugens fprekt zil for myn æg næt ftæn
Mar kort forgæn.

8.

'k Zil alle moarnen, dy'er meye komme,
Fordylgje dy Goadlæze, in onfromme,
Om uwt Goads Stæd, dy onrieugt dwaan, hyer ney
Toa jeyen wey.

J. Althuyfen.

# Dy Hôndert-in-twade P S A L M E.

*Ien bæ fin ien fordruwkte, as hy oerstyealpt is, in zyn klægte uwtstirt bet for 't ænsigt fin dy Harre.*

1.

O Heer hark myn bæ ney dizzen,
Let op myn gerop in ziffen,
  Håd Jens ænsigt, wylt ik ly
  Dôgs toa schuwlle næt for my,
Nyeg in buwgje dôgs Jens ærren,
Om my fryeonlyk oon toa hærren,
As ik yn bynaude dæggen
Ruwnom bin omheynd mey plæggen.

2.

As ik kom toa Jou toa roppen,
Hær my håstig dan fin boppen,
  Want myn dæggen, tyed, in stuwn
  Binne as dy riek fordwuwn,
In myn torre schonken binne
As ien baarnde hurd lâns hinne,
Ja myn hart fin druwck trog borre
Is forslein, in heel fortorre,

3.

As it gærs, zoa dat by rytten
Ik forgeet myn bræ toa ytten,
  Myn gebiente kleeft æk fæst
  Oon myn flæsch fin al dy læst
For my byney næt toa hurden,
'k Bin allyk ien Rierdomp wurden,
'k Gæn fin ængst for eltz toa schuwlle,
Zoa 't yn 't wyld dogt ien Stien-uwlle.

4. Om

4.

Om dy plægen, dy my reytze,
Hab ik ſliep næt, mar ik weytze,
'k Bin fol plæggen boſck by boſck,
As op 't tek ien ienſim moſck,
Al myn ſyene æk jyette
Dwaan my ſmaad oon oerre myette,
Al dy dey, dy tyen my bærre
Swarre by my allegærre,

5.

Want as bræ (: wa zoe næt gryezze!)
Iet ik ieſche toa myn ſpyezze,
In forming myn drank al wey
Æk mey trienen alle dey,
Fin Jou grætte gramſchips hyette,
Dy my druwckket oerre myette,
Want Y habbe my oplitzen,
Mar wer delſtaat, in forbritzen;

6.

As ien ôfgænd ſchâd zoa binne
Al myn dægen, 'k bin trog hinne
Tor as gærs, dat lang ôffneyn
Yn dy Zinne op 't fyeld het leyn,
Mar Hær fin Jou mey min ſchrieuwe
Y, Y bin 't, dy iewig blieuwe,
Jens gedagtenis wurt agte
Fin geſlagte toa geſlagte.

8.

'k Wit, 't is Jens byſluwt in wille,
Dat Y Hærre opſtæn zille,
In oer Zion ſille dwaan
Ien æg fin ontferming ſlaan,

Wan

Want dy tyed, dat Y har wolle
Ginstig wæze ney zoa folle
  Lyen, dy is nuw oonbritzen,
  Dy tyed fin Jou sels byspritzen:

8.

Want Jens feynten habbe Hærre
Ien byhæggen allegærre
  Oon har stienen, oon har gruwz
  Æk meylyen bye ruwz.
't Heydens folk, by ien forgærre,
Zil uwz Heer dan freesje, in ærre,
In Jens heerlykheyt der boppe
Al dy Keuningen uwtroppe:

9.

As Goad noyt fin kræft ontstitzen
Zion habbe zil oplitzen,
  In forschynd zil wæzze bly
  Yn zyn heerlykheyt der by,
As Hy Him zil weyne hinne
Toa it bæ fin har, dy binne
Heel ontblæt, in næken zitte,
In nog ried, nog uwtkomst witte:

10.

As Hy næt zil der toa boppe
Har forsmaadje, as joa roppe,
  Dit dan fin uwz Goad bydræun
  Zil æk wurde wol byschræun
For 't neyfolgende geslagte,
Goad zil wurde ærre, in agte
Fin it folk, dat fin uwz Hærre
Wurde zil hyer ney formærre.

11.

Om dat Hy fin uwt dy hægte
Fin zyn Heyligdom yn lægte
  Del het zyoen, in om dat Hy
  Uwt zyn Hymmelsck huwz op dy
Ierde syoen zil habbe, om 't bærren
Fin dy finsene oon toa hærren,
Dy fæst fleugte, om toa byfryen
Dy dæds bern uwt al har lyen.

12.

Op dat men op Zions stryette
's Hægstens namme breed uwtmyette,
  In fortelle, dat min Him
  Lôf jaan yn Jerusalim,
As it folk zil toa Goads ærre
Wurde by eltzoor forgærre,
Æk dy grætte Keuningryken
Him toa tyenjen toa gelyken.

13.

Hy het al myn kræft deldruwkke
Op dy wey, in my forbuwkke,
  Ja myn dæggen, læuw it fry,
  Æk forkorte nog der by,
'k Zey myn Goad nim trog Jens plæggen
My yn 't midden fin myn dæggen
Dôgs næt wey, Jens jyerren binne
Fin 't ien folk toa 't oorre hinne.

14.

Y habbe yn forlynne stuwnne
d'Yerde trog Jens kræft fæst gruwnne;
  In dy Hymmels binne klær
  Æk 't wurk fin Jens hânnen Hær!

Trog Jens grætte kræft formærre,
Mar dy zille allegærre
Wer forgæn, in heel fordrieuwe,
Mar Y zille ſtænde blieuwe.

15.

Ik wit, dat Joa ney Jens wille
As dy klæn forâdje zille,
In Y Hær (: wa zoe 't oors dwaan? :)
Zille har ien forooring jaan,
As ien klaying næunke rytten
Trog it dragen wurt forſlytten,
In joa zille allegærre
Heel foroorre wæzze Hærre.

16.

Mar Y binne altydt dy zelle,
Nimmen kin Jens jyerren telle,
Want dy habbe nin bygin,
In Joa kry'er eyn noyt fin,
Jens berns ſeynten, dy Jou tyinje,
Zille allegærre winje,
In har zied toa iew'ge dæggen
Æk byſeſtge for Jens æggen.

J. Althuyſen.

# Dy Hôndert-in-tredde PSALME.

*Ien Pſalme Dâvids.*

1.

LOf-ſjong, mijn ſiel, lof-ſjong uwz ljeave HEERE,
O hert, ô herte-gruwn' ſjong tank in eere
Sijn heylge Namme, al het iz binne my.

Lof-sjong mijn siel, him dy dy 't swiette oer-reyne,
Trog wolfert', goe op goe-died', seyne op seyne',
Forjit dy nin, mar mirsseljese yn Dy.

2.

Hy schinst dy quijt all' on-rjuecht' wird in diede,
Dy fen elk oor', dijn God in dy oors, schiede.
Hy heeljet al dyn sjochte in smertigheyt.
Hy het dyn libben 't Græfs fordear onthelle.
Hy het dyn holle om-kroone. O wa schoe telle
Oer dy sijn on-gruwn' djiep' barmhertigheyt.

3.

Hy het mey swiet', mey djoer oer-wirdde goeden
Dyn muwlle proppe in fed mecke, yn oerfloeden,
Wier trog, allyk in Eern', forny 't dijn jeugd
Hy iz de Heer dy eerne, dy rjuecht rjuechte
Oer 't rjuecht dat wirt, trog onrjuechts twange oerfjuechte;
O sill'ge deugd! ô wirdde hymmel-deugd!

4.

Hy het trog Mosis, sijn trouw' tjiener, litten
Sijn wird, sijn wey, sijn wetten dwaan toa witten
Oon Israël, sijn folk, fen team' to team',
Hy iz barmhertig, frjuenlijck, fest, goe-diedig,
Hy iz to toarn' loom, traeg in lang-beriedig;
Hy iz salm-mijldheyts-steez-oon-fruchtb're-Beam'.

5.

In grijpt hy twist, dy schil naet oer-lang doerje,
Sijn frjuenlijck hert kin toarn' naet lang berouwje,
Want hy naet lang dy hietten yn hem fet.
Hy sil, mey uwz ney suwn'-Wirdy', naet hannelje
Nogg' ney 't wy onrjuecht, krom in oef-weysch wannelje
Sil hy uwz naet forjildje al t'onberet.

6.

Want, ô so heag az Hymmels ruwnne oer-ruwnne
Draeyt boppe d'yerd', weyn 't boppe wetters gruwne,
So heag forheag't hy sijn goetierlijckheyd,
Oer dy him freezj'e. O so fier Sinne op-klieuwen
Yn 't east fen 't west scheelt, het hy, yn 't fordrieuwen,
't Dwerz paed fen uwz kromm' miz-gong uwz ontleyd.

7.

Ho djiep eack aerne in bern'-mijld-ljeazend' Ader
Eyn bern to herte giet, uwz Al-behader
Tjocht eynleaz meer, sijn Freezers djiep to hert'.
Hy wit, hy wit het meytsel-wirck wy binne,
Moude, yessche, yerd, stof, sân dat licht stuwt dear hinne;
In liemen fet dat ringen britsen wirt.

8.

Allijck it gerz so binne uwz Minsche deagen,
Allijck it bloey-blomm' steart trog twierre-fleagen,
Allijck, blomm'-kirt, ford-fleande, iz Minsche tijd.
Komt mar oer him stjoer' on-waers grijmme stribbjen,
Dy bliest, az kersse, uwt, jeugds fjoer, glanzjen, libbjen;
So dat sijn pleats him, ja sijn tins, wirt quijt.

9.

Mar God schil sijn goetierlijck eag-weytst' weynje,
Oer dy him freezje, in dat schil nummers eynje.
Oer in oon berns-bern sijn gerjuechtigheyt.
Jerm' dy fen herten sijn forbuwn' bewearje,
In sijn befelne oer-koye in rjuecht befearje,
Om so to dwaen az hy uwz dear yn seyt.

10.

God het sijn Troon ynne Hijmmel heag befestige;
In al het iz wirt trog sijn lest belestige,

't Heel

'T Heele-Al buwgt for fijn Rijcx ontſjogb're roe.
Lof-ſjong God, Ing'len helden great yn kreften,
Dy ſteez-oon, oon fijn ker tjienſt-firdig jeften,
Om to rjuechtjen 't wird dat hy æ joe.

II.

Lof-ſjong God al fijn heyr-kreft great on-miett'ne,
Lof-ſjong God, dy æ tjienners Goads rjuecht hiett'ne,
Dy libbje, dwaene in eernje ney fijn wil.
Lof-ſjong God, al fijn wircken great in wond're,
Yn fijn on-eyn'-great herſch-pleats: Mar ynſond're
Mijn fiel, Lof-ſjong God, ſwy dy dogg' naet ſtil.

G. Japix.

# Dy Hôndert-in-fjouwerde PSALME.

I.

RIed' to, mijn fiel, tjog all' dyn kreften gear,
Lof-ſjong, meyts great, dy great' HEER' God, uwz Heer.
O Heer' uwz God, great binne Y, great buwtte eyne,
Glanz-gloarjend' Majeſteyte habbe Y oon-teyne.
Y binne yn 't ljeacht (ô wond're oer-wond're!) oerſchaed',
Yn 't ljeacht oer-ſchuwll', 't ljeacht iz jon teckne-klaed.
Y ſpriedje de hijmm'le-doecke uwt, ney eag-ſchijnne,
Az puwck-pearll' folle ontſâd'ne pronck-gordijnne.

2.

Dy fijn Oer-fealle oer-foald'ret mey weack wiet
Rin-wetter, dat, ho raen, az wulſt' feſt ſtiet.
Dy 't wolck'-ſwirck' to fijn weyn' bruwck't. Dy opp' wjuwcke
Fenn' wijnnen drieuwt, dy him, az hoars, fort-luwcke.
Hy makket fijn fill'ge Ing'len, wif-yn roer,
Sweef-gaeſten: fijn tjienſt-boden flamjend' fjoer.

Hy het de Yerd' fest'ge in, op eyn gruwn-stean', gruwne,
Jæ sil fen pleats forwriggelje 't nin stuwne.

3

Y hiene 't meye æf-gruwne, az klaed, oerstopp':
Dy wett'ren kleauwne oere heagste berge-topp',
Mar for jon hwd-rofte earjend' tong're-sizzen
Sluwp-sjoercken s' del, om for jon foet' to lizzen.
Da tille in stijcke elck' bergs ruwgge holle om heegh,
In 't wiet roan ring' ney 't for him hôl-gruwn' leeg.
Dear habbe Y 't peald ('t mey ruwz-bruwz-gruwzje in bromje)
It schil nat weer 't heele Yerdrijck gjealpt oer-schomje.

4.

't Rin-wiet liede in stjoere Y twissch' bergen trog,
Dat schelp're streamm'e so ringen red az 't mug,
Fen uwt-ljeaps dobb, ney 't wrâdz oer great See-becken.
Dear komt all' Djier, fen fjild in berg', toarst-brecken.
Dear huwz-hâd't 't bly' swiet' wiff' *Plomme*, onbeteamd,
Dear 't toereluerck tjylp'-tjoyt'tet twissche beamt.
Y lauwgje 't druwgg' bergje, uwt jon oer-feals wolck'ne
Doz wirt fen jon wircks frucht', de Yerd' sed, oer-molckne.

5.

Mey gerz, dat waegft in wreyd to beeste foet,
Mey kruwd in brea dat fore earm minsch' floeyt oer,
Mey wijn dy 't minsche hert, hertlijck bly, forhuwgget,
Mey Oolje dy him glanzjend' gled folhuwgget,
Mey brea, dat minsche lea, mey kreften, stijpp't.
Doz wirt Goads wolcke heag, beamt', mey sap, trog-sijpt,
Opp' Liban's, dear de HEER' Ced'r in Dehn' sahn set het,
Dear 't fleande op heal' lit, de Æbers kleppe op klet, klen

6.

d'Heag' berg'-kruwn', meye bakliewb're klipp'ne topp',
Dear wey'd' red' Hart wild'-ljeap-ink' Steenbocke op.
Ynn'

Ynn' rots-ftien, dy uwt môlde in fchoerd fen ljea iz,
't K'nijn hipp'le-wip't, dat, fen natuwre, blea iz.
Dy wijtte Moanne iz mey heag' fteat' bejuwn'
Om toa ftippjen, tijd, jier, dey, uwre in ftuwn',
Dy Sinn' mit prealle in ftriell' fo ftruys to fnuwckjen
In, rjuecht-ftuwns dol, yn See-fchoms wiet to duwckjen.

7.

Den faeyt dy kiell' near' Nacht (ney Sins oer-fchuwll')
Wier yn 't woaft' Djier', fen 't wâd, wipp't uwtt' reft kuwll'
'tWread' briefchjend' Lieuw'-jong bjealck't (al' twad moat trillje)
Oon jô, HEER', dat y fijn fchobfche yt-greagt' ftillje.
Az den weer 't ruwn-om gouwn' Sinne eag op-luwckt,
Oere yerde, all' 't nagt djoey-wijld ynn' fchuwl-kuwl duwckt.
Den tredt dy djier-haed-minfche uwt, ynn' moarn-ftuwne,
Om firdgjen 't yerd wircks bodd', oon' lette juwne.

8.

Jon wircken HEER', het binne f' miett'-leaz graet!
Ho glanzget yn dy falme jon wit'nifl' bleat!
Het habbe Y de yerd met fet in fwiet oerdauwge!
Het habbe Y mijld d' Wrâd mey jon goed lauwge!
Dy See, dy brie, great', wijde romme See,
Dear duwckt, ynn' djiept', dear djoeyt, lânz' ftranne in ree,
So folle 'er hanne Fifck, (wa fchoe fe ea fommje?)
Dy, lijts in great, dear njuencke elck oorme om-fwommje.

9.

Der drieuwe, fijllje in hobbelje great' Schyp,
d'Yerd-kleat ruwn-om; (d'Wijn 's jerm hoars, fpoare in fwyp')
Dy Wal-fifck' dear bliez-borttjende lavearret,
Dy jon hân falm', fo great fen bjealgh', formmearret.
Jæ toavje in eagje op jo, (ô oer all' Muwn'!)
Dat Y jearm' fpijzgje in fiedje, yn nolcke ftuwn',
't Foer gearje fe yn, az Y fe 'er mey mijld-diedgje,
Mey 't goe jon yp'ne oer-mijlde hân fe ea forfiedgje.

10. Schuwll't:

10.

Schuwll't jon quicke eag? jæ schrikje; alle amme het dien:
Jæ ſteärre in binne oon mâdde in tſæf forgien.
Seyne Y jon Gaeſt weer uwt' jæ wippje in woelje,
'tNy-ſchepp'ne det't bliere Yerds gelaet' kryoeljen.
Ho glanzget jon uwtnimm'ne prealle in eer!
Jæ wit ig, oerd' nog boerd': Dat Y den HEER',
Yn wille yn goe behaeg'. jon wirck bewâdde,
Oon-quickje, in to jon ſalm'-formeytſ', ſteande hâdde.

11.

Oon-ſchoagje' y de yerd'? de Yerd' rijzboſck't, læf-lef, blea,
Riere y 't bergte oon? riyk ſtoam'-ſnuwt trog bergts ljea.
Weytſje op, mijn ſiel, helje op, lof-pſalm'-ſjong de HEERE,
So lange ick amje, (ô 't tjienje uwz Heer God t'eere!)
Mijn oer-tins, herts oer-kôy, wird, luwd in liet,
Wez fen myn God, in 't wez my huynig-ſwiet,
O, mey 't mar to mijn Goads behaege uwt-tye,
(:O oer-ſill'g lot:) 'k ſil my, ynne HEER', forblye.

12.

O wiern' forwyll'ge all' ſuwners, az 't hearſt'-bled,
Dy, azze ontanckb're ſjild-baergge, ykel-ſed,
Nea op 's Heern' wirck, in tol-leaz' wol-diede achtje:
Jæ ſchille, az goad'-leaz' gruwle ondjier, forſmachtje.
Hâdde oon, hâdde oon, mijn ſiel, al weer in weer,
Lof-ſjong, lof-ſjong, mijn ſiel, ô lôf-ſjong de HEER',
Hâdd' mey m'oon, all' wrâdz ljue, yn lof-luwd janckjen
Om yvig de HEER', oer al ſijn wirck, to tanckjen.

G. Japix.




Dy

# Dy Hôndert-in-fijfde PSALME.

1.

LÆuw dôg! uwz Hærre Goad fin boppen;
In kom by ien, om oon toa roppen
Dy Hægftens namme jong, in âd,
In meytze trog dy heelle wrâd
Zyn grætte dieden iepenbier
Onder it folk fin heyn in fier.

2.

Syong Pfâlmen! fyong Him! fprek fin ôndren
Oondagtig æk fin al zyn wondren!
Roem jimme yn dy namme fin
Zyn heyligheyt, zoa folle eltz kin,
It hart fin har, dat wæzze blied,
Dy Goad trouw zieke t'aller tyed.

3.

Ey freegje ney Goad allerwægen,
In ney zyn fterkte alle dægen,
Ziek æk zyn ænzigt moon op moon;
Zyn wônderwurken tink der oon,
Dy Hy het wurke dey op dey,
Tink æk oon zyn oordielen mey.

4.

Jimme zied uwt Abrahams ftamme,
Dy rieugt fin Goads feynt draagt dy namme,
Æk Japiks bern fin Him wol ær
Uwtkard, Hy is uwz Goad in Hær,
Zyn oordiel giet op dizze ftuwn
Oer 't heelle ierdryk yn it ruwn.

5.

Dy Heer tinkt ney zyn wolbyhægen
Oon zyn forbuwn toa iew'ge dægen,
Oon 't trouwe wurd, dat Hy æk het
Fin d'âdde tyed ôf al yn zet,
Toa yn geslagten foor it ney,
Wier fin min tuwzen telle mey;

6.

Æk oon 't forbuwn fin Goad dy Hærre
By âds mey Abraham formærre,
In oon zyn eedt oon Isak dien,
Dy Hy oon Japik joeg mey ien,
Toa ien ynsetting, in forbuwn
Toa Israël toa iew'ge stuwn.

7.

Ik zil, spriek Goad, 't zil næt forlærje,
Oon jimme 't Lân Kanan forærje,
't Snoer fin jimme erfdeel, doa ze al
Ien byttje wiern nog mar yn tal,
Ja weynig minschen, læuw it fry,
In fræmd der yn 'er dan nog by.

8.

Ja wânnellen fin Lieuw toa Lieuwe,
In hien nin pletz, der joa koen blieuwe,
Fin 't iene Keuningryk wer fort
Ney oorre Lieuwe yn it kort,
Nin minsche liet Hy toa mey ien,
Dat joa har ônderdruwkking dien,

9.

Hy bystrafte æk om har wille
Keuningen, jimme, spriek Hy, alle

Myn

Myn gesalwde næt oondwaan,
Nog oyt æk jimme der ney jaan,
Dat myn Prophéten, dy myn ried
Forklærje, ienig kwæ byschied.

10.

Hy kaam æk fin zyn troon fin boppen
Ien honger yn it Lân toa roppen,
Dy stok fin bræ briek Hy der ney,
Hy zeyne ien minsche for har wey,
In Joseph waard forkoft for jyeld
Toa slaaf, dit wier zyn brurren schyeld.

11.

Min kaam him der op fæst toa zetten,
Mey hân in foet yn yser fletten
Toa dy tyed, dat zyn wurd kaam, het
Goads reden him troglottre net.
Dy Keuning zeyne om him toa slaan,
In kaam zyn fryheyt him toa jaan.

12.

Dy oer Ægyptens Lieuw riggerre
Dy zette Him doa toa ien Hærre,
In Hærscher oer zyn huwz, in goed,
Om al zyn Forsten græt fin moed
Toa bynnen ney zyn lust, in om
Toa lærren Lieuw fin ådderdom.

13.

Der ney tæg Israël doa hinne
Ney 't græt Ægypten, Japik winne
Doa æk as fræmd'ling yn Cams Lân,
In Hy die trog zyn kreft'ge hân
Zyn folk oonwaagsen stuwn op stuwn
Fry meer yn kræft as 't fyene buwn.

14.

Hy die har æk yn tal uwt dyen,
Fry folle meer, as har partyen,
Wâns hart Hy om toa kærren kaam;
Dat eltz fin har ien haat opnaam
Jin zyn Lieuw, dat joa listig mey
Zyn feynten hânlen dey oon dey.

15.

Hy hie op Mofes d'æggen weynne,
Zyn feynt dy wier't, dy Hy har zeyne,
In Aron, dy Hy nâm for kar,
Dy dien zyn teykens ônder har,
Zy wiern't, der wondéren mey ien
Yn 't grætte Lân fin Cham æk dien.

16.

Hy zeyne æk trog zyn wurd ien bieustre
Græt tyeusternis, dy 't Lân fortyeustre,
Joa, wiern zyn wurden, dy Hy zey
Doa næt werstribbig yn dy dey,
Hy makke 't wetter toa har fchæ,
Toa bloed, in sloeg har fisken dæ.

17.

Har Lân brogt frosken fort, dy fluwppen
Yn 's Keunings kæmmer, der joa kruwppen
Yn oerfloet, Hy spriek, in der kaam
Oor ongedierte, min fornaam,
Æk luyzen yn har heelle Lân,
Har plæggen woegfen hân oer hân.

18.

Har reyn kaam Hy toa heyl toa meytzen;
Ien glieon fyoer kaam har Lân toa reytzen,

Har

Har wynstok sloeg Hy yn it kort,
Har fyegebæm dy gyng æk fort,
't Gebæmt, dat yn har Lân waard fuwn,
Dat briek, in luwk Hy uwtte gruwn.

19.

Hy spriek, wier op Sprinkhoarnen kaamen,
In kevers, dy joa straks fornaamen,
Zoa tyuwk yn tel, as zied, in zân,
Dy ietten al it kruwd yn 't Lân
Ja slynden yn har maag in rop
Dy frugt fin har Lânsdouwe op.

20.

Der ney forsloeg dy Opper Hærre
Æk dy eerstberne allegærre
Yn 't Lân, dy eerstelingen fin
Har kræften, dat 'er blæuwen nin;
In fierde har der ney doa uwt
Mey sulver, goud, in grætte buwt.

21.

Der wier nin ônder har dy strofle,
Of foel, of sluwg dy wey lâns tofsle,
Ægyptenlân dat wier dy tyed,
Doa joa uwttæggen, bieustre blyed,
Want fin zyn wurden waarden's kel,
Ien schrik wier op har fallen del.

22.

Hy spraatte ien wolke uwt toa ien tekken;
Om har by dey mey toa bydekken,
Ien fyoer, dat nagts wier toa ien lyægt,
Ja bææn, Hy die mey ien flyægt
Doa kwakkels kommen op har bæ,
Hy joeg har toa ytten hymmels bræ.

23.

Hy iepne ien stienrots for har æggen
Der wetters by de bult uwtslæggen,
Dy gyngen ruwnom heyn in fier
Trog 't torre Lân, as ien rawier,
Want Hy togt oon Syn wurd yn 't eyn
Oon Abraham Syn feynt toa zeyn.

24.

Zoa kaam Hy zyn folk toa byfryen,
In fierde har zoa uwt har lyen,
Mey blyetschip zoa wol âd as jong,
In zyn uwtkarde mey gesjong,
In joeg har 't Lân, dat wier ruwnom
Bywinne trog it Heydendom.

25.

Zoa datze yn erfenis bezieten
Dy arbeyd der dy lieuw neylieten,
Op dat joa mey eltzoor yn 't ruwn
Zoen onderhâdde Syn forbuwn,
In joa bywarje zoen zyn wet,
Dy fin Him zelver wier yset.

J. Althuysen.

## Dy Hôndert-in-segste PSALME.

1.

Min pryezje Goad uwz Hærte fry,
Want Hy is ommers goed, der by
Zil æk zyn goedheyd iewig blieuwe;
Wa zil dy Hægstens kræften græt

Uwt

Uwt sprekke? wa zil hyer byschrieuwe
Zyn lôf? wa is der toa yn stæt?

2.

Wolzillig bin joa t'aller stuwn!
Dy hâdde 't rieugt fin zyn forbuwn;
Dy rieugt, in wol dogt alle dæggen,
Tink Hær myn Goad! ey tink oon my?
Toa Jou folk ney it wolbyhæggen,
Byziek my mey Jens heyl der by!

3.

Op dat ik 't goed oonscheagje mey
Fin Jou forkarde Lieuw hyer ney,
Op dat ik my æk mey forhuwgge
Mey blyedschip, wier mey t'aller tyed:
Jens folk mey blyed is, in fornuwgge,
In roem my yn Jens erfdiel blyed.

4.

Wy habbe Hær tyen Jou misdien,
Wy, in uwz Heyten æk mey ien,
Wy habbe lâns Jens pâd næt wânle,
Forkærd, in bryk wier al uwz dwaan,
Wy habbe gruwlyk Goadlæz hânle,
Het Y zeyn woen wy næt omjaan.

5.

Uwz Heyten yn Ægypten græt
Dy letten op Jens wôndren næt,
Jens goetheyt græt, in ongemetten
Bytogten joa næt, nee O! nee,
Mar hien Jens dieden gau forgetten,
In wiern werstribbig oonne zee.

6. Mar

6.

Mar om zyn namme makke Hy
Har (schien joa 't næt fortyennen) fry,
Om zoa zyn kræft bykint toa meytzen,
Hy schold dy zee, hoaze æk mogt flæn,
Dat joa yn 't kort kaam druwg toa reytzen,
In dieze trogge ôfgruwnnen gæn,

7.

Allyk as trog 't forwoaftge Lân,
Hy redde har æk uwt dy hân
Fin al har haters, in partyen,
Dy wetters brogten har oer ftyoer,
Joa rekken der trog yn it lyen,
In nimmen fin har blæuw 'er oer.

8.

Doa læuwdenze oon zyn wurden, dy
Hy fpritzen hie, in zongen bly
Zyn lôf, dog hien wer kort forgetten
Zyn wurken, in woen ney zyn ried
Næt wagtje, by Him fæft byfletten,
Mar zuwnigen mey wurd, in died.

9.

Joa waarden zoa wol jong as âd
Byluft mey luft yn 't wylde wâd,
Der kaammen joa Goad toa forfieken,
Doa joeg Hy har trog zyn byftyoer
Wier har byjærtens ney uwtftriekken,
Mar zeyne har zielen torheyt oer.

10.

Joa wierne nyedig dey op dey
Op Mofes, in Äärôn mey,
Wyl 't leger wier yn dy woaftyne,

Der

Der ney die him doa 't ierdryk op
Dat Dathan yn it kort forslynne,
In æk oerstiealpe Abirams trop.

11.

Ien barnind fyoer kaam uwtte gruwn,
Ien flamme stiek yn brân har buwn,
Om Horeb wiekenz fin uwz Hærre,
Der makken joa ien kæl, der ney
Der buwgden joa har allegærre
Doa for ien getten byeld mar wey.

12.

In joa foroorren, læuw it fry,
Har ærre mey ien okse, dy
Gærs yt yn 't Lân, in joa forgætten
Goad, dy har Heylân wier mey ien,
Dy grætte dingen yn Chams Stætten,
In wondren oonne Zee hie dien.

13.

Doz spriek Hy, dat Hy trog zyn hân
Har zoe fordyelgje yn dat Lân,
Zoa Moses næt for har hie spritzen,
Zoa hy næt yn dy schur hie stien,
In zoa zyn gramschip, hyet ontstitzen,
Fin Isrel hie ôfkeeren dien,

14.

Dat Goad dy Hærre mey eltzoor
Har allegærre næt fordoor
It Lân forsmaadenz fin dy Hærre
Har toazeyn, læuwden næt oon Him;
Mar murmurærren allegærre
In hærden næt ney 's Hægstens stim.

15.

Doz ſtiek Hy zyn hân tyen har op
In ſwarde, dat Hy kop for kop
Har zoe fordyelgje yn dy woeſtyne,
In dat Hy onder 't Heydendom
Har Ziedt æk ney har zoe forſlyne,
In ſtruyez' trog it Lân ruwnom;

16.

Æk kopplen joa har toa har læſt
Oon Baäl Peors Ofgoad fæſt,
Dæds offer habbez' toa ytten wægge,
In makken Goad trog har dwaan kwæ,
Zoa dat die ônder har dy plægge
Ien grætte ynbreuk toa har ſchæ.

17.

Der ney is Pinehas opſtien,
In het rieugt yn Goads namme dien,
Wier trog dy plæge waard ôfbritzen,
In dit het him doa æk der ney
Fin bern toa bern toa rieugt forſtritzen,
Toa yn dy iewigheyt al wey.

18.

Joa makken Him æk toa har ſchæ
Oon dat twiſtwetter bieuſtre kwæ,
In Moſes moaſte om har lye,
Want doa joa Him forbitt're hien,
Het Hy, der Hy oors moaſte ſwye,
Yn 't praat him onbytogt misgien.

19.

Dy lieuw, der Goad har zels zeyn hie,
Fordylgen joa næt ney zyn rie,
Mar joa formingden har yn 't ſnode

Mey

Mey 't Heydens folk, in dien allyk
As joa, joa tyennen har Ofgoden,
Dy waarden har dôa zoa ien ſtryk,

20.

Æk offre dôa nog dizze trop
Har berntjes oone dyewel op,
In habbe ontſchieldig bloed uwtſtirte,
'T Bloed fin har berntjes, dat joa dy
Ofgoden fin Kanan yn 't kirte
Opôffre habbe myld, in bly.

21.

Zoa dat trog dy bloetſchielden 't Lân
Ontheyl'ge waarde hân oer hân,
Joa habbe har æk allegærre
Ontreyn'ge trog har wurk onfrom,
Joa habbe mey eltzoor hoerærre
Trog al har dieden falsk in krom;

Doz is Goads gramſchip, læuw it fry,
Ontſtitzen tyen zyn folk, in Hy
Hie oon zyn erfdiel ien ôfgryezen,
Hy joegze toa har ſchæde, in ſchân,
Om dat joa Him nin eer bywyezen,
Yn 't zuwnnig Heydens folk har hân.

23.

Joa habbe for har haters buwkt,
Har fyene habbe har fordruwkt,
Onder har hân bin joa forlægge,
Hy redde har wer mennig ſtuwn,
Schient dat har oerkaam menning plægge,
Het Hy har loekwol help wer juwn;

 24. Dôg-

24.

Dôgs tergen joa Him trog har ried,
In waarden uwttard mey har ziedt,
Trog 't onrieugt, dat joa wurke hiene,
Loekwol zæg Hy har ængst dy stuwn,
As Hy har guwzjen, dat joa diene,
Oonhærde, in togt oon zyn forbuwn

25.

Toa best fin har yn dizze stæt,
In 't roude Him om zyn goetheyt græt,
Doz joeg Hy har wer ginst toa kryen
For 't æg fin dy har finzen hien,
Forloz uwz Heer! dogs uwt uwz lyen,
Forgærje Y uwz æk mey ien

26.

Uwt al dy Heydens, op dat wy
Jens heylge namme pryezje bly,
In roemje uwz yn Jens lôfer hey
[illegible], al 't folk sprek toa zyn ærre
Amen Hallelu-Jah al wey.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert in-sânde PSALME.

1.

LÆuw Goad dôgs alle Lieuwe!
Want goed is ommers Hy,
Zyn goedtheit dy zil blieuwe
Yn iewigheyt uwz by,

Dat

Dat zoks nuw ier, in let
Uwtroppe yn alle Lânnen,
Dy Goads kræft litzen het
Uwt har partyens hânnen,

2.

In dy Hy het forgærre
Fin ruwnom uwt it Lân,
Dy Æst, West, Noorden hærre,
In æk fin dy Zee strân,
Dy dwaalden yn ien wey
Fin ien wylde woestyne,
In koen by nagt nog dey,
Nin stædt toa wenning fynne.

3.

Joa moasten allegærre,
Fin toarst, in honger kweld,
Byney forsmachtje, in stærre,
Har ziele wierd ontsteld,
Mar roppende yn dy
Bynautheyt, dy joa hiene,
Toa Goad, stoe Hy har by,
In kaam har help forliene.

4.

Op ien wey rieugt lâns hinne
Der laatte har dy Hær
Op dat joa zoen byrinne
Ien Stæd toa wenning klær,
Lit har dan ney in foor
Zyn goetheyt ær bywyezje
Zyn wurken mey eltzoor
For minsche bern hæg pryezje;

5.

Want dy fortoarste zielen
  Het Hy zæd drinken dien,
Hy joeg æk miel op mielen
  Zyn goed, dy honger hien,
  Har, yn 't tyeuster byduwn,
In yn dæds schâd byditzen
  Mey druwk, in yser buwn,
Het Hy dêr wer uwtlitzen;

6.

Om dat joa 's Hægstens wetten
  Werstribben, heel forhurd,
Dy ried, fin Him bysletten,
  Forsmytten habbe onwurd,
  Derrom het Hy har hart
Mey swierigheyt oerstielpe,
  Joa stroffle'n toa har smart,
In nimmen koe har helpe;

7.

Mar roppende oon dy Hærre
  Yn har bynaude tyed,
Holp Hy har allegærre
  Wer uwt har ængst, in stryed,
  Hy luwk ney winsk in wâd
Har trog zyn kræftge hânnen
  Uwt 't tyeuster, in dæds schâd,
In Hy forbriek har bânnen.

8.

Lit har Goad lôf bywyezje
  For zyn gunst yn it tuwn,
Lit har zyn wondren pryezje
  For 't heelle minsche buwn,

Want

Want Hy briek dorren wey,
Fin klærre koper makke,
Dy yfre fchortels mey
Het Hy yn ftikken hakke.

9.

Dy zotte yn gekke Lieuwe
Dy wurde yn it eyn
Om 't kwæ dat joa bydrieuwe
Mey fwiere plægen fleyn,
Joa gryezzen yn har hart
Fin alle koftle fpyezze,
In wierne yn græte fmart
Toa oon dæds porten wyeze.

10.

Mar roppende oon dy Hærre
Yn har bynaude tyed
Holp Hy har allegærre
Wer uwt har ængft, in ftryed,
Hy zeyne Zyn wurd fort,
In helle æk har wuwnnen,
Hy loek har yn it kort
Uwt kuwllen dyep fin gruwnnen.

11.

Lit har Goad lôf bywyezje
For zyn ginft yn it ruwn,
Lit har zyn wondren pryezje
For 't heelle minfche-buwn
In litze âd, in jong
Lôf offer Him bytelje,
In litze mey gefyong
Zyn wurk in dwaan forhelje.

12.

Joa, dy mey schippen farre
Toa Zee, in hândel dwaan
Op grætte wetters barre
For waaren jyeld, of jaan,
Dy syænne mey forstân,
Dy habbe klær bymurken
Zoa wol op Zee, as Lân
Dy Hægstens wonderwurken.

13.

Hy dogt, komt hy toa sprekken,
Ien storrem wyn opstæn,
Dy dogt dy barren brekken,
Dat joa om hæg opflæn,
Joa ryezje Hymmelhæg,
Joa falle yn dy ôfgruwnnen,
Har ziel fol ængst, om læg;
Raant wey yn zokke stuwnnen,

14.

Joa gænne dousjend hinne,
Eltz slingert, in forschynd,
As lieuw, dy dronken binne,
Har wysheyt wurt forslynd
Mar roppende yn dy
Bynauwtheyt, dy joa hiene
Toa Goad, stoe Hy har by,
In kaam har help forliene.

15.

Dy stormen, in onwaaren
Komt Hy stil stæn toa dwaan,
Zoa dat yn 't kort har baaren
Har ney stilswyen jaan,
Dit zyænnez' oon mey nogt,
Om dat Joa stille binne,

In

In om dat Hy har brogt
Toa har winsk haven hinne.

16.

Lit har Goad lôf bywyezje
For zyn ginst yn it ruwn,
Lit har zyn wôndren pryezje
For 't heelle minsche buwn,
In Him forhægje bly,
Der fromme lieuw forgærje
Yn d' Âdftens ftoel, der by
Zyn roem, in lôf forklærje.

17.

Hy ftelt toa ien woeftyne
Rawieren trog zyn hân,
Der min oors wetters fynne,
Æk toa ien toarftig Lân;
It frugtbaar Lân dogt Hy
Toa zâtte gruwn forkærre
Om dy boosheyt fin dy,
Dy der yn wenje, in hærre.

18.

Hy ftelt dy woafte Lânnen
Wer toa ien wetterpoel,
In æk dy torre ftrânnen
Toa wettertogten koel:
Dy bin mey honger kweld
Dy dogt Hy der æk winjen,
Joa bouwe ien Stæd brauw fteld,
Om toa winning toa tyinjen.

19.

Joa ziedje, in joa ploeije
It fyeld, joa zette oon

Wynstokken, dy brauw groeije,
In frugt fortbringe schoon,
Hy jout har zeyne op zeyn,
Zoa datze buwtten hinder
Ien bulte wurde yn 't eyn,
't Fee wurt trog Him næt minder:

20.

Der ney wer (is 't nin wonder!)
Forlytzje's, reytze dæ,
Der komme folle t'onder
Trog droefheyt, druwk, in kwæ;
Hy stirt foragting uwt
Oer har, dy Prinsen binne,
Joa moatte yn 't eyn bysluwt
Yn 't woaste Lân omrinne:

21.

Mar Hy jout help toa kryen
Oon dy næddruftig is,
Dy brengt Hy uwt it lyen,
Uwt druwk, in tyeusternis
Yn ien hæg huwz, der 't fry
In feilig is toa rinnen,
As kudden makket Hy
Æk nog dy huwzgesinnen.

22.

d'Oprieugte zyænt, in jaanne
Ney blydschip har derrom,
Mar al, dy onrieugt dwaanne,
Dy hâdde har stil in stom.
Wa wyez is yn it Lân
Wol hyer zyn hart opzette,
In datze mey forstân
Op 's Hægstens goetheyt lette.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-âgfte PSALME.

1.

O Goad! myn toaflægt yn dy need!
Myn hart is, om toa fyongen reed,
'k Zil Pfalmen zyonge æk myn ær,
Weyts op! nuw luwt in harp, ftæn klær!
'k Zil, as 't bygint toa daagjen blier,
Opweytze yn dy moarntyed ier
Ik zil Jou lôf by âd, in jonge,
Ja by eltz ien mey blyedfchip fyonge.

2.

Want Heer Jens goetheyt zykker næt
Nôg toa wirdærjen dy is græt
In rikt boppe al dy Hymmels fier,
Jens wierheyt dy is iepenbier
Toa oon it hægfte wolke buwn,
Forhef O Goad! Jou dizze ftûwn
Boppe al dy Hymmels, dat Jens ærre
Oer 't heelle ierdryk wurt forklærre.

3.

Op dat Jens folk, op dat al dy,
Dy Jou lyæf habbe, wurde fry,
Jaan heyl Heer trog Jens rieugterhân,
Forhær uwz bæ, in fparje 't Lân,
Goad fpriek ær yn zyn heyligdom
Ik zil opfpringe bly derrom
Ik zil Zichem dielje, in dan jyette
Æk Sukkots leegte krekt ôfmyette.

4.

Heel Gilead byhært oon my,
Manaffe is mynes nog der by,

In 't grætte Ephraim dat is
Dy sterkte fin myn holle wis,
Wier op ik myn fortrouwen zet,
In Hy, dy oon my jout dy wet,
Is Juda, wier uwt ik kin lærre,
Hoa dat ik yn myn dwaan moat bærre.

5.

Mar Moab mey zyn heelle rôt
Dy kar Ik my for myn wischpôt,
Op Edom æk by my nin tel,
Zil ik myn schoen nuw smytte del,
In Palæstina wæz oer my
Op dizze tyed forhuwgge, in bly,
Want Ik, hoa dat it æk mey rinne
Bin ommers Goad, ja Ik allinne.

6.

Wa is'er fiks? wa is'er ræd?
Wa fiert my yn ien fæste Stæd?
Wa zil my bringe? dat ik kom,
Wa fiert my yn it woast Edom?
Zil Y 't næt wæzze Liæwe Heer?
Dy uwz forstaat hiene wol eer,
In as uwz kryegslieuw fieugte zoene,
Har næt toa helpe komme woene?

7.

Forlien Y uwz yn dizze tyed
Wer help yn uwz bynaude stryed?
Want minsche help is doggers næt
As ydelheyt yn dizze stæt,
Mar Goad dy kin uwz romte jaan,
Wy zille kluwkke dieden dwaan
Yn Goad, Hy zil uwz tyenpartyen
Fortredde, in brenge yn it lyen.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-nieogende PSALME.

*Ien Psalme Davids forre Oerste Syongmåster.*

1.

O Goad! Dy lôf fin my is wurdig,
Swy næt, mar wæz toa sprekken furdig,
Want syog dy muwllen fin dy kwæde,
In falskheyt binne toa myn schæde
Tyen my opdien, joa sprieken nog
Mey my mey tongen fol bydrog.

2.

Æk habbe joa, al dy my haatten,
Omsingele mey nyedig praatten,
In zonder orsaek wol toa rieugte
Zoa habbe's stadig my byfieugte,
For lyæfde stænze ney myn læ,
Mar ik wier't dy al stadig bæ.

3.

Joa habbe æk nog boppe dizzen
My kwæ for goed komd op toa lizzen,
Joa habbe nog (wa zoe næt gryeze?)
Æk haadt for lyæfde my bywyeze,
Zet nuw oer him ien kwæde yn 't Lân,
Dy Satan stæn toa rieugterhân,

4.

As hy rieugt wurt, zoa gæn hy hinne
Dædschieldig uwt dy plæts fin dinne,
Zyn bæ, dy hy komt uwt toa sprekken,
Dy kom toa zuwnne him toa strekken,
Dat æk zyn dæggen kort forgæn,
Ien oor kom yn syn plæts toa stæn.

5.

Dat zyn bern weezen wurde jyette,
Zyn wyef dy mey æk widduw hyette,
In dat zyn bern yn 't wyld omrinne
In bedelje it Lân trog hinne:
In siekke næddruft alle dey
Uwt har forwoaste plætzen wey.

6.

Dat dy schyeld æffcher al it zyne
Fry oonslag, dat dy fræmde flynne
Zyn arbeydt, dat hy nimmen krye,
Dy him wol dogt, as hy moat lye,
In dat 'er nimmen oyt fortoon
Zyn weezen æk genade toon.

7.

Dat zyn neykommers allegærre
Uwtruwgge wurde, datze stærre,
Har namme wurde næts meer agte,
Ja zels uwtdylge yn 't oor geslagte,
It onrieugt dat zyn Heytten dien,
Dat wurde togt by Goad mey ien;

8.

Hyer by wurd nog zyn Mæmme zuwnne
Æk noyt uwtdylge, nog forjuwnne,
Mar datze stadig allegærre
For 't ænzigt binne fin dy Hærre,
In har gedagtenis der ney
Dy fey Hy fin dy ierde wey.

9.

Om dat Hy noyt togt yn zyn dieggen,
Om wol toa dwaan, mar hie byhæggen,

Om

Om him, dy wier yn druwk in lyen
Nog al yn meer fortriet toa kryen,
In dy sin harten wier forsleyn
Mar heel toa deyen yn it eyn.

10.

Wylt hy dy flok hie lyæf yn 't harte
Dat dy him dan oerkom mey smarte;
Wylt hy nin lust hie toa dy zeyne,
Zoa wæz dy fier sin him ôfweyne,
Hy mey dan æk fort hinne gæn
Mey flok byklayd, as mey zyn klæn,

11.

Dy gæn toa yn zyn hart sin binnen
As wetter, ja dy kom toa rinnen,
As oly yn zyn torre schonken,
Dy wæz him as ien klaying schonken,
Der hy him mey bydekt, ja dy
Wæz him ien gordel nog der by,

12.

Om der zyn lichem yn toa flyen,
Dit wæz it læn sin myn partyen,
Dit mey toa wurklæn har forstrekke
Fin Goad, dy kwællyk sin my sprekke,
Mar Jou ô Heere! meytze Y
Om Jou nams wille 't dog mey my:

13.

Om dat Jens goetheyt goed is Hærre
Forlos my, dat ik næt mey stærre,
Want ik fol næddrust bin elendig,
Myn hart is my trogwuwnne ynwendig,
Ik, ien, dy stadig hymt, in swuwgt,
Gæn as ien schad, wanneerze har buwgt;

14.

Ik wurd omdræuwn fin myn partyen,
As ien sprinkhoarne yn myn lyen
Fæst alle dægen zonder ræstjen,
Myn knibbels struwkkelje fin 't fæstjen,
Myn flæsk is mægger; læuw dit wis,
Zoa dat der gans nin fet oon is;

15.

Nog bin ik har ien smaad ynne æggen,
Joa schodje al fin fiere wæggen,
As joa my syæn, har boose holle,
Ik bid, dat Y my helpe wolle
O Heer myn Goad op dizze tyed
Uwt myn bynaude, in swiere stryed?

16.

Forlos my ney Jens goetheit Hærre!
Op dat joa witte allegærre,
Dat dit Jens hân is, dat Y 't binne,
Dy dit Hær! habbe dien allinne,
Lit har fry flokke, mar jaan Y
Jens ginst, in zeyne wer toa my.

17.

Lit joa har mar toa my opmeytze,
Mar litze wer byschamme reytze,
Dog jaan Jens feynt wer freugd toa kryen,
Byklay mey schanne myn partyen
Har schæmte dek har toa har schæ,
Allyk ien mantel dogt dy læ.

18.

'k Zil mey myn muwlle lôf bywyezje
Oon Goad by folle, 'k zil Him pryezje,

Want

Want Goad zil him, dy hyer moat lye,
Toa rieugterhân stæn, in Him flye,
Om him toa redden uwt it net,
Fin dy zyn ziel fordomme het.
J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-tyende PSALME.

1.

DY Hærre Dy het sprutzen toa myn Hærre,
Zit oon myn rieugterhân, in hærschje fry,
Toa dat ik hab Jens fyene allegærre
Ien futbank makke for Jens futten bly;

2.

Dy Hærre zil Jens Schepters sterkte zeyne,
Uwt Zion, in zil sprekke dan der ney
Riggærje Y, riggærje zonder eyne,
Yn 't midden fin Jens fyene dey oon dey.

3.

Jou fôlk dat zil Him willig for Jou drage
Op dy dey fin Jou kræft yn heylge klæn,
Æk zil nog uwt dy bernmoer fin dy dage
Dy dauwe fin Jou jeugd for Jou uwtgæn.

4.

Dy Hærre dy het swarren al for hinne,
In dit dit zil Him oyt byrouwe næt,
Dat Y altydt for iewig Priester binne,
Ney d'ordening fin Melchizedek græt.

5.

Dy Hærre Goad, mey Majesteyt in ærre
Byklayd ruwnom, is oon Jens rieugterhân,

As hy kwæ is, zil Hy yn 't kort fordærre
Dy Kenningen, in Har forslaan yn 't Lân.

6.

Æk zil Hy onder 't Heydens folk rieugt plygje,
In meytze 't Lân fol dæden oer in oer,
Hy zil fordwaan, in trog in wer trog rygje
Him, dy het oer ien græt Lân it bystyoer.

7.

Hy zil wol fin toa foorren Him del buwkke,
In drinke uwt dy beeke op dy wey,
Mar Hy zil æk derrom wer bly opluwkke
Zyn holle trotz zyn fyene der ney.

J. Althuysen.

## Dy Hôndert-in-âlfde PSALME.

1.

IK zil dy Heer op dizze stuwn
Lofzyonge uwt myns harten gruwn
Hy is it ommers duwbbeld wurdig
Yn dy forgærring, yn dy ried
Fin dy oprieugte yn wurd, in died
Zil ik zyn roem uwtsprekke furdig.

2.

Dy Hægstens wurken læuw dit fry
Bin græt, joa wurde zogt fin dy
Der fin mey lust ôf sprekke, ôf schrieuwe,
Fin Majesteyt is zyn dwaan fol,
Fin heerlykheyt, zyn rieugt zil wol
For iewig iewig staande blieuwe.

3. Zyn

3.

Zyn wonderwurken het dy Hær
Ien tinken makke toa zyn ær,
Hy is barmhartig in genadig,
Hy het dy, der Him freesje juwn
Toa ytten, in oon zyn forbuwn
Tinkt Hy yn iewigheyt al stadig.

4.

Dy kræften fin zyn wurken græt
Laey Hy for 't folk iepen, in blæt,
Hy joeg har 't Heydens erfdiel jyette,
Æk bin dy wurken fin zyn hân
Ordiel, in wierheyt yn it Lân,
Zyn læsten trouw æk oerre myette;

5.

Joa binne ondersteund mey ien
Yn iewigheyt, joa binne dien
Yn wierheyt, Hy het oon zyn Lieuwe
Forlossing zeyn, in zyn forbuwn
Het Hy gebæn toa iew'ge stuwn,
Dat wankelt næt mar zil fast blieuwe.

6.

Zyn namme is heylig, wier, in wis,
Æk fræslyk 's Hægstens fræse is,
't Begin fin wyezheyt, hægwirdærre,
Al dy ze dwaane, (leauw it fry!)
Dy habbe goed forstân, der by
Bystiet for iewig 's Hægstens ærre.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-toalvde PSALME.

1.

Wol him dy ynfierne iz bejuwne
d'Heere hosck t'ontsjean all' uwre in stuwne
Waems herts njue honk-troyt ney Goadz sizzen.
Sijn Teamm' sil great in great formeerje,
Dy sil oppe yerde, yn glänz rejearje,
Goads seyn' sil op jearm' ney-komst' lizze.

2.

Sijn huwz waegst oon yn goed in have,
Wirt rijck in wjealdig trog Goads gave
Jâ sijn gerjuechtheyt stiet folhirdig:
Ho schoe Goads treast d' oprjuechte æ misse?
't Ljeacht giet him op ynn' 't tyuesternisse,
Hy 's mijld, barmhertig, trouw, rjuechtsirddig.

3.

Wol, wol dy goe man dy ontfermet,
Mey-wirdig uwt-lient: hy beschermet
Sijn placht-dwaen ynne war-stall' klearlijck.
Nin tijd schil hem fen 't goe forschoddje
Yn moed forslauwje, yn uwnck fordoddje.
Hy bleackt ynne yv'ge huwgniss' heerlijck.

4.

Hy sil fen nin quea tynge trillje,
Op God fest stean kin sijn hert stillje:
Dy stijppe alle herts eangst' schien forwijlgjet.
Hy sil, mey laeytsende eag, begloerje
Ho 't sijn quea-dieder moat besoerje,
Ho 't quea eyn maester salm fordijlgjet.

5. Sijn

5.

Sijn han iz njuencke d'earme ontsletten
Hy foltse koeren, secken, fetten;
Hy lit næt œf fen treast-mijld schinckjen:
Sijn op-rjuechtheyt bestiet on-eyne,
Dy wirt to ninter stuwne scheyne;
Sijn heagheyt sil yn oonsjean blinkje.

6.

Doz gloart hy dy godleaze ynne eagen.
Dy swolm 't fen hyett'ne: nyd'ge fleagen
Ytte him salm op; ja trog dy pyne
To-raent sijn hert oon gleonne drippen:
Hy knerssel-tosckt, hy koyt sijn lippen,
Sijn winsck sil him, az schaed fordwijne.

G. Japix.

# Dy Hôndert-in-trettyende PSALME.

1.

KOm brauwe feynten sin dy Heer!
Læuw Goad! in jaan dy Hægste ær!
Jaan bly toa moed, in wol toa freeden
Jaan oon Goads namme eltz om stryed
Dy lôf, in pryez op dizze tyed!
In toa yn alle iewigheden!

2.

Fin der ôf, der dy Zonne opstiet
Toa der toa, datze ondergiet,
Moat eltz zyn namme lôf toa roppe,
Hy is hæg boppe 't Heydens buwn,

Zyn heerlykheyt dy wurt byfuwn
Toa gæn dy Hymmels fier toa boppe.

3.

Wier ôf min immen fynne zoe?
Dy Goad uwz Hærre lykje koe,
Dy wennet yn dy Hægfte Hægte,
Hy is 't, Dy læg zyogt mey zyn æg
Yn 't Sillig Hymmelryk om hæg,
In æk op ierden yn dy lægte.

4.

't Is Goad, dy toa komt alle lôf,
Dy dy geringe uwt it ftôf,
Oprieugtet, Hy dy græt fin kræften
Him, dy næddruftig is, al wey
Om hæg ophellet dey oon dey,
Uwt modder, fuwllens, in uwt græften,

5.

Om har toa zitten dwaan wer by
Dy Prinfen fin Syn lieuwe bly,
Der dy æk oors onfrugtbaar binne,
Dogt winjen mey ien huwzgefin,
Ien blyede Mæm, in fredfter fin
Dy berntjes, dy rawnom har rinne.

J. Althuyfen.

## Dy Hôndert-in-fjiertyende PSALME.

1.

DA Ifr'el ftruyfch, 't hird, flaeffch Egipt uwt teag,
Da Japicx bern, 't moord-lan, fol gruwle pleag,
In 't yerfte jôck ferfmieten,

Da

Da wirdde Juda Goads eyn heyligdomm',
Goad wirdd ſalm haed oer ſijn forkoorne blomm',
Sijn ljeav' Iſraeliten.

2.

Dit ſjoe de See, al fleande blea fen neck',
In mecke in paed: dy Jordaen gjealpe oer beck,
Dy logge bergen hipplene
Naet oorz az ſedde Ramen ljeappje ijn 't grien,
Ja 't felle uwt-litt'ne liette d' heuvels dien',
Dy Lame-dons-traep tripplene.

3

See ſizz'; het die dy fluchtjen blea fen neck'?
Rin-wiet Jordaen ſizz', wierom gjealp'-ſte oerbeck?
Het die dat bergen hipplene
Naet oors as dert'ne Ramen ljeepje ijn 't grien?
Dat heuvels ſocke uwtlitt'ne liette dien'
In Lame-dons-traep tripp'lene?

4.

Trillje yerde ô buwg foor 't eanſicht fen de oer-HEER,
For Japickx God mey heag ontſjogb're eer',
Dy naet ſijnt dat him lijcket,
Dy uwt in druwgge Rotſ' rin-wetter ſtirt,
Dy mecket dat in ſtien ſwiet ſljuerck-wiet wirt,
So de âd tijds died' klear blijcket.

G. Japix.

# Dy Hôndert-in-fijftyende PSALME.

1.

NÆt uwz, O Hær, næt uwz yn dizze ſtæt,
Mar oon Jens namme jaan dy ærre græt
In om Jens goedheyt Hærre,

In om Jens wierheyts wille, want wierom
Zoen al dy Heydens lieuwe sprekke onfrom,
Wier is Goad? dy joa ærre:

2.

Uwz Goad dy winnet yn dy Hymmel Hæg,
Hy dogt al het dat Him bylæft om læg
Ruwnom yn alle Lânnen,
d'Ofgoden fin dy Heydens binne næt
As zulver, of âs goudt, ja flieugts mar blæt
Ien wurk fin minsche hânnen,

3.

Joa habbe wol ien muwlle, dat is wier,
Mar sprekke næt, ik tel har næt ien hyer,
Joa habbe æk wol ærren,
In æggen, in æk nog ien noaz der by,
Mar binne næt bykwaam (: læuw dit mar fry:)
Toa ruwkken, zyæn, of hærren.

4.

Joa habbe æk wol hânnen oon har lyef,
Mar taaste næt, har futten stæne styef,
Der kinnez' næt mey rinne,
Joa jaanhe gans nin luwd oyt trog har keel,
Dat dy har meytze har lyk wurde heel,
In dy har tyenners binne.

5.

Fortrouje op Goad dôgs Isrel t'aller stuwn,
Hy is har help, har schyeld yn næd bysuwn,
Zoa as wy zyker witte,
Æk Aroons huwz fortrouje op Goad mar stil,
Hy is har help har schyeld dy har noyt zil
Yn næd fôrleegen litte.

6.

Fortroaje æk al dy Goad freesje fry
Op him, Hy is har schyeld, har help is Hy,
Dy Hærre het Him weyne,
In het æk wer yn ginste togt oon uwz,
Hy zil zyn zeyne uwtjyette oer Israels huwz,
Æk zil Hy Arons zeyne,

7.

Al dy Goad freesje zil Hy dey oon dey
Mey 't goede zeynigje, dy lytze mey
Dy grætte, ja dy zeyne
Zil Goad dy Hær uwtstirte yn oerfloed
Oer jimme Lieuw, oer jimme bern, in bloed;
In dy zil oyt næt eyne,

8.

Ja jimme Lieuw dy binne, dat is klær,
Dy Goad dy Hær bin zeynge, dy al ær
Hymmel, in ierd formærre,
Dy Hymmel, in het der yn wurt bysuwn,
Hært Goad toa, mar it ierdryk het Hy juwn
Dy minschen allegærre.

9.

Forzykker, al dy binne yn 's dæds stæt,
Dy zille Goad uwz Hærre pryezje næt,
Nog dy yn stilte lizze,
Mar wy, wy zille mey eltzoor yn 't ruwn
Dy Hægste iewig pryezje stuwn op stuwn,
In Halelu-Jah zizze.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-segstyende PSALME.

1.

LYæf hab ik want dy Hærre harket ney
Myn luwd, Hy komt myn bæen æk toa hærren,
Hy niegt, in buwgt toa my zyn frieonlyke ærren,
Doz zil ik Him oonroppe yn myn dey.

2.

Dædsbânnen hien sin ruwnom my omjuwn,
Hels ængsten æk dy kaammen my bykruwppen,
Ien kâdde schrik kaam trog myn ieren sluwppen,
't Wier ruwnom næt as droefheyt het ik fuwn.

3.

Mar ik oonrôp Goads namme, in ik zey,
Byfry myn ziel och Hærre doch jyenwurdig,
Dy Hærre is genadig, in rieugtfurdig,
Uwz Goad is ien ontfermer dey oon dey.

4.

d' Ienfâddige bywarret Hy yn ginst,
Ik wier uwttard, dôg Hy holp my toa læste;
Keer wer myn ziel, keer, keer wer toa dyn ræste,
Want Goad dy het it goede oon dy schinst.

5.

Myn ziele Heer dy habbe ommers Y
Uwt 's dæds tuwt red, Y makken, dat myn æggen
Næt guwzzen, dat ain triennen har ontflæggen,
Y makken æk myn foet sin oonstiet fry.

6. 'k Zil

6.

'k Zil gæn for 't æg fin Goad dy Hær myn wey,
Ik læude, in derom kaam ik toa zizzen,
Ik wier bydruwkt, ik ſpriek yn håſt for dizzen,
Dy minſchen al bin leugners dey oon dey.

7.

Het zil ik Goad forjyelde nuw toa tyed
For 't goed my dien? dat ik næt kin forſwye,
Dy beker fin forloſſing zil ik krye,
In roppe Goad zoa oon fin harten blyed,

8.

Het dat ik Goad bylooft hab, in toa zeyn
Zil ik bytelje nuw by allegærre
Zyn lieuw; dyoer is ynne æggen fin dy Hærre
Zyn berns, in ginſtgenæten's dæd in eyn.

9.

Och Heer ik bin Jou feynt for wis byfuwn,
Ik bin Jou feynt, ien bern fin Jou uwtlæzzen,
Ien zoon fin dy Jou tyenſtfaam plegt toa wæzzen,
Myn bånnen hab Y los makke, in ontbuwn.

10.

'k Zil offerje ien offerhånne fin
Tankziffing oon Jou Heer! ik zil oonroppe
Dy Hægſtens namme, ik zil nog der toa boppe
Oon Him bytelje dat ik ſchieldig bin.

11.

Dat zil ik by zyn folk jinwurdig dwaan
Yn 's Hægſtens huwz by al zyn fromme Tyenners,
Yn 't midden fin Jeruſalems ynwenners
Der zil ik Him zyn lôf, in ærre jaan.

J. Althuyſen.

## Dy Hôndert-in-ſântyende PSALME.

1.

KOm Heydens læuw dy Hægſte Hær!
Kom! Lieuwe jaan Him pryez, in ær!
Zyn goedheyt dy is ommers græt
Oer uwz æk eyniget oyt næt.
Zyn wierheyt, mar hoa 't æk mey gæn,
Dy blieuwt yn iewigheyt fæſt ſtæn.

J. Althuyſen.

## Dy Hôndert-in-agttyende PSALME.

1.

LÆuw Goad dy Hærre alle lieuwe,
Want Hy is goed fæſt dey oon dey,
Zyn goedheyt ommers dy zil blieuwe
Toa yn dy yewigheyt hyer ney,
Dat Iſraël nuw fry uwtſprekke,
Dat zyn goedheyt iewig byſtiet
Dat him zyn ginſt noyt zil ontbrekke,
Dy 's Hægſtens wey in paad lâns giet.

2.

Aarons huwz moat æk uwtroppe,
Dat 's Hægſtens goetheyt iewig blieuwt,
Hy, Hy zil ommers noyt forſchoppe
Dy ney Goads wet zyn dwaan bydrieuwt,
Dat dy Goad freesje allegærre
Nuw zizze, dat min 't hærre mey,
Dy grætte goetheyt fin dy Hærre
Blieuwt iewig iewiglyk hyer ney.

3. Uwt

3.

Uwt dy bynautheyt, dy my druwkke,
  Hab ik dy Hær oonroppen, dy,
Doa ik my for zyn træn delbuwkke,
  Æk ginſtig harke het ney my,
Hy joeg my romt, dy Hær is furdig,
  In by my, om my help toa jaan,
Doz freesje ik nimmen hyer jinwurdig,
  Het wol ien minſche my dogs dwaan.

4.

Dy Hær is onder dy my helpe
  By my, om my uwt druwk toa tyæn,
Derrom zil ik mey freugd oerſtyælpe,
  Myn luſt oon al myn haters zyæn,
Fry better is 't toaflæcht toa nimmen
  Toa Goad, as dat min ſlieugts mar blæt
Fortrout yn næden op oors immen
  Al wiern 't zels Prinſen hæg fin ſtæt.

5.

Dy Heydens hienne allegærre
  Fin alle kânten my omjuwn,
't Is yn dy namme fin dy Hærre,
  Dat ikze ſmytten hab toa gruwn,
Joa hiene, om my toa onderdruwkken,
  My mey eltzoor omſingle yn 't ruwn,
Mar ik, ik habze wer del buwkke
  Yn 's Hægſtens namme dizze ſtuwn.

6.

Joa hiene my omjuwn as byen,
  Joa binne as ien dorne fyoer
Uwtleſſche, in al myn partyen
  Wuwn ik yn 's Hægſtens nammme oer,

Joa hien my hurd, in bieufter ftieten,
Dat ik byney oon 't fallen wier,
Om dat myn foet kaam uwt toa fyetten,
Mar Goad het my wer holpen blyer

7.

Dy Hær, dy alle pryez is wurdig,
Dy is myn fterkte, in Pfalm, want
Hy zels, om my toa helpen furdig,
Wier my toa heyl oon alle kant,
Yn tinten, der dy fromme binne,
Der is ien ftemme fin gefjong
In heyl, joa dwaanne het ze kinne,
Om Goad toa pryezjen âd in jong.

8.

Goads rieugterhân dogt kræft'ge wurken
Hy is forhægge yn it Lân,
Noyt het min grætter dieden murken,
As wurke trog zyn rieugterhân,
Ik zil næt ftærre liæwe lieuwe,
Ik zil næt komme yn dæds tuwt,
Mar ik zil zykker libben blieuwe,
In fprekke 's Hægftens wurken uwt,

9.

Dy Hær dy het my æk mey reden
Wol hurd kaftyd, ik wier yn næd,
Mar Hy wer fol barmhartigheden
Het my næt oerjuwn toa dy dæd,
Ontfluwt dy Porten dy 'er binne,
Fin rieugt, in wierheyt dôgs for my?
Dan zil ik fry der trog ynrinne
In pryezje Goad dy Hærre bly,

10

Dit is dy porte fin dy Hærre,
Wier trog 't rieugtfurdig folk zil gæn,

Der

Der zille joa dan allegærre,
Om Him toa tyenjen furdig ftæn,
Ik zil Jou pryezje, om dat Y 't binne,
Dy my forharken yn myn ftryed;
In dy næt fier fin my fin dinne,
Mar my toa heyl wiern trogge tyed.

11.

Dy ftien der dy bouwlieuwe hiene
Forfmytten, dy joa agten næt,
Is wurden boppe alle ftienen
Ien hoekftien dy 't huwz hâdt yn ftæt,
Dit is ien wurk fin Goad dy Hærre,
Dit is fin Him allinne dien,
Dit is for uwz Lieuw allegærre
Ien wônder yn uwz æg mey ien:

12.

Dit is dy dey fin Goad formærre
Hy het zels makke dizze tyed,
Lit uwz dan by ektzoor forgærre,
Op dizze dey æk wæzze blyed,
Och Hærre jaan nuw heyl! jaan zeyne!
Ey jaan dôg forfpoet dey oon dey!
Ey wol Jens æggen ney uwz weyne!
In nim Jens ginft fin uwz næt wey!

13.

Hy, Hy wæz zeyne ney byhærren!
Dy komt yn 's Hægftens namme, wy
Wy zeyne jimme ney byjærren
Uwt 's Hægftens huwz, fin plægen fry,
Dy Hær is Goad' ney druwk in rouwen
Het Hy uwz lyægt wer juwn, in ræft,
Byn jimme offerdyer mey touwen
Toa oon dy Alters hornen fæft,

14.

Y binne myn Goad hæg wirdærre,
Derom zil ik Jou pryezje dan,
Myn Goad! ik zil Jou tyenje in ærre,
In Jou forhægje yn it Lân,
Læuw Goad dy Hærre alle Lieuwe!
Want Hy is goed fæst dey oon dey,
Zyn goetheyt ommers dy zil blieuwe
Toa yn dy iewigheyt hyer ney.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-nieogentyende PSALME.

1.

WOlzillig bin d' oprieugte Lieuw fin wey,
In wândel, dy yn 's Hægstens wetten gænne,
Dy hâdde zyn getyuwgnis dey oon dey,
Dy zil dy wol d' Alzeyniger bylænne,
Wolzillig binze, dat is klær in blæt,
Dy mey har hart, om Him toa siekjen stæne.

2.

Æk zok ien minsch, dy onrieugt wurket næt
Mar libbet from ney 's Hægstens wolbyhæggen,
Zân minsche is yn ien gelokkig stæt,
Næt hyer slieugt, mar æk zels toa iew'ge dægen,
Jou habbe ien gebod uwz Hærre juwn,
In yn Jens ward uwz klær æk steld for æggen,

3.

Dat min zil dwaan Jou wille t'aller stuwn,
Och dat myn wey rieugt waarde mogt lâns hinne,

Dat

Dat ik Jens wet bywarre uwt 's harten gruwn,
Dan zoe ik næt fin schæmte Hær weyrinne,
Wanneer ik mey forstân mar âgt zoe slaan
Op al Jens heyl'ge wetten, dy 'er binne,

4.

Ik zil Jou dan dy pryez, in ærre jaan
Mey al myn hart oprieugt, as ik zil witte
Jens rieugten, 'k zil zoa folle as ik kin dwaan,
Wier dat ik æk mey gæn, ôf slæn, ôf zitte,
Dat ik Jens wet bywarje alle dey,
Wol my dan al toa folle næt forlitte.

5.

Wier mey zil ien jong feynt zyn paad, in wey
Bywarje rieugt? hoa zil hy dat dwaan kinne?
As hy dat yn zyn jeugd zil hâdde ney
Jens wurd, in ney Jens wetten, dy 'er binne,
Ik ziek Jou mey myn hart zoa folle ik kin,
Lit my dôgs fin Jens wetten næt ôfrinne?

6.

Ik hab Jou reeden yn myn hart, in zin,
Dy hab ik der dyep yn forburgen lizzen,
Op dat ik næt zoe zuwnnigje der jin
Mey wurden, ôf mey dieden Hær ney dizzen;
Y binne læuwd, æk zeyne binne Y,
Lær my Jens wet, in fin Jens rieugt toa zizzen.

7.

Ik hab heel wol yn 't hart fornuwgge, in bly
Dy rieugten fin Jens muwlle næt forswygge,
Mar habze by eltzien forhelle fry,
Ik bin æk nog yn 't hart forhuwgge tygge,
As ik Hær gæn Jens tyuwgenissens wey,
Fry meer, as ôf ik al 't wrâds goed forkrygge.

8.

'k Zil Jens gebod oertinke dey op dey
In lette op Jens paden allegærre,
Ik zil, ik wol my t' aller tyed hyer ney
Formeytze, yn Jens wetten folle lærre,
As yn ætz oors, Jou wurd dat zil ik næt
Forjyette, mar onthâdde Liæwe Hærre!

9.

Dwaan by Jens feynt dogs wol yn dizze ftæt,
Op dat ik libje fry fin druwk, in plæggen,
Dat ik Jens wurd byhâd Hær! hæg yn ftæt
Forklærje, in ontdek myn tyeuftre æggen,
Dat ik it wônder, yn Jens wet byfuwn,
Oonfchouw, in der ney dwaan mey alle dæggen.

10.

Ien fræmdeling bin ik op dizze ftuwn,
Op ierden, hâd for my dôgs næt byditzen
Jens wetten, dy Y zelver habbe juwn,
Myn hart, in ziel is alleheel forbritzen
Fin weegen it forlangen dat yn my
Is t' aller tyed ney Jens oordiel uwtftritzen.

11.

Jou fcheldje dy forflokte lieuwe, dy
Hoawurdig binne, in fin Jens wetten rinne,
Jaan Y, dat ik dôgs nin forfmaatheyt kry,
In war fin my foragting æk fin dinne,
Want ik naam Jens byfellen trou toa wagt,
In houdze fæft zoa folle as 'er binne.

12.

As zels dy Forften hæg fin ftæt in magt
Jin my hien fprutzen, hetze hien toa ziffen,
Doa nâm Jens feynt Jens wetten trouw yn âgt,

In

In hetze dien, æk bin Jens tyuwggenissen
Myn blytschip, myn formeytzen alle dey,
Joa binne æk myn rietslieuw Hær ney dissen.

13.

Myn ziel dy kleeft oon 't stôf in ierde, ey
Wol my dan ney Jens wurd dôg libbend meytze,
Ik, ik hab Jou myn gongen, in myn wey
Forhelle, in ik mogt Jens ginste smeytze,
Want Y forharken my, doa ik hab bæn,
Leer my Jens wet, jaan my? dat ik mey weytze

14.

Tyen 't kwæde, jaan Y my dan toa forstæn
Dy wey fin Jens byfellen, dy 'k hæg agtje,
Jaan my O! Hær, dat ik Jens paad lâns gæn,
Op dat ik mey Jens wônderen bytragtje,
Myn ziel druwpt wey fin droefheyt, rieugt dôgs Y
Hær ney Jens wurd my op, dy op Jou wagtje.

15.

Weyn æk dy kwæde, in falsche wey fin my,
In wol Jens wet yn ginste my forliene,
Ik hab forkard dy wey fin Wierheyt bly,
Jens rieugten, dy Y al fin âds juwn hiene,
Dy hab ik my foorsteld fin 't eerst toa 't lest,
Wolzillig joa dy der oprieugt ney diene.

16.

Ik hâd my oon Jens tyuwggenissen fæst,
War dy byschæmtheyt Hær fin my fin dinne?
Ik zil mey al myn hart, mey al myn bæst
Dy wey fin Jens geboden kluwk ney rinne,
As Y myn hart træst, in forstân hyer ney
Zil habbe juwn, leer my, dat ik mey kinne.

17.

Jens wet, ey lær my liæuwe Hær dy wey
Fin Jens gebodt, in ik zil toa Jou ærre
Him hâdde toa it eyn toa dey oon dey,
Jaan my 't 't forstân, in ik zil hægste Hærre
Op al Jens wetten uwz forschræun agt slaan,
In hâdde mey myn hart har allegærre.

18.

Wol Y my zels O Hær! dy ginste jaan,
Dat ik op 't paad fin Jens gebodt mey rinne?
Want der yn hab ik lust, ik wolze dwaan,
Zoa folle as 'er yn Jens wetbuwk binne,
Nyeg Y æk toa Jens tyuwggenissen Hær
Myn harte, in dôgs næt ney giergheyt hinne;

19.

Weyn æk myn æggen ôf? dat jôa næt mær
Ney yedelheyt, in kwæ om zyæn ney dizzen,
Meytz trog Jens weegen, dat ik næt forstær,
Mar libje mey, in meyts Y Jens toazizzen,
Oon Jens feynt fæst kluwk op Jens tyinst bygien,
In dy him op Jens fræse uwt komt lizzen.

20.

Weyn nog fin my dy smaatheyt ôf mey ien
Wer for ik ængje, dy my komt toa ontstellen,
Jens rieugten ommers, dy fin âds ôf stien,
Bin goed, syog ik hab lust toa Jou byfellen,
Meytz trog Jens wurd my libbend, in yn stæt,
Om al it goed oon my dien toa fortellen,

21.

In lit Jens ginst my dôgs ontbrekke næt,
Mar lit Jens goetheyt my oerkomme Hærre,
Jens heyl ney Jens toazizzen klær, in blæt,

Dat

Dat ik myn smader, hoa 't hy æk mey bærre,
Wer hette toa antwurdjen habbe mey,
Want myn bytrouw is op Jens wurd gruwndærre.

22.

Luwk sin myn muwlle næt toa folle wey
It wurd sin wierheyt, dat ik Hær hæg agtje,
Ik hoopje ommers t'allerstuwn in dey
Op al Jens rieugten, zoa zil ik bytragtje
Jens wet for iewig, want der yn is læn,
Ik zil fortoon my for it kwæde wagtje.

23.

In ik zil yn dy romte hinne gæn,
Om dat ik Jens byfellen zogt for dissen,
In ziekze nôg, ik zil for Keun'gen stæn,
In sprekke fry sin Jens getyuwggenissen,
Der Y uwz Hær yn ginste habbe juwn,
In witte sin byschæmtheyt næt toa zissen.

24.

Ik zil æk my formeytze ynne gruwn
Yn Jens geboden, dy ik Hær hæg agtje;
Myn hânnen dy zil ik toa aller stuwn
Opstekke ney Jens wetten, in my wagtje
For zuwnnen kwæ, ik zil, zoa folle ik kin,
Jens wetten, dy ik lyæf hab, wol bytragtje.

25.

Tink oon it wurd toa Jou feynt selver sin
Jou sprutzen, wier op Y my zelver Hærre
Dien hoopjen, dit is, wier dat ik æk bin
Myn træst Hær yn myn lyen allegærre,
Want Jens toazissen het my oppe ny
Wer libjen dien, doz zil ik næt fordærre.

 26. Dy

26.

Dy grætske Lieuw habbe oerre myette my
Byspotte, 'k bin loekwol noyt fin Jens wetten
ôfwykt, ik togt oon Jens oordielen, dy
Nin minsche bern yn stær bin toa byletten,
Fin âds ôf, in ik hab my yn myn smart
Wer træste, in Jou wurken næt forgetten.

27.

Ien græt, in swier byriering het myn hart
Bykruwpt fin wegen dy goadlæze lieuwe,
Dy zelver Hær har by Jou meytze swart,
In stadig tyen Jens wetten kwæ bydrieuwe,
Jens wetten binne toa gezangen wæst
Toa plæts, der ik as fræmdeling moast blieuwe.

28.

Ik bin byzogt, in as ik lay toa ræst
Yndægtig oon Jens namme wæst ô Hærre!
Jens wet dy hab ik altyt hâdden fæst,
In al myn dwaan æk oonleyn toa Jens ærre,
Dat is my schied, om dat ik stadig wey
Bywarre Jens byfellen allegærre.

29.

Dy Hær dy is myn diel zoà foor às ney,
Doz hab ik zeyn, dat ik fortoon ney dizzen
Jens wurden zil bywarje dey oon dey,
Ik kaam my for Jens ænschyn del toa lizzen,
In hab Jou bæn mey al myn hart, wæz my
Genadig, toon my giaft ney Jou toa zizzen!

30.

Myn weegen, dy ik gyng, in gæn moast, dy
Hab ik bytogt, in toa Jens tyuwggenissen
Myn futten weyne, 'k hab fin harten bly

My hâfte, om toa dwaan ney 's Hægftens ziffen,
'k Hab næt loy wæft yn 't ônderhâdden fin
Jens wet, dy zil ik hâdde æk ney dizzen.

31.

Dy hæppen, dy næts habbe as kwæ yn 't zin,
Dy habbe my beroofd, ik kaam toa letten:
Loekwol wier dat ik ftoe, of naam myn rin
Hær op Jens wet, dy hab ik næt forgetten,
Mids nagt dan ftæn ik op, om Jou toa jaan
Dy lôf, in pryez for 't rieugt fin al Jou wetten.

32.

'k Bin ien fpylfeynt fin zokke, dy har dwaan
Oonlizze yn Jens fræfe, in bytragtje
Jens wetten, wier min æk it æg mey flaan,
Is fin Jens goetheyt, dy eltz hæg moat agtje,
Dy ierde-fol fin 't ien toa 't oorre eyn.
Leer my Jens wurd, wylt dat ik op Jou wagtje.

33.

Ney 't wurd, dat Y ær zelver habbe zeyn,
Zoa habbe Y by Jens feynt æk goed dien Hærte,
Wol Y my, wylts myn æg op Jou is fleyn
Ien goede zin, in wittenfchip æk lærre?
Want ik hab ommers læuwd het dat Goad zey,
Ik læude oon Jens wetten allegærre;

34.

Ær ik fordruwkt waard, dwaalde ik al wey,
Ik ruwn mæfttyeds as yn it wyld mar hinne,
Mar nuw hâd ik Jens wurden dey oon dey,
Ik moat forklærje Hær! dat Y goed binne,
Y binne ien Goad goeddwaande æk der by,
Leer my Jêns wet, lit my der næt fin rinne.

35.

Dy trôtze fieuw fol wæn, in hovirdy
Dy habbe leugentaal tyen my ftoffærre,
Mar ik der tyen, fin harten tygge bly,
Bywarje Jens byfellen allegætre.
Har hart is fet as fmoor, mar ik hab ien
Formeytzen yn dy wetten fin uwz Hærre.

36.

It is my goed, ik hab 'er wol byftien,
Dat ik fordruwkt bin wæft, in fmaat moaftlye,
Op dat ik lærre zoe al het Y hien
Byfellen, in der mogt forftân fin krye,
Jens muwlle wet dy flyet my better Hær!
As dat my goud, of filver oyt kin flye.

37.

My makkene Jou kræftge hânnen klær,
Jaan my forftân, dat ik Jens wet mey lærre,
Al dy Jou fræsje, in libje toa Jou ær
Dy zille my forhuwgge allegærre,
Oonzyæn, om dat ik yn myn bange ftæt
Myn hoop, in træft hab op Jens wurd formærre.

38.

Ik wit ô Hær! 't zil my bydriegge næt,
Dat Jens gerieugten næt as klær rieugt binne,
In dat Y my habbe uwt Jens trouwheyt græt
Fordruwkke, hâd dôgs næt fin my fin dinne
Jens goetheyt, mar lit dy my træftje ney
It zizzen oon Jens feynt al lang for hinne.

39.

Lit my oerkomme, op dat ik libje mey,
Jens ginfte, want myn nôgt is yn Jens wetten,
Dy trotze lit byfchæmd dôga rinne wey,

Om dat joa my mey leugens habbe oergetten,
Ja heel delſtaat, mar ik der tyen dwaan bly
Jens wille, ja der kom ik op toa letten.

40.

Lit dy Jou fræsje, weyne har toa my,
Æk zokke, dy Jens tyuwggeniſſen kinne,
Lit, lit myn hart ſin alle læzheyt fry
Oprieugt, in from dogs trog in wer trog hinne
Toa Jens byſellen wæzze alle dey,
Op dat ik næt byſchamme wey mey rinne:

41.

Myn ziel dy is ſin klær forlangſte ney
Jens heyl byſwykt, 'k hab op Jens wurd gruwndærre
Myn hoop, myn æggen bin byſwykt, ja wey
Fin långſt ney Jens toaziſſen allegærre,
Wylts dat ik zey, in by my zelver ſpriek,
Wanneer zil Y my træſtje liæwe Hærre?

42.

Want as ien zek ſin leer, dy yn dy riek
Moat hingje, bin ik wurden trog myn plæggen,
Jens wet loekwol, der al myn træſt yn ſtiek,
Forgæt ik næt, hoa lang, hoa folle dæggen
Zille Jens feynts zyn plæggen durje? zey!
Wanneer zil Y O Hærre ney byhæggen

43.

Rieugt dwaan oer har? dy my forfolgje al wey,
Dy grætske, dy tyen my dwaan hetze kinne,
Dy groewen kuwllen for my, dat næt ney
Jens wetten is, al Jens geboden binne
Wierheyt, in rieugt, mey leugens jong in âld
Forfolgjez' my, help Y my Heer allinne?

44.

Joa habbe my byney æk oppe wräd
Fornættige, mar ik hab noyt forlitten
Jens wetten, meytz my libbendig ney wâd,
In winsk, in ney Jens goetheyt wol toa witten
Zil ik dan Heer Jens muwlles tyuwggenis
Fæst hâdde yn al myn gæn, myn stæn, in zitten.

45.

O Hær Jens wurd bystiet for wier in wis
For iewig yn dat Hymmelryk formærre,
Trog Jou, Jens ginst, Jens trouwigheyt dy is
Fin tæm toa tæm, Y habbe fæst gruwndærre
Dy ierde, schien yn har bygryp zoa græt,
In joa blieuwt yn dy zelle stân stæn Hærre.

46.




Joa blieuwe joed nog stæn yn d'âdde stæt,
Ney dat Y zelver habbe ordinærre,
Jens feynten bin joa ommers Hær, zoa næt
Jens wet wier myn formeytzen allegærre
Fin âds ôf wæst, ik wier for lang al wey
Forgien yn drouwk, ik moast nog aanstonds stærre.

47.

Ik zil Jens riougt yn iewigheyt hyer ney
Ik zil al Jens byfellen næt forjyette,
Want trog har makken Y my libbend, ey
'k Bin Jouwes, lit nin plæggen my ontmyette?
Byhâd my? want ik zogt Jens wet toa dwaan;
Wol my dôge fin Jens anzigt næt forstyette?

48.

It Goadlæz folk wier mannom oppen baan,
In loerde op my, dat 't my mar mogt fordærne,
Wylz ik op Jens getuwggenis agt jaan.

Yn

Yn 't yinge, dat folmakke is allegærre,
Hab ik altydt ien eyn fyoen, lauw it fry,
Mar Jens gebodt is kræftig wyed O Hære!

49.

Hoa lyæf hab ik Jens wet? ik dwaanze bly,
Dy heelle dey hab ik 'er yn byhæggen,
Joa is it dy trog har geboden my
Meer wyezheyt jout, as zokke dy my plæggen,
Ja meer, as al myn fyene yn it ruwn
Joa is ommers by my toa iew'ge dæggen.

50.

'k Hab meer forstân, dan al myn lærrers bywn,
Om dat ik trouw Jens tyuwggenis bytragtje,
Ik wurd æk nog foorsigtiger byfuwn,
As d'âdde lieuw, om dat ik Jou hæg agtje,
Om dat ik Jens byfellen trouw hab dien,
Om dat ik my æk nog for 't kwæde wagtje.

51.

Fin 't kwæde paad dat folle wart bygien
Hab ik myn futten stadig wart fin dinne,
Noyt hab ik, dat ik wit, ney onrieugt stien,
Op dat ik zoe Jens paad ney Jens wurd rinne,
Ik bin næt fin Jens rieugten wykt, want Y
Myn Hær! myn Goad! Y leerden my allinne.

52.

Hoa swiet wier myn forwulst Jens reden, dy
Wier swieter nog, as huyning fin dy byen,
Myn muwlle ja joa binne ien nogt for my
Uwt Jens byfellen kry ik, yn myn fyen
Forstân, derrom haatje ik, in gryezje fin
Dy leugen paadden, in ziek har toa myen.

53.

Jou wurd is for myn foet, wier ik æk bin,
Ien lampe, in for myn paadt ien lyægt, ien zinne,
Ik, ik hab fward, in zil mey hart, in zin
Dat hâdde fæft dy heelle tyed trog hinne,
Dat ik zil onderhâdde dey oon dey,
Dy rieugten fin Jens rieugt, zoa folle 'er binne.

54

Ik bin mey kræft fordruwkke ja glæd wey,
Wol my Hær ney Jens wurd dog libbend meytze
Lit Jou O Hær! lit Jou dôgs fwiet hyer ney
Dy offerhânnen fin myn muwlle fmeytze,
Dy ik Jou dwaan mey ien frywillig hart,
Lær my Jens rieugt? dat ik 'er næt ôfreytze.

55.

Myn ziel is ftadig yn myn hân fol fmart
Loekwol hab ik Jens wetten næt forgetten,
Dy hæp, dy har mey kræft yn 't kwædwaan wart,
Dy laeyen my ien ftryk, in tyzelnetten;
Loekwol bin ik, dit wit Y zelver klær,
Noyt ôfdwaald fin Jens rieugten, in Jens wetten.

56.

Jens tyuwggeniffen hab ik Liæwe Hær
Nomd toa ien iewig erfdiel, want joa binne
Dy blydfchip fin myn hart, wier ik my kær,
Myn hart dat hab ik weyne, om allinne
Toa libjen ney Jens wet, toa iewge ftuwn
Toa 't eyn toa, in ik wyk 'er næt fin dinne.

57.

Dy kwædde ranken haatje ik ynne gruwn,
Mar hab der tyen yn Jens wet græt byhæggen,
In der hab ik my altyt wol by fuwn.

Y binne my ien schuwlplæts yn myn plæggen,
Myn schyeld binne Y, op wa 'k fortrouw yn næd,
Op Jou wurd hoopte ik al yn lange dæggen.

58.

Wyk fin my ôf al jimme dy dwaan kwæd,
Dat ik my ney dy wet myns Goads mey flye,
Ney Jens wurd ônderfteun my, dat dy dæd
My næt oerfal, mar lit myn plæggen dye
Toa goede my, op dat ik libje kin,
Lit oer myn hope my nin schæmte krye?

59.

Hær onderfteun my mey Jens hân, zoa bin
Ik buwtten læft, 'k zil dan byhâden blieuwe,
Dan zil Jens wet myn hart, myn luft myn zin
Heel wæzze, Jou fortredde zokke lieuwe,
Dy fin Jens wet ôfdwaalle dey op dey,
Want leugen is 't, bydrog, dat joa bydrieuwe;

60.

Al 't Goadlæz folk dwaan Y fin d' ierde wey,
As schom, derrom binne Jens tyuwggenissen
My oongenaam, in lyæf, ik dwaan 'er ney,
Myn hyer ftiet rieugt oer eyn, om zoa toa zissen,
Fin schrik for Jou, dy Rieugter finne wrâd,
Ik freesdê for Jens plæggen al for dissen.

61.

Rieugt hab ik æk gerieugtigheyt by âd,
In jongen dien, jaan my oon myn partyen
Næt oer? mar wæz Jens feynt ney winsck, in wâd
Ien borg al him toa goede yn syn lyen,
Lit dy howirdig binne my æk næt
Fordruwkke, mar jaan Y my romt toa kryen.

 62. Myn

62.

Myn æggen bin byswykke fin it græt
Forlangen ney Jens heyl O Hymmel Hærre!
In ney it wurd oon my dien klær in blæt
Fin Jou rieugtfurdigheyt, zoa hæg wirdærre,
Wol by Jens feynt dog ney Jens goetheyt dwaan?
In wol my Jens ynsettingen æk lærre?

63.

Ik bin Jens feynt, ey wol 't forstân my jaan,
In ik zil Jens getynwggenissen kinne,
't Is tyed for Goad, dat Hy komt oppen baan,
't Is tyedig, dat Hy wurket, Hy allinne,
Want Joa joa habbe al willens dog Jens wet
Forbritzen; in joa wiekken der fin dinne.

64.

Derrom hab ik myn hart, in zinnen zet
Op Jens geboden, dy ik lyæf hab Hærre,
Meer as fyn goudt, derrom zoa hab ik let
Op Jens byfellen, dy ik allegærre
For rieugt hab hâdden; mar dy falske wey,
Dy hab ik haatte, as ruwnom fol onærre;

65.

Jens tyuwggenissen bin zoa foor as ney
Rieugt wônderlyk, wa kinze rieugt bygryppe?
Wierrom myn ziel in hart har dey oon dey
Bywarret, schyen fin druwk, in rouw bynyppe,
Jens wurdens iepening komt lyægt toa jaan,
In makket æk dy flyeugte Lieuw trogflyppe.

66.

Myn muwlle kaam ik wyed iepen toa dwaan,
Ik hymme fin fortriet, in druwk toa gærre,
Want ik hie längst ney Jens gebod, ey flaan

Ien ginstig æg op my O Liæwe Hærre!
Wæz my genadig ney jt rieugt om dy
Jou namme Hær lyæf habbe allegærre.

67.

Meytz, dat myn foet æk fæstigheyt forkry,
Yn 't heylig wurd fin Jou, lit næt riggærje
Dy ongerieugtigheyt in zuwnne oer my,
Mar wol yn my ien nye ziel formærje,
Forlos my, meytz my fry fin minske oerlæst,
Ik zil Jens wet dan hâdde, in hæg wirdærje.

68.

Dwaan oer Jens feynt æk toa zyn træst in ræst
Jens ænzigt lieugten ney Jens wolbyhæggen,
Lær my Jens wet, dat is my fier it bæst,
Dy triennen rinne taapling uwt myn æggen,
Om dat joa op Jens wetten nin agt slaan,
Mar zuwnnigje der tyen fæst alle dæggen.

69.

Y binne Hær rieugtfardig yn Jens dwaan,
Elk ien fin Jens ordielen allegærre
Is rieugt, doz mey min 'er wol agt op jaan,
Dy wierheyt, in gerieugtigheyt toa gærre
Fin al Jens tyenwggenissen, dy 'er stæn
Byschrawn, dy hab Y hæg gebæn O Hærre.

70.

Myn gemte ywer het my dwaan forgaen,
Om dat joa, dy myn tyenpartyen binne,
Jens wurden, dy Y habbe uwz gebæn,
Forgeten habbe, in dwaan fin Jou âfrinne,
Jens wurd is lotære, in Jens feynt dy het
Dat zykker lyæf, in Hærre dat allinne!

71. Lyts

71.

Lyts bin ik, in foragte ier in let
By eltz in ien, dy my fin har forstyette,
Mar op Jens wurd hab ik myn zinnen zet,
In Jens byfellen zil ik næt forjyette,
Jens rieugt is rieugt, in blieuwt toa iewig tyed,
Jens wet dy mey min wierheyt fyker hyette.

72.

Ik bin ruwnom mey ængst, in fwiere stryed
Byzet, mar Jens geboden Hær formeytze
Myn ziel, ik bin trog har wol tygge blyed,
Dy rieugten fin Jens tyuwggeniffen reytze
Yn iewigheyt, dwaan Y ze my forstæn,
Dan zil ik libje, in toa Jou ær opweytze.

73.

Mey al myn hart hab ik Jou Hær oonbæn,
Lit dog myn bæ by Jou forhærring krye?
In ik zil kluwk ney Jens byfellen gæn,
Ik rôp Jou oon, ik koe, ik woe næt fwye,
Forlos Y my uwt myn bynaude stryed,
Ik zil my ney Jens tyuwggeniffen flye.

74.

Dy fchymmering fin dy iere moarntyed
Bin ik forkomd, in guwzze yn myn plæggen,
'k Hab op Jens wurd, dat my wer makke blyed,
Myn hoop, in myn forlangen steld, myn æggen
Dy komme dy nagtweytzen foor al wey,
Om ney Jens wurd toa dwaan, ney Jens byhæggen.

75.

Hark Hær myn luwd, hark Y myn stimme ney
Jens goetheyd! dy dôgs noyt het zyns gelyken,
Jaan Y my! dat ik fortoon libje mey

Ney

Ney Jens rieugt, joa dy ziekke kwæ praktyken,
In dy neyjeye, komme ney by my,
Joa komme fin Jens wetten of toa wykken.

76.

Mar Y O Hær! Y binne wis ney by,
Jens wet, in Jens geboden allegærre
Dy binne goed, dy binne wierheyt, dy
Bin rieugt, ik hab fin âds ôf witten Hærre!
Fin Jens getyuwggenissen ftik for ftik,
Dat Y ze habbe yn iewigheyt gruwndærre.

77.

Zyog myn ellende oon dit ægenblik,
In help my uwt, want yn myn bitter lyen
Forgæt ik nooyt Jens wet, mar dy houd ik.
Twift Y myn twiftzaak zels tyen myn partyen
Forlos Y my, wol my it libben jaan,
Jaan ney Jens wurd my romt, in træft toa kryen?

78.

It heyl is fier fin har, dy 't kwæde dwaan,
Joa ommers fieke noyt Jens wet, mar rinne
Lâns 't fuwlle paad, in op ien kwæde baan,
Jens ginft, in Jens barmhertigheden binne
Oerfloedig, ja dy wurde græt byfuwn,
Jaan ney Jens rieugt? dat ik mey libje kinne.

79.

Myn tyenpartyen, in forfolgers buwn
Is græt, mar Hærre fin Jens tyuwggenissen
Wyk ik næt ôf toa aller uwrre in ftuwn,
Dy troulæz diene, zæg ik al for dissen,
It joeg my fmart, it het myn ziel fortret,
Dat joa O Hær næt joegen ney Jens ziffen.

Ik slaan op Jens byfellen kluwk myn æggen,
  In zoa hab ik æk al farhinne dien,
For Jou, for Jou binne ommers al myn weggen.

J. Althuysen.

# Uwtte Hondert njueggentjiende PSALME DAVIDS, dy efterste Letter, THAU.

85.

O Ljeave HEER' loytst', loytse oon mijn wett'ree eag-trien,
Och! litt' mijn gâl jon weast-mijld eansicht' neakje,
  Meytst' my wol-witt'ne ney jon wird, so schien.
Litt', litt' mijn kierm-sjuentj' for jon eansicht bleakje,
  Jon frjuenlijckheyt, dear al mijn hoop' op stiet,
Holp' my, ney jon to-siz, dear 'k hiet ney heakje.

86.

  Mijn lipp', mijn sipp' sil, ney' goll' gjealpa uwt-jiet
Jon great lof-tanck, ijn tancks oer-floede uwt-stirtte,
  Az Y my jon ijn-set leere (ô so swiet!)
Mijn tong' sil eernje, ijn sill'ge kâw tijd-kirtes,
  Fen jon petear, want jon geboden rjuecht
Rjuecht-firdigh goe jinne treastje in quea folck stirten.

87.

  Litt' jon hân komme, ijn mijn æng gaest-gesjuecht,
Litt' jon holp-redde hân tô mijn holp' dol-komme.
  'k Hab jon befelne uwt-kerd, klear, inckel, sljuecht.
O HEER' ick langje, az ney' heagst'-wol-fert-somme,
  Ick langje ick langje ney jon silligheyt,
Jon Wet iz mijn formeegts-mijld' hertz-bliez' blomme.

 88. Litt'

88.

Litt' my libbje ick fil, ijn herts-willigheyt',
Jon lof lof-fjonge, uwt-herpje, prijzje in tanckje,
Wier to my holpj' jon rjuechters billickheyt
O! 'k roon, az 't paed-fpoar'-bjueft're fchiep, gâl-jaanckjen.
HEER' fjik jon tjienner, dy ijnn' filligheyt
Jon hiet onthâdt, dat fijn gaeft det ontfpranckjen.

G. Japix.

# Dy Hôndert-in-tweyntigfte PSALME.

1.

IK kaam myn Goad in Hær fin boppen
Yn myn bynautheyt oon toa roppen,
In Hy holp myld, in fol fin zeyne,
Het Him æk ginftig ney my weyne,
Hy hærde my, Hær red myn ziele,
Dat falske Lieuw dy næt forniele,
Meytz Y O Hærre! meytz Y my
Fin dy bydriegers tongen fry?

2.

Dy tonge fol bydriegerye
Het zil dy Hærre jou toaflye,
In dy, al het rieugt is, forbuwgje,
Het zille dy dôg Joa toa fuwgje,
Pyllen fcherp fin punt, in fpitzen,
Der månning ien mey wurt trogftitzen,
Fin magtige mey kræft oondræun,
In æk genever kôllen glæun.

3.

O wee my! dat ik moat forkærre
As fræmdeling yn Mefech Hærre!

Wee

Wee my! dat ik by Keders lieuwe
Moat yn har tinten winje, in blieuwe,
Myn ziel dy het al lang forhinne
Forzykker wier by zokke winne,
By zokke dy toa aller stuwn
Dy freede haatje ynne gruwn.

4.

Ik håd my altyd stil, in ræstig,
Æk steedsaam, in fal nimmen læstig,
Mar as ik sprek, in my lit hærre,
Bin joa oon 't oorlog allegærre.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-ien-in-tweyntigste PSALME.

1.

IK, ik slaan ney dy bergen hæg
Myn æggen op, wier fin
Myn help zil komme, in
Goad is myn helper hyer om læg,
Myn help is fin dy Hærre,
Dy 't alles het formærre.

2.

Dy Hær zil meytze, dat Jens foet
Næt uwtglyt, læuw dat fry,
Hy zil næt sliepe, dy
Jou trouw bywartet, in byhoedt,
Sjog! Israels Goad zil m'ynne
Slom, sliep, òf zuwz noyt fynne;

3.

Dy jou bywarret is dy Hær
    Ien ſchâd for hyette, in brân
    Æk oon Jens nieugterhân,
Dy zinne zil Jou deys, dat's klær,
  Nog æk dy moanne ſtekke,
  As 't deylyægt zil ontbrekke.

4.

Dy Hærre zil Jou hâdde fry,
    Fin alle kwæ, Jens hart
    Bywarje fry fin ſmart,
Jou uwt- in yn-gong dy zil Hy
  Bywarje fry fin plæggen,
  Toa yn dy iewige dæggen.

J. Akthuyſen.

# Dy Hôndert-in-twaintweyntigſte PSALME.

1.

IK bin bly, in ik forhuwgje
  My Hær yn zoikke, dy tgen my
  Ziſſe yn Goads huwz zille wy
  Gæn, in uwz for Him del buwgje
  Uwz futten ſtænne dey op dey
  O! Stæd Jeruſalem al wey
Fæſt yn Jens porten hæg wirdærre
  Jeruſalem is boud al ær
  Allyk ien Stæd, dy kant, in klær
Fin ruwnom wol is fawgd toa gæfre.

2.

  Der dy Stammen allegærre
  Ney opgæn 's Hægſtens Stammen, dy

 Gæn

Gæn toa Ifrels tyuwggenis bly,
Om dy namme fin uwz Hærre
Tank toa' toa bringen ier, in let,
Want dy rieugtftoellen bin 'er zet,
Dy wiern yn Davids huwz bywarre,
Bid om dy freede dey oon dey,
Fin 't græt Jerufalem al wey,
Dat dy Jou lyæfhabbe wolfarre.

3.

Freede wæz yn jimme murren,
Dat æk dy wolfært wezze mey
Yn Jimme huwzen dey oon dey,
Om dy wille fin myn brurren,
In al myn frieonnen yn it ruwn,
Zil ik nuw fprekke dizze ftuwn
Dy freefe wæz yn jimme, 't tyoede
Wyk fin jimme ôf, in alle kwæz,
'k Zil om dy wille fin Goads huws
For jimme ftadig zieke 't goede.

J. Althuyfen.

# Dy Hôndert-try-in-tweyntigfte PSALME.

1.

IK [illegible] toa Jou, dy [illegible] yn 't Hymmelryk;
Myn æggen, fyog allyk
Dy Feynten fyænne troggens allegærre
Op dy [illegible] fin har Hærre
Allyk as op [illegible] alle [illegible]
[illegible] hur æggen.
Zoa [illegible] toa Goad [illegible]
[illegible]

2. Toa

2.

Toa dat Hy uwz genadig wæzze mey,
Wæz uwz genadig ey!
Wæz uwz genadig doggers Lyæwe Hærre!
Want wy binne allegærre
Toa zæd fin dy foragting, ja uwz harte
Is zæd fin ſpot, in ſmarte,
Fin wældrige, fin ſmaad in huwn, der by
Fin Lieuw fol howirdy.

J. Althuyſen.

## Dy Hôndert-ſjouer-in-tweyntigſte PSALME.

1.

ZOa næt by uwz hie wæſt dy Oerſte Hær
Zoa ſpriek nuw Iſraël op dizze ſtuwn,
Zoa næt dy Hær, dy by uwz waard byſuwn,
In toa uwz help æk furdig wier in klær,
Doa tyen uwz opſtoen heelle minſche buwn,

2.

Doa zoen joa uwz zoa libbens lyef mar wey
Forſlynd habbe, as har toorne wier onſtien
Dat dan dy wetters uwz æk oerruwn hien
Dat wier zoa klær, as 't lyægt is finne dey,
Ien ſtroom wier dan wis oer uwz ziele gæn,

3.

Dy ſtoute wetters zoen dan, læuw dat fry,
Æk oer uwz ziel gien habbe dizze ſtuwn,
Dy Hær, dy wæz dan læuwd fin eltz yn 't ruwn,
Dy uwz næt toa iem roof, in buwt mar bly
Het yn har ſmuyly, in toſken heel oerjown,

4.

Uwz ziel ontkwaam, allyk ien fuwggel fry
Ontkomt dy stryk fin fuwggelfangers zet,
Dy stryk dy briek, in wy ontkwaammen 't net,
Uwz help is yn dy Hægstens namme, dy
Dy ierde, in dy Hymmel makke het.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-fijv'-in-tweyntigste PSALME.

*Ien Liet HAMMALOTH.*

1.

JÆ dy fortrouwje, yn fromm' Mey-witten,
Op de HEERE, ijn lest, ijn nead,
Yn libben in ijn dead',
In gruwnje op God jearm' dwaen in litten;
Dy steane az Syons bergh' stantheftig:
Ja eyn-leaz kreftigh.

2.

Ruwn om Jeruwf'lim bergen strecke,
Ney wolck'ne, de Holle oer-eyn'.
So 's de HEERE eack ruwn-om-heyn'
Sijn Foltsen, het schoe herre ontbrecke?
O, dy so yvigh wirt bewerre,
Het kin hem derre?

3.

Want dy twang-stoak sil naet langh restje
Dy 't goadleaz' Heersch-haed swaeyt
(: Ho jamck him 't lock oon-waeyt:)

Om dy rjuechfirdighe t'oon-lestgjen.
Op dat de op rjuecht' naet lofts fordomje,
In 't rjuecht naet kromje.

4.

Dogh goe, dogh goe, ijn-gee ljeave HEERE,
d' Yn 't hert oprieugte goe
Ienfäd'ge fromme ljoe.
Mar dy, mey njue, 't kromm' paed ijn keere
Schil God wey-stjoere (ô falm'-forrieders!)
Mey' on-rjuecht-dieders.

5.

Oer Isr'el fil, (: God zil 't so stjoere:)
Oer Isr'el fil ford-oon,
All' stuwn', fen Faer to Soon,
Fase, wolfert', goed in spoed', blier gloerje.
Doz fil Goads free, fijn Isr'el, seyngje,
In 't fil naet eyngje.

G. Japix.

# Dy Hôndert-fegs-in-tweyntigste PSALME.

1.

DOa Goad dy Hær uwt fyene Lân
Dy finsne Zions brogt toa hân,
Zoa waarden wy allyk byfuwn
Dy droomme nagts, ôf ynne juwn,
Uwz muwllen waarden, in uwz tongen
Doa fôl fin laytæen, in fin fyongen,
Dy Heydens sprieken doa mey ien
Dy Hær het grætte dingen dien.

2.

Dy Hær sol kræst in hæg sin stæt,
Het dingen dien mar byeustre græt
By uwz, wierom wy dizze tyed
Yn 't hart forhuwgge bin, in blyed,
O Hær! wol uwz dog help toa zeyne,
In wol uwz finseniffe weyne,
Allyk as wetterstroomen der
Yn 't Zuwdden rinne hin, in wer.

3.

Jóa, dy mey triennen ziedje, dy
Zille mey freugde mænne bly,
Dy 't zied draagt, om toa ziedjen, ney
It lân, giet guwzjend lânse wey,
Mar as hy wer komt zil zyn tonge
Fin blyedtschip, in fin freugde zyonge,
Byfryd fin læst, fin druwk, in kruwz
Zil hy zyn schæwen drage t' huwz.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-fân-in-tweyntigste PSALME.

*Yen Lied Hammaloth, fen (af foar) SALOMO.*

1.

SO de HEER 't Huwz-bouw' naet salm uwt-rjuecht,
Het datme boddet, kritset, djoeyt,
't Iz wetter-terfck, 't iz wirck-forknoeyd.
So 's HEER'N nea flomjende eag naet ljuecht,
Behâd-mijld, oer yen Sted of Steat,
Al ho dy weytser mierckt, 't is neat.



2. Dear

2.

Dear jild nin swit, nin wrot, nin flob,
Fenn' Sinne op-gongh oon' tjuest're juwn;
Noch' spear-muwljen all 't jier, all' stuwn';
All 't gloarjen bret dy lege Dopp'.
'tIz so, dat Gods njue (gruwn'-leaz-djiep')
't Sijn ljeavers oer-stirt, az ijnn' sliep.

3.

Mierckje oon; dy bern, dy ljeave bern,
Dy bern dy de Hijmmel uwz forlient,
(Flesck fen uwz flaesck, bien fen uwz bient')
Sinte uwz to'n erv', fen God, beschern'.
Dy buwck-frucht' stelt hy uwz toa tean',
Yn eyndomme, az in jest'-mijld lean.

4.

Jæ binne allijck (ô jelds-stijp'-treast!
Azze Aaders jieren klieuwe yn tol)
Yen kreft'ge mans hân, pijlle-fol,
Dy moed-great œf sijn fijnn' forleaz't,
Oef oer-wint fore fest: ô freugd?
So sint dy sonen fen uwz jeugd.

5.

O wol-loek-sillig iz dy man,
Dy mey sock' pijllen foll't sijn schie.
Jæ stea neat schamm'-rea, buwtte rie,
Mar hâd' eer, wol-fert', fjild in lân,
Asse ynne portte, for 't gerjuecht,
Mey sijnne reytse yn placht-gesjuecht.

G. Japix.

Dy

# Dy Hôndert-âgt-in-tweyntigste PSALME.

## *Ten Liet HAMMAALOTH.*

1.

O! Wol-lock-filligh' minsche
Dy de HEER' God hosch entsjocht,
In giet (ô wâd in winsche!)
Goads wey, yn 't jinge hy docht.
God sil dijn hann'-wirck seyngje.
Du ytste 'er sied-swied fen.
Dyn wolfert' sil næt eyngje
Wol-sillig blieuwste den.

2.

Dijn wijv', dijn ljeave uwt-lezzen',
Dy wille fen dijn hert,
Sil dy, az wijnstoack', wezze
Teel-sillig, ney bejeartt'.
Dijn bern'-team' schil him schanssje
Ruwn om dy, great in klien,
In om dijn yt-disck' kranssje
Az Olijve altijd grien.

3.

Sjea, sijcker! sô sil firdde
Goads wolfeart', goed in speed,
Ney him (Goads ljeav' in wirdde)
Dy God freest't, yn 't gemoed.
Uwt Syon sil dy de HEERE
Oer-schoddje, oer-mijld, mey' seyn
Goads goe, sill'g Salems eere,
Begloereste oon jelds eyn'.

4.

Du schitte jiette 'er boppe
Dijn berns bern blier-eagd' sjean.
Goads free, seyn-swiet-fol-proppe,
Sjochste Israël oer-tjean.

G. Japix.

# Dy Hôndert-nieogen-in-tweyntigste PSALME.

## *Ten Liet HAMMAALOTH.*

1.

FEn berns schonke oon, doz eernje earm Israël,
Wier 'k hird beneard, az 't yerzin dat me ijn 't fjoer docht.
Fen berns schonck' wiet 'k forbuwcke in djiep treauwn del,
In lijck'wol habbes', Goad tanck my naet oer mocht.

2.

Naet oorz den az me op 't fjild om schoert de breack',
Naet oors, allijck dy Ploeyers greyde brecke,
Neat oorz, neat oorz wirt mijn earm' reg lanz eack
Fol forgen, forge oon forg' lanz binne mecke.

3.

Uwt wiert mey my, hie d' heagst' rjuechtfird'ge neat
't Leaz' tijz-jearn dear goadleaze oon stricken buwcke.
Wye æfterbeck, (HEERE, all' wae Syon haet,
Litt' se ijnn' rea schaamme in' eerleaz' schann' dob duwcke.

4.

Litt' se az 't gôar' gerz, dat waegst op moerre in teck,
Litt' se az 't wijld grien forwijlje, deat min Miere

Nog

Nog Sicht're seyne œf sichte op bruwck nog steck
Hanne uwt om schouwne œf bawnle er fen to tieren.

5.

Dat nin forby geand' minsche, ijnn' HEER' Goads Namm',
Ea wolfearte uwtje: ô nin forby-geand' Minsche
Hoasck' muwlle op luwck, nog seynwird 'er oer amm',
Dat nimmen ijn 's HEER'N' Namme er lock toa winsche.

G. Japix.

# Dy Hôndert-in-trytigste PSALME.

*Ten liet Hammaaloth.*

1.

UWt 'gruwn'leas' djieppe kolcken,
Dear eangst' till't 't hyer oereyn,
Dear schrik, mey tuwzen dolcken,
Grijm-grouw'let-fier in heyn,
Mey suwne-molne-stienen
Beleftge, O HEER', mey eag,
Mey hert, mey herte-trienen,
Graey ick to dy om heag.

2.

Mijn luwd lit to dy klieuwe,
Hertse HEERE God mijn rop,
Litt' loft in wolck' trog-drieuwe
Mijn herts-gruwn' kiermen op.
O lette, uwt djiep mey-lijen,
Mey mijld ontlitsen ear,
Op 't uwtjen fen mijn lyen:
Och! heelje mijn siel-seer.

3. HEER'

3.

HEER' woene Y ernste bruwcke
 Uwz gruw'len trog to sjean,
Jon wreck-swird dear op luwcke,
 O God! wa schoe bestean?
Mar by dy wirt forjawne,
 Op datme, ijn berne tocht',
Dy freaz'-ljeast, schuw fen suwne,
 Waems eag trog 't tjuester sjogt.

4.

Ick wachtje uwz ljeave HEERE,
 Mijn siel dy toavet him,
Op sijn wird, in sijn leere,
 Dear fet mijn hoop sijn klim:
Mijn siel, HEER', toast in wachtet
 DY, dearse om treast to fljuecht,
Meer az dy weytser achtet,
 In gljoer't ney moarntijds ljuecht.

5.

Hoopje op God Isra'lieten,
 Sijn gunst' iz eyn'leas great,
Hy, swiet boppe alle swieten,
 Tjocht, dy him trouw't, uwt nead.
Hy schil sijn Isr'el frye,
 Hy schil sijn folck uwt-tjean,
Uwt eangste krjues in lyen;
 Alle ondiede eaok ferjean.

G. Japix.

# Dy Hôndert-ien-in-trytigste PSALME.

*Ien Liet Hammaaloth, fen DAVID.*

1.

O HEER! loytſ' ljeaflijck op m' om-leeg.
Mijn hert, mijn eagen ſjea naet hæg,
Ick wandelje noch breck mijn ſin
Yn 't jinge ick grijpje œf fetgje kin.

2.

Ja ſijcker, 'k'hab mijn ſiels jin-wil,
Twang teamd, dol ſot, in hadden ſtil,
Az 't ſuwgh-bern luwckjend', ney ſijn aad:
Mijn ſiel 's lijck, 't ſuwgh ſoontje ijn yenſaad.

3.

O Iſr'el, ſiſlig foltſen, komm'
Lizze Hoope op God, ô Goadz eyndomm',
O ſjiette hoops anckre-klimm', ijn leſt,
Op, in ijn de HEER' God, yvig feſt.

G. Japix.

# Dy Hôndert-twaa-in-trytigste PSALME.

1.

TInk Hærre! tink oon David, ey
Tink oon zyn lyen ier, in let,
Dat hy dy Hærre Goad ſward het,
In ien byloſte die æk mey
Oon Japiks kræftige, in zey

2.

Zoa ik, (it mey, zoa 't wol, byslaan)
Dy tinte fin myn huwz yarned,
In op dy koets blyeuw fin myn bæd,
Zoa ik myn æggen sliep zil jaan,
In myn ægslidden toa zil dwaan,

3.

Toa dat ik fuwn hab for dy Hær
Ien plæts; der Hy fæst dey oon dey
Zyn grætte glans fortoond al wey,
Ien winning ruwnom kant in klær
For Japiks Goad fol kræft, in ær.

4.

Syog! Wy, wy habbe hærd fin har,
Wy habbe kundschip fin har hân
Yn Ephrata ien frugtbaar Lân,
Wy habbez', doa wy 't hærden mar,
Fuwn yn dy fyelden fin Jaár.

5.

Wy zille yn zyn huwz gæn, wy
Zille uwz delbuwgge yn it ruwn
For 's Hægstens futbank oonne gruwn,
Stæn op Hær toa Jens ræste! Y,
In d' Arke fin Jens sterkte 'er by;

6.

Byklay Jens Priesters Hærre mey
Gerieugtigheyt, in litte bly
Jens ginstgeneten juwchje fry,
War 't æg Jens Zalfde Feynts net wey
Om Davids wille oyt hyer ney.

7. Dy

7.

Dy Hær dy het dy wierheyt oon
Forſt David ſward, dy fæſt zil ſtean,
In der Hy noyt fin ôf zil-gean,
In zey, dy frugt Jens buwks, Jens Zoon
Dy zil Ik zette op Jens troon,

8.

Zoa kluwk Jens zoannen myn forbuwn
Fæſt zille hâdde, in gæn dy wey,
Dy Ik har lærre zil hyer ney,
Zoa zille Joa toa iewige ſtuwn
Ek wurde op Jens troon byſuwn.

9.

Want Zion naam dy Hær for kar,
Dat het Hy toa zyn wenplætz ſeeſt
Bywane, dit dit is myn ræſt
Yn iewigheyt, want Ik hab har
Byjærne, ſpriek Goad, lætw dit mar.

10.

Har koſt dy zil Ik zeynje rom,
Har ærme zil Ik alle dey
Mey hwn forzæddigje al wey,
Ik zil har Prieſters trouw; in ſtem
Mey heyl bykleye fin nuwnoam.

11.

Har ginſtgenæten der nog by
Dy zille har ney juwchjen jaan,
Der zil Ik David ien hoorn dwaan
Uwtſpruwtten, wol forneuwgge, in bly
[illegible] Him, dy Zalve is fin My,

12.

Ien lampe toarienge brauw, in schoon,
Zyn fyene zil Ik trog myn hân
Mey schæmte klaye yn it Lân.
Mar op Him zil der tyen fortoon
Moy bloeye t'aller tyed zyn kroon.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-try-in-trytigste PSALME.

*Ien Liet Hamaaloth, fen DAVID.*

1.

LOytf'! loytse! ho goe, ho ljeaflijck, ho lock-fillligh
Dear broar in broar, dear broarren yen-sins-willigh
To gærre wenje yn golle Free.
(O Hijmmel-ljeaflijckheyts boerd'-folle fee!)
O Free, ô goune broarre-Free! wier by
Naet het al 't swiet uwt reyd oef by.

2.

Socke yenigheyts Free lijcket de Olje wirddig
Dy dol-roan fen Aärons holle, in firddig
Oer-loft'ge in fochtige Heag-Presters bird.
Ja spraede al ford (dy fett' ruwck-rijck' djoer-wirdd',)
Az mey Goads seyn'-rijck' reyn mijlde hijmmel-streamm',
Ynn' silge mans klaeds uwtter-seamm'.

3.

Dy Free dy lijcket ney 't kiel-wiet dat dauwge
Oer Hermons krewnne, in fjild in kruwden lauwge.

Dy

Dy Free iz az dy danw', dy doff't,
Ja feyn-fôl faeyt, in sijppet uwtte loft,
Oer Syons bergen, wijd in brie, in fet
Dy mey sijn fied-wied wol in bet.

4.

Want de heagste sil sijn feyn' az reyn uwt-jiette,
Aldear, aldear jâ sil-se blieuw-tjienste hiette,
Az eer-slijpp' fen dy God-ljeav' Free.
Dat naet noag; mar 't lang libben laytst, ynn' stee
Fen druwck, fen uwnck, fen sjocht' fen feertme, in weyd't
Dock Free-ljeaf folck ynne yvigheyt.

G. Japix.

## Dy Hôndert-sjouwer-in-trytigste PSALME.

*Ten Liet HAMMAALOTH.*

1.

Sjea to, uwt ynfiern' gruwn' fen 't hert,
Dat de HEER' Goads lof uwt-boesme wirt,
O tjienners yn dy tjienst', fol eer',
(: O sill'ge tjienst!) fen de oerste HEER.

2.

'k Mien jiemme, dy, yn nomm'le oondacht',
Goad-sjoerig weytsje nacht oon nacht.
Dy yn 't HEER'N' huwz, nea loay fen ljean,
Wil-firddig, de HEER' to tjienst, nolck stean.

3.

Tillje op, hosck d'hannen loft'-wertse oon,
Yn 't heyligdom, neye heagste troon.

 Stjoer

Stjoer' kiel-snaer'-floyt'-luwd, hert in eag,
Lof-sjong-rijp op neye HEER om heag.

4.

d'HEER' seyn sijn seyn-reyn, oer-floed' fol,
Uwt Syon weer op jiemme dol,
Dy Hijmm'l in yerde het yn bewâd,
Ja dy-se' ear'n macke, in onderhâdt.

G. Japix.

# Dy Hôndert-fijv'-in-trytigste PSALME.

1.

Jaan dy Hægstens namme lôf
Kom feynten allegærre.
Fin Goad, hyer is duwbbeld stôf!
Jaan æk dy Hægste ærre!
Jimme dy yn Goads huwz stæn,
In yn zyn forhoawen gæn.

2.

Læuw uwz Hærre Goad, want Hy
Is goed ney wâd, in winschen;
Psalme fyong zyn namme, dy
Is lyæflyk by dy minschen,
Japik het Hy him toeleyn:
Israel kard Hy for zyn eyn;

3.

Ik wit ommers, dat Goad great,
In boppe is fol ærre,
Æk dogt hog 't mankærret net
Het him byhægt dy Hærre.

Op ierd, in yn 't Hymmelryk:
Yn d' ôfgruwnnen toa gelyk.

4.

Hy dogt dampen fin 't ierds eyn
Opklieuwen yn dy hægte,
Blixem makket Hy, in reyn,
In styoertze ney dy lægte,
Hy bringt, noyt yn kræft forkort,
Wyn uwt zyn schatkæmmers fort,

5.

Dy d' eerst berne mey zyn hân
Yn 't great Egypten dædde,
Fee, in minschen yn it Lân
Oerkomme liet it kwæde,
Hy die wôndren, doa toa tyed
Yn Ægypten wyed, in zyed,

6.

Dy jin Pharao, in jin
Zyn feynten allegærre
Die wônderen, allinne fin
Dy Hægstens hân formærre,
Hy, Dy folle brogt toa næt,
Dæde Keungen hæg fin stæt.

7.

Sihon Keuning fin it Lân,
Der winje d' Amoryten,
In Og, dy Keuning fin Basan,
Mey al dy Kananyten,
In har Lân dy zelle stuwn
Het Hy wer oon Isrel juwn.

8.

Ievig is Jens namme wis
O Hear ak zil allinne

Fin

Fin 't ien bern Jens tyuwggenis
Toa oon it oor fort rinne,
Want zyn folk zil Goad dy Hær
Rieugte, dat is wis in klær,

9.

Oer zyn feynten yn it ruwn
Zil 't rouwe Goad dy Hærre,
It ôfgodens heelle buwn
Is zulwer allegærre,
ôf gôudt, ien wurk dat al ær
Minsche hânnen makken klær.

10.

Muwllen habbe joa, mar dy
Loekwol næt kinne sprekke,
Æggen habbe's' nog der by,
Mar dy 't oon syæn ontbrekke,
Ærren æk, mar hærre næt,
Joa bin æk fin aemme ontblæt:

11.

Dat har meytzers kort hyer ney
Wurde, as joa allegærre,
Dwaan, dy op har bouwje wey,
Huwz Isrels læuw dy Hærre,
Arons huwz kom oppen baan,
In wol Goad æk ærre jaan!

12.

Levy's huwz læuw æk dy Hær!
Kom æk al dy Him tyinnet!
Jaan dy Hægste-pryez, in ær!
Dy toa Jeruws'lem winnet,
Goad wæz læuwd uwt Zion bly!
Halelujah zyonge wy!

J. Althuysen.

Dy

# Dy Hôndert-ſegs-in-trytigſte PSALME.

1.

LOf-ſjong de Heer, uwt herts-gruwns njoe,
Hy iz goe, ja 't heagſte goe:
Want ſijn goeheyt giet ſo fier,
So on-eyn-brie, ſo goertier.

2.

Lof-ſjong God; dy, wa t'Goads neamm'
Preal-fiert, twang-ſtjoert, az ijnn' teamm':
Want &c.

3.

Lof-ſjong d'Heer dy 't heer oer-heer't
Dat, aerne Heer, heerſck in rejear't:
Want &c.

4.

Dy allinne, boppa wet
Tjin Natuwre, wond're det:
Want &c.

5.

Dy, dy de Hijmm'len mey forſtân,
Macke, ô wirck fen ſocken hân!
Want &c.

6.

Dy de yerd', ſwier fen wichte, oer 't wiet
Feſt, oer 't onfeſt weage, uwt-ſpried't,
Want &c.

7.

Dy de haed-Ljeachten, glânz'-gleaun' great,
Macke, al het eag bruwckt to ſteat':
Want &c.

Nnn 8. Dy

8.

Dy de Sinne blier in bly,
Oerre Dey joe de heerschappy':
Want &c.

9.

Moanne in Stiert' joe Hy de macht
Wad in fadschippe oere Nacht:
Want &c.

10.

Dy Egiptens aet in naet,
Heeg, leeg, minsch, djiers eer-bern' daet:
Want &c.

11.

In kirtse Isr'el, az in buwt,
Spijt Nijls toschen, dear midz uwt;
Want &c.

12.

Mey' hanz kreft, dy 't mord-lee wreck't,
Mey' hiet fall'gjende earme, uwt-streck't:
Want &c.

13.

Dy 't Rea Mar oon twa'en trog smiet,
Midz trogh kleauwd', sney, schaet in spliet:
Want &c.

14.

In fierde Isr'el trog dy steeg',
Trog Marz midz-hôl, wetter leeg:
Want &c.

15.

Dear ijn Phar'o, sen Him wirt,
Mey sijn Krijs-ljue, gjealp, oer-stirt:
Want &c.

16. Dy

16.

Dy sijn Folck laet', sijcker, fry,
Trog dy wijde wôsteny':
 Want &c.

17.

Dy kreft-greate Keen'gen sleyn,
In uwt-dijllge het, schien t'eyn':
 Want &c.

18.

Dy trog-loft'ge Kening-stæf,
(Greatsch, ontsjoen', heag) hompe yn 't græf:
 Want &c.

19.

Az Sihon, oerste Amoriet,
Dy hy, az dol-tong're, smiet:
 Want &c.

20.

In de oer-greate Og, Basans haed
Blix'me hy, oon gruys to naet':
 Want &c.

21.

In hy joe, uwt mijlder han,
To erve'-eyndomm' herre Lan:
 Want &c.

22.

To erve'-eyn', in plante 'er del,
Sijn ljeav' Tjenner, Israël:
 Want &c.

23.

Dy mey-wirddigh uwz oon-seag,
Yn uwz dol-druwk jamm're pleag:
 Want &c.

24.

Dy (uwz mijld) kreftig-hânz schoerde uwt,
Uwt dea fijnn' kluwr', tosck in tuwt:
Want &c.

25.

Ja dy Heer, dy alle flesch,
Jout, mijld, fiedsel-brea, ney esch:
Want &c.

26.

Lof-sjong, al het iz, mey my
d'Hijmm'len God: ô lof-sjongh dy:
Want sijn goetheyt giet so fier,
So on-eyn-brie, so goertier.

G. Japix.

## Dy Hôndert-sân-in-trytigste PSALME.

1.

'k Bin az 't folck Goads, dat, oone *Euphraet*-ig finzen
Yn Bâbel siet, in gâlde, ijn swier bytinsen,
Om Zions berg', dy woest laey, wijld in bleat.
Herre Herp'-spil hinge oon Wijlge-beamt', lânz' fleat,
Dy trog gjelp-trien-eag-wiet wugs, az heer' terge
't Twing-Folck, in scheetsch blier Zion-sang œf-ferge.

2.

Ho! (kâtt'ne weer Goads Tjieners) schoen' wy sjonge
Klear Hijmmel-luwd, ijn freamd lânz fuwl bedonge?
O 't iz on-muwlck! Mar az ick dy forjit
Jerusalem mijn heagste wille in wit,
So môt him salm, mijn rjuechter hân, forjitte.
Mijn tong' môt fest, oon' muwlle bopperst' sitte.

3. O

3.

O tinse, uwz God, oon Edoms berns hôlsck' droazheyd!
Yn Salems Dey balcke herre oerjuwne boosheyd,
  Breck',baern',schoer',scheyn',litt' stoack op stien naet stean.
  Datme ijnne gruwn' mey bleat in neaken sjean.
O Bâbels bern! dy me eack wooft wirdden sjean sil,
(So me immen det, al folle, yèn ney beschean schil)

4.

O Bâbels bern! lock-sillig môt hy wezze,
Dy dy trog' wreack' ijn 't pleagjen schil op-lezze
  Dijn mis-diede eern', oon uwz, so wreed, begien.
  Wol-sillig, dy dijn suwg'-bern oon' Rotz-stien',
Oon' Klippe klopp't, omme holle in ljea to brecken,
Om so uwz uwnck, smaed, pleage in leed to wrecken.

G. Japix.

# Dy Hôndert-agt-in-trytigste PSALME.

1.

IK zil Jou pryezje t'aller stuwn
    Uwt 's harten gruwn
  By âd, in jonge,
Wylts dat 'er bin dy Goden by,
    Zil ik Jou bly
  Lôf Psalmen syonge.
Ik zil my yn Jens heyligdom
    Oprieugt, in from
  For Jou dellisse,
In om Jens goedtheyt zil ik Hær
    Jens namme's ær
  In lôf opzisse,

 2. In

2.

In om Jens wierheyt klær, in blæt
Y makken græt
Jens wurd O Hærre!
Dat dien Y om Jens namme trouw,
Doz moat eltz Jou
Dan jaan dy ærre,
Doa ik Jou rôp, doa harken Y
O! Hær ney my!
In ik forkrygge
Wer yn myn ziele kræft der ney,
Doz wol ik mey
Jou pryesje tygge.

3.

Dy Keuningen fin d' ierd' O Hær!
Zille Jou ær
In lôf uwtroppe,
Wanneer Joa zille Hærre krekt
Het reden sprekt
Uwz Goad hyer boppe,
Joa zille zyonge dan der ney
Fin 's Hægstens wey,
Want syog syn ærre,
In glans is græt dy Hær is hæg
Hy syogt om læg
Har allegærre.

4.

Loekwol dy nedrige oon, in Hy
Kin har, æk dy
Forheewen binne,
Fin fyerren dôggers op har pragt
Jout Hy nin agt,
Mar litze rinne,

As ik yn ængst bin meytze Y,
Wer libbend my
Ney winsk, in wâdden,
Jens hân keer Y tyen myn fyân,
Jens rieugterhân
Dogt my byhâdden.

5.

Dy Hærre zil it wol for my
Foleynde bly,
Jens goetheyt Hærre
Is iewig, lit it wurk hyer ney
Næt farre wey,
Fin Joû Formærre.

J. Althuysen.

## Dy Hôndert-nieogen-in-trytigste PSALME.

*Ten Psalme DAVIDS fore oerste Syong-maester.*

1.

MYn yn-borste, hert', ja gruwn fen 't hert,
Fen jo, mijn God, trog-gruwnge wirt.
Y kinne my, yn wiss' wijz' witt',
OEf 'k gong, œf stea, œf rijzje, œf sitt'.
Mijn binne-herts tinss', fen fiere Y kinne,
Tuwck' wit Y 't ho mijn paden rinne.

2.

Al slûwt mijn muwlle az wirdd'-leaz' hôl,
Sjea! HEERE y wittet stip, lijck'-wol.
Y ringje, om-ruwnje, oer al, mijn spoar',
Oone yene in oore ig, æfter, foor',

Jon

Jon hânz-trieuw perss't my boppe in ond're,
Dat 's mijn forstann' to heag, to wond're.

3.

Wier rin ick for jon Gaest? in wier,
Wier fljueg ick for jon eansicht' fier?
So 'k heag' de heagste hijmm'le Seale yn tæg,
Dear binne y. Bôddje ick my holl'-leeg,
Dear binne y. Noam' ick moarn stuwns wjuecken
Om yn 't uwt-eyn fenn' See to duwcken,

4.

Eack dear laet my jon hanne, in dy;
Jon rjuecht're hann-grijppe had't 'er my.
Al kâte ick den: dy tjuesterniss'
Mijn swart' schuwll'-klaed, mijn stop-teckne iz:
Den iz d' nacht salme, om my to jechtjen,
Allijcke in middey-Sinne, yn 't ljeachtjen.

5.

O 't tjuest're tjuest'ret, nogh d' near Nacht
Iz nacht for jo. Salme 't tjuest're ljeacht
*'t Salm' ljeacht'*, dat 't tjuest're tjuester schiep'
HEERE y besitt' mijn Niere hol-djiep.
Y habb' my yn mijn Moars buwck-terme
Beditsen in wol nauw' bescherme.

6.

Ick lof-sjongj' HEERE, ô 'k lof-sjongj' jo,
Oermits ick fraezlijcke, in dear to
Op wond're wijze macke bin!
Jon wond're, ô HEER', mijn siel wol kin.
Mijn bient' wier naet uwt jon eag-micke,
Da 'k yn 't oerschuwll teyn' wirde in hicke.

7. Da

7.

Da 'k, az bordoer'-wircks-tried', forçierd,'
Uwt-wircke wirde, ynne onderste yerd.
Da seag jon eag mijn ming'le-klomp',
Mijn stâl-leaz', jiett' to wird'ne, romp',
Mijn knæt' daey-klont', mijn *Chaos* kleauwne,
Az wier 't yn jon boeck-bled op-schreauwne.

8.

Ja æf 't az op jon tol-roll' stoe
Dy dey-stuwn' dat ick wirde soe,
Lang eerse op deage, in lijck'wol wis.
Dearomm', ho koss'le koss'lijke iz
My, ô mijn God, jon djieppe oertinssen.
(O See fol swiette om yn to drinssen!)

9.

O kreftig folle! ô tol-leaz' somm'!
Ho soe 'k s'ea tollje? ô 'k bin to dom!
Jæ binne yn toll' fier boppe all 't sân.
Az ick ontweytf' so 's mijn forstân
By jo, in mey jon wond're dieding',
Trog swiete oer-koaye, yn wijze oon-fieding.

10.

O God dat y yn kreft op-teyn',
Dy gruwle god-leaz' brocht'ne t'eyn!
Wijck fen my bloed-boalch' mannen wijck'.
Dy Goade oontaestje eer scheynelijck.
Foy! dy Goads fijnne yn gloare ophesje,
In sen jearme yd'le eer' ljeagne-bellje.

11.

Schoe 'k se haetje naet? ja HEERE ick haet'
Fortrietlijck' him dy jo jin-stiet't.

Ja 'k haetje se yn walg'-folle werz,
Mijn fijnne binnes', duwbb'le in dwarz'.
Trog gruwnje in prietw' me oef'k lanz 't schann'-paed rin,
In lied me op 't rjuecht', trog jon genaed'-Sinn'.

G. Japix.

# Dy Hôndert-in-fyertigste PSALME.

1.

RÊd my fin minschen, dy yn 't kwædde
Byhæggen habbe, hoedje my
For zokke, dy toa oors Lieuwz schædde
Gewelt dwaan, in bydriegery;

2.

Dy folle kwæ, in læzze læggen
Yn 't harte tinke dey oon dey,
Dy by eltzoor fæst alle dæggen
Ruwttje om toa fiuegten stadig wey,

3.

Har tongen scherpje joa as slangen,
In stekkez' wierze kinne, yn,
Æk schuwllet 'er ônder har wangen,
In lippen hyet adder fenyn.

4.

Bywarje my Hær fin dy hânnen
Fin dy goadlæze dôg hyer ney,
Fin dy gewelt dwaan fin dy mannen,
Dy tinke my toa stieten wey,

5.

Dy grætske habbe koord, in ſtrykken
For my forborgen, in ien net
Uwtſpraat for my oon dy wey's zydden,
Ien falſtryk habbe joa my zet.

6.

Ik hab toa Goad dy Hærre ſpritzen
Y binne Hær myn Goad, ey nim
Toa ærren, hâd Jou næt byditzen
For my, mar hark myn bæ, in ſtim.

7.

O Hær! Y dy dy ſterkte binne
Fin myn heyl al ſtâdig wey,
Myn holle habbe Y allinne,
Byditzen op dy waapnings dey,

8.

Jaan dy bjjærten fin dy kwædde.
Dôg næt? in lit æk noyt gæn fort
Zyn kwæ fornimmen toa oors ſchædde,
Joa zoene har forheffe yn 't kort,

9.

Oongænde 't Hâd fin dy onfromme,
Dy my omheynje ien for ien
Lit dy oerlæſt har wer oerkomme,
Der joa zels mey har lippen dien,

10.

Kôllen fyoer moatte op har allen
Delſchodde wurde toa har hæn,
Yn 't glieonne fyôer dogt Hy ze fallen,
In kuwllen, datze noyt opſtæn.

11.

Ien kwædde tonge zil næt blieuwe
Op ierden fæst, hoa 't æk gæn mey,
Ien boos man zil men zoa lang drieuwe
Toa dat hy heel fordræun is wey.

12.

Ik wit, dat Goad dy Hær zil rieugte
d'Ellendige har rieugtzaak, in
Hy zil uwtfiere, in byslieugte,
It rieugt fin dy næddruftig bin.

13.

Wis zille dy rieugtfird'ge Lieuwe
Jens namme pryezje hyer om læg,
d'Oprieugte zille stænde blieuwe
O! Hymmel Keuning for Jens æg.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-ien-in-fyertigste PSALME.

1.

IK rop Jou oon Hær yn myn lyen,
Ey hâstje Jou toa my, in kær
Dogs toa my, nim myn stim toa ær
As ik rop, jaan my help toa kryen,

2.

Lit æk myn bæ as riekwurk komme
For Jens ænzigt Hær for Jens æg
't Opstekken fin myn hân om hæg
As it juwn ôffer fin dy fromme.

3. Fin

3.

Fin Jou forwagtje ik Hær it goede,
Zet for myn muwlle dan ien wagt,
Jaan op myn lippens door æk agt,
In nim dy yn Jens heylge hoede,

4.

Wol toa ien kwæde zaak næt niegje
Myn hart, dat ik my soe byjaan
Om handel yn it kwæ toa dwaan
Mey hax dy næt as onrieugt pliegje.

5.

Dat ik æk fin har lekkre spyeze
Næt yt, dy fromme slag my fry,
It zil ien woldied wæzze, Hy
Bystraffe my mar ney zyn wyezze.

6.

It zil myn holle as oly flye
'tZil him næt brekke, want æk zil
Myn bæ for har opklieuwe stil
Yn har jinspoeden, dy joa lye.

7.

Har rieugten binne wæst frylitten
Oon dy rotz zyde frank, in fry
Joa hærdene myn reden bly,
Datze oongenaam wiern, om toa witten.

8.

Uwz biennen bin toa oon dy Porte
Fin 't Græf forstruyd, ôf immen æt
Hie klæud op ierden, ja oors næt
As ofze wiern fordield yn 't korte.



9. Mar

9.

Mar op Jou Hærre bin myn æggen
Op Jou bytrouje ik ontblæt,
Ontblæt myn ziele doggers næt,
Mar hoedje my for swiere plæggen.

10.

For dy geweldstryk, dy d'onfromme
My habbe leyn, bywarje my?
In lit my dy falstrykken fry
Fin har, dy oerieugt dwaan, ontkomme.

11.

Lit dy Goadlæze allegærre,
Dy iene ney, dy oorre foor,
Falle yn har tyezjern mey eltzoor,
Toa dat ik bin forbygien Hærre.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-twa-in-fyertigste PSALME.

1.

IK rôp toa Goad fæst alle dey,
In bæ Him mey myn stim al wey,
Myn klagten stirte ik om hæg,
Al stadig owt om 's Hægstens æg.

2.

Ik hab for Him op dizze stuwn
Myn ængst, in druwk toa kinnen juwn,
Doa 't hert yn my oerstyælpe wier
Zoa koen Y myn paad op ien hier.

3. Joa

3.

Joa habbe ien stryk forburgen leyn,
Op 't paad, dat ik zoe gæn toa eyn,
In ik zæg uwt toa rieugterhân,
Syog nimmen wier 'er yn it Lân;

4.

Dy my koe, ik wier yn dy ly,
Ontflugten wier 'er næt for my,
In nimmen sorge for myn hart,
Ik rôp toa Jou Hær yn myn smart;

5.

Ik zey myn toaflæcht binne Y,
Myn ziel hyer oppe wrâd der by
Let op myn guwzjen, want ik bin
Heer uwttart, red my Hærre fin

6.

Myn fyene, wier for ik schrik,
Want joa bin magtiger, as ik.
Fier myn Ziel uwt dy bânnen wey,
Dat ik Jens namme pryezje mey,

7.

't Rieugtfurdig folk zil wier ik gæn,
Ruwnom my stadig hinne stæn,
As Y by my, dit 's fæst, in klær,
Zil goed in wol dien habbe Hær.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-try-in-fyertigste PSALME.

1.

O Hær! toa wa 'k my kom toa kærren,
Ey hark myn bæ, ey nieg Jens ærren
Toa 't smeekjen, dat ik dwaan oon Jou,
Kom Y my doggers toa forhærren,
Ney Jens rieugt, ney Jens wierheyt trouw,

2.

Gæn mey Jens feynt, dy alle dæggen
Fæst zuwnigt tyen Jens wolbyhæggen
Næt yn 't Gerieugt, want hoa 't mey gæn
Nin libbend minsch zil for Jens æggen
Rieugtfurdig wæzze, of bystæn.

3.

Myn fyene dwaan het ze kinne,
Tyen my dy heelle tyed trog hinne,
Myn libben dat fortreddet hy,
As zokke, dy lang dæ al binne,
Leyt hy yn tyeusterniſſe my,

4.

In derom wurt myn gæst oerditzen
Mey druwk, fin help al heel ontstitzen,
Forlitten fin eltz ien, myn hart
Dat is forbaasd, dat is forbritzen
Yn my trog ængst, in grætte smart.

5.

Ik tink Hær oon dy âdde dæggen,
In ik oerlis yn al myn plæggen

Ik

Æk al Jens dieden, wier ik bin
Jens hânnen wurk is myn byhæggen,
Der sprek ik by my zelver fin.

6.

Myn hânnen spried ik uwt O Hærre!
Toa Jou, dy eltz moat pryezje, in ærre,
Myn ziel is for Jou dey op dey
Fæst trog myn plæggen allegærre,
Allyk ien toarstig Lân al wey.

7.

Forhær my ney Jens wolbyhæggen,
Myn gæst byswykt, forberg Jens æggen
Næt fin my, want ik zoe allyk
As zokke wurde trog myn plæggen,
Dy falle yn dy kuwlle, in stryk.

8.

Lit my Jens goetheyt moarns ier smeytze,
Want ik bytrouje op Jou, ey meytze
Y my bekend dy rieugte wey
Dat ik der næt fin ôf mey reytze,
Mar dat ik dy gæn alle dey.

9.

Want ik, hoa dat it æk mey rinne,
Ik luwk toa Jou myn ziele hinne
Red my O Hærre, in byschik
My help fin dy myn fyenne binne,
By Jou O Goad! by Jou schuwlje ik.

10.

Wol my Jens wolbyhæggen lærre
Toa dwaan, want Y O Hægste Hærre
Myn Goad binne Y, Jens Gæst in hân,

Wier trog al 't goede wurt formærre,
Dy lied my yn ien effen Lân.

11.

Jaan Y my Hær, ey wol 't zoa flye,
Dat ik it libben wer mey krye,
Ey fier myn ziel, byzet mey rouw
Uwt dy bynautheyt, dy 'k moat lye,
Om Jens gerieugtigheyt, in trouw.

12.

Jaan, dat myn fyene fordærre,
In roeyze uwt, om Jens goetheyt Hætre,
In bringze om, litze gæn forlern,
Dy my byængstigje allegærre,
Ik ommers bin Jens feynt, in bern.

J. Althuysen.

## Dy Hôndert-fjouwer-in-fyertigste PSALME.

1.

DY Hær myn rotz wæz zeyne yn alle Lânnen,
Dy om toa fyeugten onderwyst myn hânnen,
Myn fingers æk toa oorlog makket klær,
Myn goetheit, in myn borg dy is dy Hær,
Myn hæg fortyog, dy my komt toa byfryen,
Myn schield, op wa ik my bytrouw yn 't lyen,
Op wa 'k altydt yn lyen fæst hab stien,
Dy myn folk æk my makket onderdien.

2.

Het is dy minsch, schien trog Jou hân formærre,
Dat Y him kinne O Aldershægste Hærre

Het

Het minsche bern het is dat hyer om læg?
Dat Y it agtje, in op him slaanne 't æg
Dy minsche æk, hoa trotz æk folle binne,
Is yedelheyt, zyn tyed flyeugt hâstig hinne,
Zyn dæggen binne, al wurt hy jyet zoa âd,
Oors næt, as slieugts mar ien forbygænd schâd.

3.

Hær nyeg dy Hymmels, in kom del fin boppen,
Reyts oon dy bergen, dat joa uwt har toppen
Riek opjaan, blixemje mey blixem fyoer,
Forstruyze, zeyn Jens pyllen, bringze oerstyoer,
Jens hânnen stek dy dôg uwt fin dy Hægte,
Ontzet my, want ik bin heel yn dy lægte,
Luwk uwt dy grætte wetters Hærre my,
In uwt dy hân fin fræmde lieuw der by.

4.

Wâns muwlle liegt al stadig onbyschæmme,
Wâns hân min mey ien hân fin falskheyt næmme,
O Goad! toa wa 'k myn muwlle bly ontsluwt,
'k Zil Jou ien ny lyed zyonge mey dy luwt,
Ik wol, ik zil Jof Psalmen zyonge Hærre
Op it tyensnarig spyltyuwg toa Jens ærre,
Jou, dy Jens æg op grætte Keungen slaan,
In trog Jens kræft har dy ôerwinning jaan.

5.

Dy David fin it booze swurd bywarret
Ontzet my fin dy hân, dy my næt sparret,
Fin fræmde Lieuw, wâns muwlle leugen sprekt,
Ney falskheyt is har rieugterhân uwtstrekt,
Op dat as planten binne uwz Zoanne tæmmen,
Dy yn har jeugd græt wurden binne as bæmmen;
Uwz Dogters as hoekstienen uwthôad ney
Dy byltenis fin ien palleys æk mey,

 6. Dat

6.

Dat æk uwz winkels fin dy håndel dwáanne,
Dy ienne foorried ney dy oorre uwt jaanne,
In dat uwz kudden fee, uwz schiep, ôf ky,
By tuwzzenen har jongen smytte bly,
Dy wurde op uwz lånnen allegærre
By bulten, ja tyientuwzzenen formærre,
In dat dy okzen, dy eltz fin uwz het,
Wolladen gæn, in binne glæd, in fet.

7.

O Hægste Hær! Dy oer dy Oerste zitte,
Lit uwz æk noyt fin fyene ynbreuk witte,
Of fin uwtfal, dat min nin siltz gebær
By nagt of dey oyt op uwz strietten hær,
Wolzillig is it folk fin allerwæggen,
Dy 't zoa giet, want joa binne fry fin plæggen,
Wolzillig is dat folk fin heyn, in fier,
Wâns Goad dy Hærre is forzykker wier.




J. Althuysen.

# Dy Hôndert-fijv'-in-fyertigste PSALME.

1.

O Goad! Dy ik myn Keuning næm, in Hær,
'k Zil Jou forhægje, in sprekke toa Jou ær,
Jou namme Hær! dy zil ik stadig wey
Pryezje toa yn dy iewigheyt hyer ney,
Jou, in Jens namme zil ik mey byhæggen
Bly læuwe toa yn dy ieuwige dæggen,
Dy Hær is græt, ey læuw Him allegærre,
Ja ontroggruwnlyk græt is Goad dy Hærte.

2. Ge-

2.

Geslagte oon geslagt zil dey oon dey
Jens wurken roemme, in al stadig wey
Jens mogentheyt forkuwnnigje, 'k zil Hær!
Uwtsprekke fin Jens heerlykheyt dy ær,
Dy w'yn Jens Majesteyt faak habbe murken,
Der by nog æk Jens wônderlyke wurken,
Joa zille fin Jens kræftge dieden sprekke,
Wyltz ik for my Jens grætheyt zil ontdekke.

3.

Joa zille dy gedagtenisse fin
Jens goetheyt yn oerfloed uwtstirte, in
Jens rieugt forkuwnigje bly toa Jens ær,
Barmhartig, in genadig is dy Hær!
Lankmoedig in fin goetheyt græt, dy Hærre
Is myld, goed, in dogt wol oon allegærre,
Dy barremhartigheytten Goads æk binne
Uwtspraat ruwnom oer al Zyn wurken hinne.

4.

Dy wurken Hær formærre fin Jens hân
Dy zille Jou læuwe trog 't heelle Lân,
Jens ginstgenæten zille Jou jaan lôf,
Dy glans, dy fin Jens Keuningryk strielt ôf,
Dy zille joa formeldje, in ontdekke,
Jens mogentheyt dy zille joa uwtsprekke,
Op dât zyn kræft by minsche bern zoe blyke,
Dy ærre æk fin 's Hægstens Keuningryke.

5.

Jens Keuningryk is iewig, in der by
Is æk fin bern toa bern Jens heerschappy,
Dy Hærre ôndersteunt fæst mey Zyn hân
Dy kræftelæz', oors falle yn it zân,

In Hy rieugt op al dy delbuwkke gænne,
Alle æggen wagtje op Jou, op Jou ze zyænne,
Y jaanne har Hær ney Jens wolbyhæggen
Har spyeze, om toa ytten alle dæggen;

6.

Jens hân ontsluwtte Y ney winsk, in wâd,
In meytze zæd het libbet ynne wrâd,
Rieugtfurdig is dy Hær yn al zyn wey,
In goed yn al zyn wurken alle dey,
Dy Hærre is schien dat Hy winnet boppe,
Luwkwol by har, dy stadig toa Him roppe,
Dy Hærre is ney by for alle fromme,
Dy mey har bæ, in wierheyt toa him komme.

7.

Hy is it, dy it Wolbyhæggen dogt
Fin eltz ien, dy Him freeset, in ontsyogt,
Hy hært har roppen, der joa toa Him dwaan,
In Hy komt har forlossing dan toa jaan,
Dy fromme Lieuw bywarret Goad dy Hærre,
Mar Hy fordylgt dy kwædde allegærre,
Myn muwlle zil dy Hægste lôf bywyezje,
In alle flæsk zyn namme iewig pryezje.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-segs-in-fyertigste PSALME.

I.

TO, to, nu mijn siel, ontjou dy,
Firdde dy, weytf', wezz' naet loom,
To mijn binne-borst; (trieut rouw' dy?
Wâlje op at in gjealpe stroom:)

Lof-

Lof-sjong, lof-sjong ier in let,
d'HEERE t'eere, wol in bet.

2.

'k Mot, ick sil, ick wol ontweytsje,
So lang az ick libben siel,
In uwz HEERE God great meytsje,
Mey hert, muwlle sin in siel.
'k Sil myn God, so lang ick bin,
Lof-*Psalm'*-sjonge al het ick kin.

3.

Bouwje oef trouwje op Wrâdsche Princen,
Nogge op holp-leaz' minsche bern.
Herre Gaest bliest uwt, foor tinsen;
Jæ wirdde yerd'. Den giet forlern
Ried, died', kreft, list, woel, wirck, dwaen,
Pochjen, snorckjen, great opjaen.

4.

O wol-sillig, sân-reys sillig,
Dy Goad Jâpicx stjuwg't ynn' lest.
Trouwe God, dy firdigh, willig,
Holp feynt to sijn ljeavers best.
Wa dy goe God trouw't in toast,
Krigget wis, het him behooft.

5.

Dy God, dy da Hijmmel mecke,
d'Yerds bouw festge, oon-fet in quick't,
Dy da See dear rewn-om recke
Mey 't jinge er yn djoeyt in hickt.
Dy trouw' hâdt, trouw-salme blieuwt,
Jâ yn yv'ge trouw' beklieuw't.

6. Dy

6.

Dy trouw' God, dy de earm' fordruwcke
Rjuechtget, oere oer-leſt, ynn' nea.
God, dy de honger-hôlle buwcken
Jout, ynn' djoerte in komm're, brea.
Dy de finz'ne, yn boey in bân,
Los-ontſijtt'ret, foet in hân.

7.

d'HEER' jout ljeacht. Hy ŷp'ne de eagen
Dy, ſtoack blijn, nea Sinne oon-blonck,
Dat ſe, az ſjeande Minſche ſeagen.
d'HEERE holpt lame ljue to ſchonck.
d'HEER' ljeaſt, ſijckt, treaſt, ſtjoert, det goed,
't Fromme yenſâde op-rjuecht gemoed.

8.

d'HEERE hoed't, d'HEER' nimt djiep to herte,
Dy naernſ' wol-komw' fræmde ljue.
Weeze in Weduw', droaf ynn' ſmerte,
Hâdt hy ſteande, uwt inck'le njue.
Mar dy booze, yn herre on-paed,
Dy fordijlget hy to naett'.

9.

d'HEERE dy heerſchjet, d'HEER' rejerret,
Iz, in wier, in blieuwt ford-oon.
God, dy Iſr'el hoed't in werret,
Rjuechtet yvig op ſijn Troon.
Sion, ô, jon God, jon HEER',
Het nin eyn'. LOF-SJONG HIM EER'.

G. Japix.

Dy

# Dy Hôndert-sân-in-fyertigste PSALME.

1.

KOm læuw uwz Hærre âd, in jongen;
Wânt Goad uwz Hær toa Psalme syongen
Is goedt, is pryezlyk, ja oerhærlyk,
Want Hy is lyæflyk, in byjærlyk,
Dy lôf, dy past for allegærre,
Jerusalem dat boudt dy Hærre,
Isrels fordræuwne, wierdtze æk binne,
Forgærret Goad dy Hær allinne,

2.

It folk, dat britzen is fin harten,
Dat hellet Hy, in yn har smarten,
Yn al har lyen, yn har pynnen,
Komt Goad dy Hær hâr toa forbynnen,
Dy Hær, dy al ding wit fin fyerren,
Dy telt it tal æk fin dy Styerren,
Hy witze, ja æk næmt dy Hærre
Har by har nammen allegærre.

3.

Uwz Hær (:dit het min faak bymurken:)
Is græt, in kræftig yn Zyn wurken,
For zyn forstân moat alles wykke,
Wier fynt min ærnse zyns gelykke?
Dy Hær hâdt dy zæftmoedig binne
Yn-stæt, in stænde, joa dy rinne
Ney 't kwæd, toa aller tyed, in stuwnne,
Forleeget Hy, smyt Hy toa gruwnne.

4.

Wol nuw Uwz Hærre Goad hyer boppe
By beurten lôf in tank toa roppe,
Ey Psalme syong dog Jong in âdden,
Goad mey dy harp ney winsk, in wâdden,
Him, dy dy Hymmels hâdt byditzen,
Mey wolkens, ruwnom hæg uwtstritzen,
Dy 't iertryk byreynt op zyn stuwnnen,
In 't gærs dogt waagsen op bergs gruwnnen.

5.

Dy 't fee jont fiedsel, datze ytte,
Dy jonge rawen, asse kryste,
Dy het oyt libbe, ôf him rierde,
Trog zyn kræft ônderhâdt op ierde,
Æk habbe zyn alzyænde æggen
Oon hynzers sterkte nin byhæggen,
's Mans biennen, schient ek al hurd rinne,
Uwz Goad dôg nat byhægje kinne.

6.

Mar Goad der tyen het ônder allen
Oon zokken ien jen wolgevallen,
Dy Him freest, in Him jout dy ærre,
In op dy ginst hoopt fin dy Hærre,
Jerusalem dy wol opweytze,
In Goad dy Hærre dôg graet meytze,
Læuw Zion! fin Goad zels uwtkeazen,
Læuw Goad! it Hægste opperwæzen.

7.

Want Hy forsterket trog zyn kraften
Jens porten, in jens wydde graften,
Hâdt Hy it oog oer, Hy lit reyne
Op jens bern del zyn mylde zeyne.

Dy

Dy jou Lânpællen om jou hinne
Byſchut, dat joa yn freede binne,
Ja Hy jout jou zonder forwytten
It bæſte fin dy weet toa ytten.

8.

Dy Hær jout ney zyn wolbyhæggen
Zyn læſt op ierden alle dæggen,
Dy Allerhægſtens wurd rint hinne
Zoa red, as minsken tinke kinne,
Hy dogt dy Hymmel dorren iepen,
In jout dy ſnie, as wol fin ſchiepen,
Dy rymme ſtruyt Hy mey zyn hânnen,
As iesche oer dy grienne Lânnen.

9.

Ja Goad dy krêftig is allinne
Smyt æk zyn yez as Rikken hinne,
Wa zoe byſtæn dan for zyn kâdde?
Let doggers hyer op jong, in âdde,
't Is wonder, wer wy d'æggen ſtanne,
Hy zeynt zyn wurd, in litze raanme,
Hy dogt it wayen, in dan gænne
Dy wetters hinne, in forſtanne;

10.

Zyn wurden dogt dy Hær toa witten
Oon Japik, om har dwaan, in litten,
Der ney toa rieugten zyn ynzetten
Oon Iſrel mey zyn rieugt, in wetten,
Zoa het Hy oon nin oorre lieuwe
Oyt dien, mar lietze rinne, in blieuwe,
Fin Goads wurd witte's næt, nog kinne
Dy Hægſtens rieugten, dy 'er binne.

J. Althuyſen.

# Dy Hôndert-agt-in-fyertigste PSALME.

1.

LÆuw dy grætte Hymmelsche Hærre,
Jaan Him yn dy Hægte ærre,
Læuw uwz Goad, Læuw Him allinne,
Al zyn Engels, dy 'er binne,
Læuw Him al zyn heyer buwnnen,
Æk zinne, in moanne t'aller stuwnnen,
Styerren wol Goads lôf uwtroppe,
Finne Hymmels æk hyer boppe.

2.

Jimme æk grætste wetter kolken
Dy boppe al dy Hymmels wolken
Binne, datze allegærre
's Hægstens namme pryezje, in ærre,
Want doa Hy mar kaam toa sprekken,
Joa aanstonts toa forschyn rekken,
Hy het iewig har bysæstge,
In ien order har bylæstge,

3.

Dy Joa noyt toa buwtten kinne,
Læuw uwz Goad dy Hærre finne
Ierde t'aller tyed, in stuwnnen
Walfisschen, in alle ôfgruwnnen,
Reyn, heyl, snie, damp, storremwynnen,
Kom hyer mey elzoor forschynnen,
Dy 't wurd dwaanne fin uwz Hærre
Bergen, heuwels allegærre,

4.

Alle frugt, in Cederbæmmen,
Al 't gedyerte næt toa næmmen,
Wyld, of tam, dy kruwppe, ôf flænne,
Keuningen, in al dy gænne,
Noord, Zuwd, Wæst, ôf yn it Æsten,
Dy Forsten, Rieugters mey dy Græsten,
Jongers, fammen, wierze 't hâdde
Al dy jonge mey dy âdde.

5.

Datze om Goad toa pryezjen rinne,
Want zyn nææme is allinne
Hæg, zyn glans, der Hy mey priellet
Oer dy ierde, in Hymmel striellet,
Zyn folks hoorn het Hy forhægge,
Dy roem fin zyn bern, dy 't wægge,
Habbe op Him Isrels lieuwe,
Dy neyby Him binne, in blieuwe.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-nieogen-in-fyertigste PSALME.

I.

Kom fyong ien ny liet fôr dy Hære,
Zyn lof dy wæs sin elkz forklærre,
Yn dy forgærrings plætz, wier hinne
Goads ginstgenætten rinne,
Isrel kom Him mey fornuwggen
Yn zyn Makker toa forhuwggen,
Eltz mey, dy yn Zion winje
Har Keuning bly tyinje:

2.

Dat Ifrel pryezje Stam for Stamme
Op luwt, in floyten 's Hægstens namme
Lit for Him Pfalmen ſid, in jonge
Op harp, in trommen ſyonge,
Ommers habbe's Hægstens æggen
Oon zyn folk ien wolbyhæggen,
't Zæftmoedig folk forfiert al wey
Mey heyl Gaad foor, in ney.

3.

Zyn ginftgenætten allegære
Springe op ſin freugde om dy ære
Datze allegære ſid, in jonge
Bly op har lægers ſyonge,
Mey har keelen ſille ſ' ære
In tank ziſſe oon uwz Hære,
In yn har hân, hauw dat mar ſry,
Ien ſcharp ſwurd nog der by,

4.

Om har party mey toa forbrekken,
In har oon 't Heydens folk toa wrekken,
In om toa ſtraffen alle lieuwe
Dy næt, as kwæ bydrieuwe,
Om har Keun'gen toa bydotjen,
In oon kættings fæſt toa knotjen,
In al har agtb're hæg yn ſtæt
Yn boeyens ſwier, in græt.

5.

In om it rieugt al lang for hinne
Byſchræun, oer har, wier datz' ek binne,
Toa dwaan, dit zil ney dizze dæggen
Goads folk toa græt byhæggen

Wæzze,

Wæzze, in der toa boppe jyette,
Dy zyn ginst genætten hyette,
Wæzze toa hærlykheyt hyer ney,
Læuwd waz Goad alle dey.

J. Althuysen.

# Dy Hôndert-in-fyftigste PSALME.

1.

LÆuw! Goad Lieuwe fin ruwnom
Yn zyn heylig Heyligdom!
Læuw Him yn 't uwtspansel fin
's Hægstens kræft zoa folle eltz kin,
Læuw Him Lieuwe allegærre
Om zyn mogentheyt al wey
Læuw dy Hægste dey oon dey!
Om Zyn grætheyt jaan Him ærre!

2.

Læuw Him âlde, læuw Him jong!
Mey ien moy basuwn gesjong!
Gyealp zyn lôf in ærre uwt
Mey dy harp, in mey dy luwt!
Læuw Him mey dy floyt, in tromme!
Læuw dy Hægste brauw, in schoon
Æk mey snarenspul fortoon!
Wol mey 't orgel for Him komme!

3.

Læuw mey Cymbels t'aller stûwn
Goad dy Hær uwt 's harten gruwn,
Cimbels mey ien schelle stim,
In fin freugde luwd læuw Him!

Hei-

Het dat libbet allegærre!
Het dat rint, ôf flieugt, ôf kruwpt,
Het 'er trog it wetter sluwpt!
Halelujah! Læuw dy HÆRRE!

J. Althuysen.

Eyn fin dy Hôndert in fyftig PSALMEN fin DAVID.

---

# Dy Tyien GEBODEN.

1.

LUwk op it hart, iepenje d'ærren
Lieuw fin ruwnom, fin fier, in heyn,
Om 's Hægstens reeden oon toa hærren,
By âds fin Him toa Isrel zeyn.

2.

Ik bin, zoa spriek Hy, jimme Hærre,
Dy Jimme uwt Ægypten luwk,
Nin fræmd Goad zille Jimme oyt ærre,
Mar My allinne tyinje kluwk,

3.

Nin bylden zille Jimme meytze
Fin ienig ding yn 't wrâdsche ruwn,
Want dan zil wis myn toorne ontweytze
Zels oer berns bern yn 't fyerde buwn,

4. Gebruwk

4.

Gebruwk Goads namme yn it fprekken
Næt yedel, flok, in kras oyt næt,
Want Goad Dy tinkt dat wis toa wrekken,
In lit zoks ongeftraft oyt næt.

5.

Tink oon dy Sneyn ney Goads byhæggen,
In heyligje Dy eltz zyn bæft,
Dwaan jimme wurk ôf op fægs dæggen,
Nim op dy Sânde jimme ræft,

6.

Jaan heyt, in mæm æk beyde ærre,
Freesje, in ontfyog har ynne wrâd,
Dat jimme yn 't Lân, dat Goad dy Hærre
Jaan zil, lang libje, in wurde âd.

7.

Slaan nimmen dæ, hoa 't æk mey rinne,
In fcheyn æk noyt dy egte ftæt,
Stel næt, fchien dat jimme ærm binne,
In dwaan æk falsk getyuwgnis næt.

8.

Byjærje næt, wol noyt 't hart zette
Op neyftens huwz, ôf faam, ôf wyef,
Of feynt, ôf efel, ôf oors hette,
Dat hyet Ik jimme hurd, in ftyef.

9.

Wy bidde Jou O Lyæwe Hærre!
Ey wol Jens æg op uwz del flaan?
In jaan Y oon uwz allegærre
Dy kræften, om hyer ney toa dwaan.

J. Althuyfen.

# Dy Lof-sjong fen ZACHARIAS.

*Oppe wane fenne sjouwer-in-twyntigste Psalm.*

1.

LOf-sjong de Heer' God fen Isr'el.
Hy het besjikjend djiep sjoen del,
Uwt aller hijmm'len-hijmmel-heegte:
Hy brocht siel-fry' forloss' to wey
Syn Foltsen dat, yn jamm're kley
Djiep dol-treauwn' siet, yn druwck-poell' leegte.

2.

Hy rjuechte op sill'gheyts hoorn, for uwz,
Yn sijn ljeaf tjienner, Davids Huwz,
Allyck hy 't eren die foor-sizzen.
Trogge heyl'ge ljue wier-muwllen, dear
Hy foor-siz gaest yn stirtte klear,
Fenn' tijds oon-fang', fenn' wrâds gruwn'-lizzen.

3.

Hy rjuecht' for uwz forloss'-winst' uwt,
Uwt sijnne huyn, hân, tosck in tuwt.
Op dat hy, mey yen frjuenlijck tinssen,
Uwz Aaders treast-swiet mijld besocht',
In heyligh sijn ferbuwne oertocht',
Abr'am to-sward, om uwz to schinssen.

4.

Dat wy, uwt sijnne twangh-fest', fry,
Him tjienje schoene eangst'leaz in bly,
Yn heyl'ge yen-fâd (yn dwaan yn litten)

So

So lang uwz libben tijd in stuwn'
Dear to wirt, yn gena'e-jest' juwn':
Yn op-rjuechtheyts hert-from mey-witten.

5.

In du mijn bern, (laeyts fen mijn hert)
Dy (ô) fenne Allerheagste wirt
Prophete neamd: Du schitte ljuechtje
For 't eansichte (eansichte aller eer!)
For 't eansicht' fenne Heer', mijn Heer.
't Paed schitte him for hinne sljuechtje.

6.

Om sijn folck wit fenn' silligheyt'
To jaen, dy ynn' suwn' quijt-lit leyt.
Trog ynnerlijck Goads hert-ontfermjen,
Wier mey dat uwz dy Japickx Stijr,
Gerjuechtheyts Sinne, bly in blier,
Ynn' heage op-gong, sijk't to forwarmjen.

7.

Om to forljeachtjen, mey sijn schijnn',
Dy siett'ne droaf, ynn' tjuest're blijn,
Yn deads kâd schaed, dod-doaf fordomme.
In om uwz schoncken op 't rjuechte paed
To stjoeren, dear wy (uwt genaed')
Opp' free-wey 't HARD uwz stre'es bekomme.

G. Japix.

# Dy Lof-ſjong MARIÆ.

*Luc.* 1: 46. &c.

1.

MYn ſiel dy macket great,
Him, dy 't Al macke uwt neat,
Dy greate oer-Heer der Heeren.
Mijn gaeſt forhuwghlijck weyd't,
Yn God mijn ſilligheyt,
O greate Heer' God, fol eeren!

2.

Om 't hy d'earm' ſteat, ſo ſljuecht,
Sijns tjienſt-faems het beljuecht,
Mey God-mijlde eag ontlitſen.
Want, ſjea! fen nu ford-oon
Wirt ſillig mijn perſoon
Fen teamm' to teamme uwt-ſpritſen!

3.

O! dingen great in ſchien
Het dy kreft'ge oon my dien.
O! heylig iz ſijn Namme!
Sijn frezers hy to-ſeyt
Sijn great' barmhertigheyt
Gol uwt fen ſtamm' to ſtamme.

4.

Yn wirck fen wichte in leſt,
Het dien ſijn kreft'ge feſt.
Hy het forſtouwne, ijnn' ſmerte,

d'Heag-

d'Heag-moed'ge in all herr dwaen,
Yn lit-tincks great op-jaen,
Ynn' heag op tochtme herr's herten.

5.

Hy ſtiett' fen troons-ſteat-ſtoell'
Dy kreſtige ijnne poell':
Dy kliene hy forheget.
Dy honger-hôlle buwck
Hy foll't mey goedz gebruwck.
d'Rijck' gier-ſeck hy ontleget.

6.

Hy rjuecht't Iſr'el oer eyn',
Hy ſchinſt him yv'ge ſeyn',
In ſijn bermhert'ge tinſſen.
Lijcke hy Abra'm to-ſey,
In Abra'ms teamm', dear ney,
't Sill'ge yvig wol to ſchinſſen.

G. Japix.

## Dy Lof-ſjong fen dy âde SYMION.

*Fen Lucas beſchreauwne yn 't oarde Cap.*

1.

NU lit Y Heer ijn free.
Jôn Tjinner de' yerdſche ſtee
Forlitte, ney jon ſizzen:
Nu, oermidz mijn blier eag
Jon ſilligheyt oonſeag'
Yn mijn klimme earmen lizzen.

2.

Dy Y, for tijd in ſtuwn',
 Beſchaet habbe in myld juwn'
For al 't folck, om op 't eagjen;
 Yen Hijmmel-liedead' ſtijr
 Fore Heyd'nen heyn in fier:
Yen Iſr'els glanz-op-deagjen.

G. Japix.



Mis-

## Misdruwkken doz toa forbetterjen.

| Blædz. | Ryg. | Stiet. | Læz. |
|---|---|---|---|
| 9. | 2. | in wol in yn ſtæt; | in wol yn ſtæt. |
| 22. | 15. | joa | ja |
| 25. | 22. | wier dåd | wurd åd |
| 48. | 20. | doot | door |
| 60. | 20. | dar | dat |
| 65. | 19. | ik | it |
| 67. | onder oon. | Freugde | Frieske |
| 124. | 3. | dy | dyn |
| 209. | 8. | graf | græf |
| 228. | 11. | Bynyeds | bynyedje's |
| 229. | 18. | ziet | zil |
| 280. | 4. | kurt | kort |
| 290. | 9. | jou | joa |
| 319. | 10. | zo 'er | zoe 'er |
| 320. | 16. | hæl | heel |
| 372. | 15. | oon | oer |
| 380. | 10. | joa | ja |
| 415. | 18. | helle | hille |
| 464. | 19. | gæn | gien |
| 474. | 3. | Blieuw | klieuw |
| 494. | 16. | om | for |

Zoa 'er jyette ienige lytze Misdruwkken mogten ynſluwpt wæzze, forziekje ik dat dy goetginſtige Læzzer dy ney zyn eyn goedtinken bylyæwe toa forbetterjen.



By

## By den Drukker deses is ook Gedrukt en te bekomen.

Frisia Nobilis, of Lyk-en Graf-Sampt Mengeldigten, enz. Op Diverse Friesche Edelen. Uit de Familien van Adelen, Æbinga, Albada, Andringa, Aylva, Bonga, Bootsma, Botnia, Bu[illegible]ania, Camminga, Camstra, Dekema, Donia, Douma, Doyem [illegible]yxtera, Eminga, Eysinga, Feitsma, Fons, Fortema, Galema, Glins, Goslinga, Grovestins, Haerda, Haersma, Haitsma, Hania, Harinxma, Heerma, Hemmema, Herbranda, Hermana, Heslinga, Hettinga, Hiddema, Hiemstra, Holdinga, Hottinga, Jaarsma, Jongema, Joulsma, Juckema, Juwinga, Ludigman, Martena, Meckema, Mockema, Ockinga, Oenema, Offenhuisen, Osinga, Poppema, Reinalda, Ringia, Rinia, Roorda, Scheltema, Sixma, Sythiema, Tjaerda, Unia, Walta, Wiarda, en Wissema. à 1 - 10 - 0

Leeuwarder Naamwyser, behelsende de Namen der Ed: Mog: Heeren Staten van Friesland. Voor den Jare 1755. Als mede alle Hoge Collegien aldaar hare Vergadering houdende, met derselver Ministers en Suppoosten. Benevens de Ed: Achtbare Magistraat en Vroedschap, Bevelhebberen, Regenten van Wees- en Gasthuisen, Collecteurs en Amptenaren. Als ook de Kerkenraden en Kerkelyke Bedienden. Met een Byvoegzel, waar in de Oudermans en Overlieden van alle de Gilden in voorsz: Stad. enz. Alles met aanwysing der Woonplaatsen, so verre dienstig is; en in vervolg Jaarlyks à 4 stuv.

De Geanatomiseerde Doctor Binnens Huis. Benevens een Antwoord op den Brief geschreven aan A. Blom, door Val. van Thuynen, Med. Doctor, Briefs-wyze opgestelt door Abraham Blom, Apotheker en Practicyn te Nykerk. à een Sesteh.

De Kerken-ordeningen der Gereformeerde Nederlandsche Kerken, in de vier Nationale Synoden gemaakt en gearresteert: Vermeerdert en verrykt met een Voorreden van G. Nauta, Prædikant tot Oudkerk, en Canonicus van Frieslandt. à 1 - 2 - 0

Aanwysinge der Schepen, Dewelke, so des Saturdags als in de Week, van Leeuwarden Afvaren. Met melding van 't uur van haar vertrek, en derselver Leg-plaatsen. Seer bequaam voor Kooplieden, Schippers en Boden enz. Die na elders iets hebben te zenden of te bestellen. Volgens het Alphabeth Opgestelt door Henricus Winsemius, Merk-meester binnen Leeuwarden. à 2 stuv.

Nog te bekomen, 's Lands Ordonnantien van Friesland. à 28 stuv.
Konst der Notarien in Friesland. à 24 stuv.
Konst der Procureurs in Friesland. à 16 stuv.
H: Siccama, over de Catechismus, 2 deelen. à 44 stuv.
En allerley Boeken die van tydt tot tydt uitkomen; in 't Nederduits als Frans en andere talen. School- en Kerkgoedt. enz. enz. enz.



